# வரலாறு

## தரம் 11

### கல்வி வெளியீட்டுத் திணைக்களம்



சகல பாடநூல்களையும் இலத்திரனியல் ஊடாகப் பெற்றுக்கொள்வதற்கு **www.edupub.gov.lk** வலைத்தளத்தை நாடுங்கள்.

## தேசிய கீதம்

சிறீ லங்கா தாயே - நம் சிறீ லங்கா
நமோ நமோ நமோ நமோ தாயே

நல்லெழில் பொலி சீரணி
நலங்கள் யாவும் நிறை வான்மணி லங்கா
ஞாலம் புகழ் வள வயல் நதி மலை மலர்
நறுஞ்சோலை கொள் லங்கா
நமதுறு புகலிடம் என ஒளிர்வாய்
நமதுதி ஏல் தாயே
நம தலை நினதடி மேல் வைத்தோமே
நமதுயிரே தாயே - நம் சிறீ லங்கா
நமோ நமோ நமோ நமோ தாயே

நமதாரருள் ஆனாய்
நவை தவிர் உணர்வானாய்
நமதேர் வலியானாய்
நவில் சுதந்திரம் ஆனாய்
நமதிளமையை நாட்டே
நகு மடி தனையோட்டே
அமைவுறும் அறிவுடனே
அடல் செறி துணிவருளே - நம் சிறீ லங்கா
நமோ நமோ நமோ நமோ தாயே

நமதார் ஒளி வளமே
நறிய மலர் என நிலவும் தாயே
யாமெலாம் ஒரு கருணை அனைபயந்த
எழில்கொள் சேய்கள் எனவே
இயலுறு பிளவுகள் தமை அறவே
இழிவென நீக்கிடுவோம்
ஈழ சிரோமணி வாழ்வுறு பூமணி
நமோ நமோ தாயே - நம் சிறீ லங்கா
நமோ நமோ நமோ நமோ தாயே

ஒரு தாய் மக்கள் நாமாவோம்
ஒன்றே நாம் வாழும் இல்லம்
நன்றே உடலில் ஓடும்
ஒன்றே நம் குருதி நிறம்

அதனால் சகோதரர் நாமாவோம்
ஒன்றாய் வாழும் வளரும் நாம்
நன்றாய் இவ் இல்லினிலே
நலமே வாழ்தல் வேண்டுமன்றோ

யாவரும் அன்பு கருணையுடன்
ஒற்றுமை சிறக்க வாழ்ந்திடுதல்
பொன்னும் மணியும் முத்துமல்ல - அதுவே
யான்று மழியாச் செல்வமன்றோ.

**ஆனந்த சமரக்கோன்**
கவிதையின் பெயர்ப்பு.



''புதிதாகி, மாற்றமடைந்து சரியான அறிவின் மூலம்
நாட்டுக்குப் போன்றே முழு உலகிற்கும் அறிவுச் சுடராகுங்கள்''

## கௌரவ கல்வி அமைச்சரின் செய்தி

கடந்து சென்ற இரு தசாப்தங்களுக்கு அண்மிய காலமானது உலக வரலாற்றில் விசேட தொழினுட்ப மாற்றங்கள் நிகழ்ந்ததொரு காலமாகும். தகவல் தொழினுட்பம் மற்றும் ஊடகங்களை முன்னணியாகக் கொண்ட பல்வேறு துறைகளில் ஏற்பட்ட துரித வளர்ச்சியுடன் இணைந்து மாணவர் மத்தியில் பல்வேறு சவால்கள் தோன்றியுள்ளன. இன்று சமூகத்தில் காணப்படும் தொழில்வாய்ப்பின் இயல்பானது மிக விரைவில் சிறப்பான மாற்றங்களுக்கு உட்படலாம். இத்தகைய சூழலில் புதிய தொழினுட்ப அறிவையும் திறனையும் அடிப்படையாகக் கொண்டதொரு சமூகத்தில் வெவ்வேறு விதமான இலட்சக் கணக்கான தொழில்வாய்ப்புகள் உருவாகின்றன. எதிர்கால சவால்களை வெற்றிகொள்ளும் பொருட்டு நீங்கள் பலம்பெற வேண்டுமென்பது கல்வி அமைச்சரென்ற வகையில் எனதும் எமது அரசினதும் பிரதான நோக்கமாகும்.

இலவசக் கல்வியின் சிறப்புமிக்கதொரு பிரதிபலனாக உங்களுக்கு இலவசமாகக் கிடைத்துள்ள இந்நூலை சீராகப் பயன்படுத்துவதும் அதன்மூலம் தேவையான அறிவைப் பெற்றுக்கொள்வதுமே உங்கள் ஒரே குறிக்கோளாக இருக்க வேண்டும். அத்துடன் உங்கள் பெற்றோர்களுட்பட மூத்தோரின் சிரமத்தினதும் தியாகத்தினதும் பிரதிபலனாகவே இலவசப் பாடநூல்களை அரசினால் உங்களுக்குப் பெற்றுத்தர முடிகிறது என்பதையும் நீங்கள் விளங்கிக்கொள்ள வேண்டும்.

ஓர் அரசாக நாம், மிக வேகமாக மாறி வரும் உலக மாற்றத்திற்குப் பொருந்தும் விதத்தில் புதிய பாடத்திட்டத்தை அமைப்பதும் கல்வித் துறையில் தீர்க்கமான மாற்றங்களை மேற்கொள்வதும் ஒரு நாட்டின் எதிர்காலம் கல்வி மூலமே சிறப்படையும் என்பதை மிக நன்றாகப் புரிந்து வைத்துள்ளதனாலேயேயாகும். இலவசக் கல்வியின் உச்சப் பயனை அனுபவித்து நாட்டிற்கு மாத்திரமன்றி உலகுக்கே செயற்றிறன்மிக்க ஓர் இலங்கைப் பிரசையாக நீங்களும் வளர்ந்து நிற்பதற்கு தீர்மானிக்க வேண்டியுள்ளது. இதற்காக இந்நூலைப் பயன்படுத்தி நீங்கள் பெற்றுக்கொள்ளும் அறிவு உங்களுக்கு உதவுமென்பது எனது நம்பிக்கையாகும்.

அரசு உங்கள் கல்வியின் நிமித்தம் செலவிடுகின்ற மிகக் கூடிய நிதித்தொகைக்கு பெறுமதியொன்றைச் சேர்ப்பது உங்கள் கடமையாவதுடன் பாடசாலைக் கல்வியூடாக நீங்கள் பெற்றுக்கொள்ளும் அறிவு மற்றும் திறன்கள் போன்றவையே உங்கள் எதிர்காலத்தைத் தீர்மானிக்கின்றன என்பதையும் நீங்கள் நன்கு கவனத்திற்கொள்ள வேண்டும். நீங்கள் சமூகத்தில் எந்த நிலையிலிருந்தபோதும் சகல தடைகளையும் தாண்டி சமூகத்தில் மிக உயர்ந்ததொரு இடத்திற்குப் பயணிக்கும் ஆற்றல் கல்வி மூலமாகவே உங்களுக்குக் கிடைக்கின்றது என்பதை நீங்கள் நன்கு விளங்கிக்கொள்ள வேண்டும்.

எனவே இலவசக் கல்வியின் சிறந்த பிரதிபலனைப் பெற்று, மதிப்பு மிக்கதொரு பிரசையாக நாளைய உலகை நீங்கள் வெற்றி கொள்வதற்கும் இந்நாட்டில் மட்டுமன்றி வெளிநாடுகளிலும் இலங்கையின் நாமத்தை இலங்கச் செய்வதற்கும் உங்களால் இயலுமாகட்டும் என கல்வி அமைச்சர் என்ற வகையில் நான் பிரார்த்திக்கின்றேன்.

***அகில விராஜ் காரியவசம்***
***கல்வி அமைச்சர்***

## முன்னுரை

உலகின் சமூக, பொருளாதார, தொழினுட்ப, கலாசார விருத்தியுடன் சேர்ந்து கல்வியின் நோக்கங்கள் மிக விரிந்த தோற்றமொன்றைப் பெற்றுள்ளன. மானிட அனுபவங்கள், தொழினுட்ப மாற்றங்கள் ஆராய்ச்சி மற்றும் புதிய குறிகாட்டிகளின்படி கற்றல் கற்பித்தல் செயற்பாடும் நவீன மயமாக்கப்பட்டுள்ளது. அதன்போது மாணவர் தேவைக்குப் பொருந்தும் விதமான கற்றல் அனுபவத்தை ஒழுங்கமைத்து கற்பித்தல் செயற்பாட்டை நடைமுறைப்படுத்திச் செல்வதற்கு பாடத்திட்டத்தில் காணப்படுகின்ற நோக்கங்களிற்கிணங்க பாடம் தொடர்பான விடயங்களை உள்ளடக்கிப் பாடநூல்களை ஆக்குவது அவசியமாகும். பாடநூல் என்பது மாணவரின் கற்றல் சாதனம் மாத்திரமல்ல. அது கற்றல் அனுபவங்களைப் பெறுவதற்கும் அறிவு, பண்பு விருத்திக்கும் நடத்தை மற்றும் மனப்பாங்கு வளர்ச்சியுடன் உயர்ந்த கல்வியொன்றை பெற்றுக் கொள்வதற்கும் மிகவும் உதவக்கூடியதுமாகும்.

இலவசக் கல்விக் கருத்திட்டத்தை நடைமுறைப்படுத்தும் நோக்கிலேயே தரம் 1 முதல் தரம் 11 வரையிலான சகல பாடநூல்களும் அரசினால் உங்களுக்கு வழங்கப்படுகின்றன. அந்நூல்களிலிருந்து உயர்ந்தபட்சப் பயன்களைப் பெற்றுக்கொள்வதுடன், அவற்றைப் பாதுகாப்பதும் உங்களது கடமையாகும் என்பதையும் நினைவூட்டுகின்றேன். பூரண ஆளுமைகொண்ட நாட்டிற்குப் பயனுள்ள சிறந்ததொரு பிரசையாகுவதற்கான பயிற்சியைப் பெற்றுக் கொள்வதற்கு இப்பாடநூல் உங்களுக்குக் கைகொடுக்கும் என நான் எண்ணுகிறேன்.

இப்பாடநூலாக்கத்தில் பங்களிப்புச் செய்த எழுத்தாளர், பதிப்பாசிரியர் குழு உறுப்பினர்களுக்கும் கல்வி வெளியீட்டுத் திணைக்கள உத்தியோகத்தர்களுக்கும் எனது நன்றிகள் உரித்தாகட்டும்.

**டபிள்யூ. எம். ஜயந்த விக்கிரமநாயக்க**
கல்வி வெளியீட்டு ஆணையாளர் நாயகம்
கல்வி வெளியீட்டுத் திணைக்களம்
இசுருபாய
பத்தரமுல்ல.
2019.04.10

**கண்காணிப்பும் மேற்பார்வையும்**

டபிள்யூ.எம். ஜயந்த விக்கிரமநாயக்க — கல்வி வெளியீட்டு ஆணையாளர் நாயகம்
கல்வி வெளியீட்டுத் திணைக்களம்.

**வழிகாட்டல் :**

டபிள்யூ.ஏ. நிர்மலா பியசீலி — ஆணையாளர் (அபிவிருத்தி)
கல்வி வெளியீட்டுத் திணைக்களம்.

**இணைப்பாக்கம்**

அ. குலரத்தினம் — உதவி ஆணையாளர்
கல்வி வெளியீட்டுத் திணைக்களம்.

**பதிப்பாசிரியர் குழு**

பேராசிரியர் ராஜ் சோமதேவ்
BA ,MPhil, Phd (சுவீடன்) — தொல்பொருள் பட்டப்பின் படிப்பு
நிறுவனம், களனிப் பல்கலைக்கழகம்.

பேராசிரியர் பத்மசிறி கன்னங்கர
BA, MA, — வரலாற்றுக் கல்விப் பிரிவு
ஸ்ரீ ஜெயவர்தனபுர பல்கலைக்கழகம்.

கலாநிதி அனுசூயா சேனாதிராஜா
BA, MA MPhil, Phd — சிரேஷ்ட விரிவுரையாளர்
தென் கிழக்குப் பல்கலைக்கழகம்.

சந்திமா நிசானி தர்மபால
BA, PGDE , MA — சிரேஷ்ட விரிவுரையாளர்
தேசிய கல்வி நிறுவகம்.

**எழுத்தாளர் குழு**

கலாநிதி ரோஹித்த திசாநாயக்க — சிரேஷ்ட விரிவுரையாளர்
பேராதெனிய பல்கலைக்கழகம்

ஜே. எம். சுதர்மாவதி — சிரேஷ்ட விரிவுரையாளர்
களனி பல்கலைக்கழகம்

அருட் சகோதரி மேரி டொனேட்டா BA, MA, PGDE — அதிபர் சேவை - II (ஓய்வு நிலை)

யு. எல். எம். பஸீர் BA, PGDE — ஆசிரிய ஆலோசகர் (ஓய்வு நிலை).

யு. எல். எஸ். மரிக்கார் BA, PGDE — ஆசிரிய ஆலோசகர் வலயக் கல்விப் பணிமனை வத்தேகம.

எம். டி. திலக்கலதா BA . PGDE — ஆசிரிய சேவை சி.டபிள்யூ. டபிள்யூ. கன்னங்கரா மகாவித்தியாலயம், பொறளை.

டபிள்யூ. எ. பியசிலி BA , PGDE, M.Ed — ஆசிரிய சேவை தேசிய பாடசாலை அளவ்வ.

**பதிப்பாசிரியர் (மொழி)**

து. இராஜேந்திரம் BA , M.Ed, MPhil — சிரேஷ்ட விரிவுரையாளர் (ஓய்வு நிலை).

**சரவை நோக்கு**

க. கமலநாதன் — விரிவுரையாளர் ஸ்ரீபாதா கல்வியியற் கல்லூரி

**கணினி வடிவமைப்பு**

தேவராஜா நிரோஷனி தோமஸ் — கணினி வடிவமைப்பாளர் கல்வி வெளியீட்டுத் திணைக்களம்.

**சித்திரமும் அட்டைப்படமும்**

சந்திரிகா நீலமணி ஜயசிங்க. — கணினி வடிவமைப்பாளர் கல்வி வெளியீட்டுத் திணைக்களம்.

# பொருளடக்கம்


1. கைத்தொழிற் புரட்சி 1-20

2. இலங்கையில் பிரித்தானியர் அதிகாரத்தை நிலைநாட்டல் 21-46

3. இலங்கையில் தேசிய மறுமலர்ச்சி 47-56

4. பிரித்தானியரின் ஆட்சியில் இலங்கையின் அரசியல் மாற்றங்கள் 57-72

5. பிரித்தானியரின் கீழ் இலங்கையில் சமூக மாற்றங்கள் 73-89

6. இலங்கை சுதந்திரம் அடைதல் 90-119

7. உலகில் இடம்பெற்ற பிரதான புரட்சிகள் 120-141

8. உலக மகாயுத்தங்களும் இணக்கப்பாடுகளும் 142-172



# 1 கைத்தொழிற் புரட்சி

## அறிமுகம்

மனிதன் தனது கைகளால் பொருள்களை உற்பத்தி செய்வதற்குப் பதிலாக இயந்திரங்களைப் பயன்படுத்தி பொருள் உற்பத்தியை மேற்கொண்டதுடன் சுமார் ஆறு தசாப்த காலப்பகுதியில் கைத்தொழில் மற்றும் தொழினுட்பத் துறையில் ஏற்படுத்திய பாரிய மாற்றமே கைத்தொழிற் புரட்சி என்று அழைக்கப்படுகிறது. இவை தொடர்பாக இப் பாடத்தில் விளக்கப்பட்டுள்ளது.

## 1.1 கைத்தொழிற் புரட்சியின் ஆரம்பமும் வளர்ச்சியும்

18 ஆம் நூற்றாண்டின் இறுதி அரைப்பகுதியில் பிரித்தானியாவில் கைத்தொழிற் புரட்சி ஆரம்பமானது. அதிலிருந்து சுமார் அரை நூற்றாண்டு காலம் கைத்தொழிற் புரட்சியானது பிரித்தானியாவுக்குள் மாத்திரம் வரையறுக்கப்பட்டதாகக் காணப்பட்டது. ஆயினும் 19 ஆம் நூற்றாண்டாகும்போது ஐரோப்பாவின் ஏனைய நாடுகளிலும் உலகின் சில நாடுகளிலும் கைத்தொழிற்புரட்சியின் செல்வாக்குப் பரவியது.

கைத்தொழிற் புரட்சி ஐரோப்பாவில் ஏற்பட்டமைக்கான பிரதான காரணம் வர்த்தக வளர்ச்சியாகும். 18 ஆம் நூற்றாண்டாகும்போது ஐரோப்பாவின் நிலைமையைப் பார்க்கும்போது பிரித்தானியா தவிர பிரான்ஸ், போர்த்துக்கல், ஸ்பானியா முதலிய நாடுகளும் குடியேற்ற நாடுகளைக் கொண்டிருந்ததுடன் பரவலான முறையில் வெளிநாட்டு வர்த்தகத்தில் ஈடுபட்டிருந்தமை தெரியவருகின்றது. கைத்தொழிற் புரட்சியானது பிரித்தானியாவில் ஆரம்பமானமைக்கான காரணங்களை ஆராய்வது முக்கியமானதாகும்.

### கைத்தொழிற் புரட்சி பிரித்தானியாவில் ஆரம்பித்தமைக்கான காரணங்கள்

16 ஆம் நூற்றாண்டிலிருந்தே ஐரோப்பாவின் வெளிநாட்டு வர்த்தகம் வளர்ச்சி அடைந்திருந்தது. 18 ஆம் நூற்றாண்டாகும்போது ஐரோப்பிய நாடுகளுள் பிரான்ஸ், போர்த்துக்கல், ஸ்பானியா, ஒல்லாந்து எனும் நாடுகளை முந்திக்கொண்டு பிரித்தானியா வர்த்தகத்தில் முன்னணி வகித்தது. கைத்தொழில் துறையில் முதலீடு செய்யக்கூடிய செல்வந்தர்கள் பிரித்தானியாவில் உருவாகியிருந்தனர். அத்துடன் 18 ஆம் நூற்றாண்டு காலப்பகுதியில் பிரித்தானியாவின் சனத்தொகையும் அதிகரித்திருந்தமையால் பண்டங்களுக்கான கேள்வியும் அதிகரித்திருந்தது. அதற்கேற்ப பொருள்களை உற்பத்தி செய்யவேண்டிய சவாலான ஒரு நிலைமையும் அங்கு உருவானது. இந்நிலை கைத்தொழிற்புரட்சி உருவாகுவதில் செல்வாக்குச் செலுத்தியது. அத்துடன் 14 ஆம் 15 ஆம் நூற்றாண்டுகளில் ஐரோப்பாவில் ஏற்பட்ட மறுமலர்ச்சியின் காரணமாக அங்கு விஞ்ஞான அறிவு வளர்ச்சி கண்டதை அவதானிக்க முடிகின்றது. இயந்திர சாதனங்களை

உருவாக்குவதற்கு அந்த விஞ்ஞான அறிவு பெரிதும் உதவியது. அதேபோன்று இயந்திர சாதனங்களை உருவாக்குவதற்குத் தேவையான இரும்புக் கனியமும் பிரித்தானியாவில் காணப்பட்டதுடன் எரிபொருளாகப் பயன்படுத்தப்பட்ட நிலக்கரியும் அங்கு தாராளமாகக் காணப்பட்டது.

இதே காலப்பகுதியில் பிரான்ஸ் முதலிய நாடுகளிலும் சனத்தொகை அதிகளவில் காணப்பட்ட போதிலும் அந்நாடுகளின் தூரநோக்கற்ற அரச கொள்கை காரணமாக பிரித்தானியாவுடன் ஒப்பிடுமளவில் அந்நாடுகளில் வர்த்தகம் வளர்ச்சியடைந் திருக்கவில்லை. ஆனால் பிரித்தானியா பல்வேறு வர்த்தக சட்டங்கள் மூலம் தமது குடியேற்ற நாடுகள் தவிர்ந்த வேறு நாடுகளுடனும் வர்த்தகத் தொடர்புகளை விரிவாக் குவதற்கான வாய்ப்புகளை ஏற்படுத்தியிருந்தது. எனவே பிரித்தானியாவின் குடியேற்ற நாடுகளுக்குத் தேவையான பொருள்களை பிரித்தானியாவிடமிருந்தே இறக்குமதி செய்யவேண்டிய நிலைமை உருவானதால் பிரித்தானியப் பொருள்களுக்கு குடியேற்ற நாடுகளில் சிறந்த கேள்வி நிலவியது. பிரித்தானியச் சந்தைகளில் அதிக கேள்வி நிலவிய சில பொருள்கள் இயந்திர சாதனங்களின் மூலம் உற்பத்தி செய்யப்பட்டவையாகும். பிரித்தானியாவின் பருத்தித் துணிகளுக்கு இந்தியாவில் அதிகளவு கேள்வி நிலவியமை சிறந்த உதாரணமாகும். பிரித்தானியாவின் பருத்தித் துணிகளுக்குக் குடியேற்ற நாடுகளில் கேள்வி நிலவிய போதிலும் அதுவரை காலமும் காணப்பட்ட பழைய உற்பத்தி முறைகளால் குறுகிய காலத்தில் புடைவை உற்பத்தியை அதிகரிக்க முடிய வில்லை. எனவே பிரித்தானிய உற்பத்திப் பொருள்களுக்குக் காணப்பட்ட அதிக கேள்வி காரணமாகக் குறுகிய காலத்தில் கூடியளவு உற்பத்தியை மேற்கொள்ள வேண்டிய தேவை எழுந்தது. இச்சவாலை எதிர்கொள்ளும் வகையில் பிரித்தானியாவின் கைத் தொழில் துறை வேகமாக வளர்ச்சி கண்டது.

அதே காலப்பகுதியில் பிரித்தானியாவின் விவசாயத் துறையிலும் பல்வேறு மாற்றங்கள் ஏற்பட்டன. அதாவது நில உடைமையாளர்களால் விவசாயிகளின் சிறிய நிலங்கள் ஒன்று சேர்க்கப்பட்டு பெரிய விவசாயப் பண்ணைகள் உருவாக்கப்பட்டன. இது நில அடைப்பு இயக்கம் அல்லது வேலியடைப்பு இயக்கம் எனப்பட்டது. இதனால் தமது விவசாய நிலங்களை இழந்த கிராமிய விவசாயிகள் வேலை வாய்ப்புத் தேடி நகர்ப்புறங்களை நோக்கிப் புலம்பெயர்ந்தனர். அத்தோடு சிலுவை யுத்தங்கள் முடிவடைந்த பின்னர் நிலமானிய அடிமைகள் தமது பண்ணைகளுக்குச் செல்லாமல் நகரங்களில் குடியமர்ந்தனர். எனவே கைத்தொழில் துறைக்குத் தேவையான மேலதிக ஊழியர்கள் இலகுவாகக் கிடைத்தனர்.

ஏனைய நாடுகளைப் போலல்லாது பிரித்தானிய சமூகத்தில் எத்தரத்தில் இருந்த வர்களாலும் தமது திறமைக்கேற்ப பணம் சம்பாதிக்கக்கூடிய சூழ்நிலை காணப்பட்டது. பிரித்தானியாவில் காணப்பட்ட அத்தகைய சுதந்திரமான சமூக பொருளாதாரப் பின்னணி புதிய சிந்தனைகளின் வளர்ச்சிக்குக் காரணமாய் அமைந்ததுடன் அது கைத்தொழில் துறையின் வளர்ச்சிக்கும் காரணமாய் அமைந்தது. இவ்வாறு பொருளாதாரத் துறையில் ஏற்பட்ட மாற்றங்களுக்குத் தக்கவாறு கைத்தொழிற் துறையிலும் வியாபாரத்

துறையிலும் முதலீடு செய்வதற்கான கடன் வசதிகளை வழங்கக்கூடிய வங்கிகளும் நிதி நிறுவனங்களும் பிரித்தானியாவில் தோற்றம் பெற்றமையை அவதானிக்க முடிந்தது.

பிரித்தானியாவில் நிலவிய அரசியல் உறுதிப்பாடும் கைத்தொழிற் புரட்சிக்கு உதவியாக அமைந்தது. பொருளாதார வளர்ச்சிக்குக் காரணமாயமைந்த வர்த்தக நடவடிக்கைகளில் ஈடுபடுவதற்கான சுதந்திரம், உதவி மற்றும் வரிச் சலுகை என்பன பாராளுமன்றத்தின் மூலம் கிடைக்கப்பெற்றன.

ஐரோப்பாவின் ஏனைய நாடுகளுடன் ஒப்பிடுகையில் பிரித்தானியாவில் கைத்தொழில் புரட்சி ஏற்படுவதற்குப் பொருத்தமான பின்னணி அதிகளவில் காணப்பட்டது. பிரித் தானியா ஒரு தீவாகக் காணப்பட்டமை, உள்நாட்டு வர்த்தகம் நாடு முழுவதும் பரவி பொதுச் சந்தையொன்று வளர்ச்சியடைந்திருந்தமை, உற்பத்திப் பொருள்களுக்கு உயர்ந்த விலையைப் பெற்றுக்கொள்ள முடிந்தமை, இலண்டன் நகரம் மூலப்பொருள், மூலதனம், முடிவுப்பொருள் முதலியவற்றை விநியோகிக்கும் மத்திய நிலையமாக விளங்கியமை போன்ற காரணங்களால் ஏனைய நாடுகளை விடக் கைத்தொழில் உற்பத்தித் துறையில் பிரித்தானியாவால் முதலிடம் வகிக்க முடிந்தது.

## 1.2 கைத்தொழிற் புரட்சியின் வளர்ச்சி

பிரித்தானியாவின் கைத்தொழில் புரட்சியானது பின்வரும் மூன்று கைத்தொழில் துறைகளை அடிப்படையாகக் கொண்டே நிகழ்ந்தது.

- நெசவுக் கைத்தொழில்
- இரும்பு, உருக்குக் கைத்தொழில்
- நிலக்கரிக் கைத்தொழில்

மேற்படி கைத்தொழில் துறைகளில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சியானது காலப்போக்கில் போக் குவரத்து, தொடர்பாடல், விவசாயம் முதலிய துறைகளினதும் வளர்ச்சியிலும் செல் வாக்குச் செலுத்தியுள்ளது.

### நெசவுக் கைத்தொழில்

பிரித்தானியத் துணிவகைகளுக்குக் குடியேற்ற நாடுகளில் காணப்பட்ட உயர்ந்த கேள்வி காரணமாகப் புடைவை உற்பத்தியை அதிகரிக்க வேண்டிய தேவை அந்நாட்டுப் புடைவை உற்பத்தியாளர்களுக்குச் சவாலாக அமைந்தது. 1733 ஆம் ஆண்டு ஜோன் கே என்பவரால் பறக்கும் நூனாழி (FLYING SHUTTLE) கண்டுபிடிக்கப்பட்டமையால் நெசவு செய்யும் செயற்பாடு வேகமடைந்தது. ஆயினும் நூல் நூற்கும் செயற்பாடு மந்த கதியிலே இடம்பெற்றமை பிரச்சினையாக அமைந்தது. அதாவது நூல் நூற்பவர்கள் ஆறு பேரினால் ஒரு நாளில் நூற்கப்படும் நூலானது துணி நெய்பவர் ஒருவருக்கு ஒரு நாளைக்குப் போதுமானதாகக் காணப்பட்டது. எனவே நூல் நூற்பதை வேகப்படுத்த வேண்டிய தேவை பிரித்தானியாவில் ஏற்பட்டது. அதன் விளைவாக 1764 ஆம் ஆண்டு



உரு 1.1 1764 ஆம் ஆண்டு ஜேம்ஸ் ஹாகிரீவ்ஸ் கண்டுபிடித்த நூல் நூற்கும் ஜெனி இயந்திரம்

ஜேம்ஸ் ஹாகிரீவ்ஸ் என்பவரால் ஜெனீ எனப் படும் நூல் நூற்கும் இயந்திரம் கண்டுபிடிக்கப் பட்டது. இவ்வியந்திரம் கைகளினாலேயே இயக் கப்பட்டது. 1769 ஆம் ஆண்டு ரிச்சட் ஆக்ரைட் என்பவரால் நீர் வலுவி னால் இயங்கும் சிறப்பான தொரு நூல் நூற்கும் இயந்திரம் கண்டுபிடிக்கப் பட்டது. முன்னர் கண்டு பிடிக்கப்பட்டதை விட பின்னர் கண்டுபிடிக்கப் பட்ட நூல் நூற்கும் இயந்திரம் சிறப்பானது. இது நீர் சக்கரம் என அழைக்கப்பட்டது. முன்னர் பருத்தி நெய்வதற்கு பயன்படுத்தப் பட்ட இயந்திரத்துடன் ஒப்பிடும்போது ஆக்ரைட்டின் கண்டுபிடிப்பு முக்கியமானது. ஆயினும் அது அளவில் பெரியதாக இருந்தமையால் வீடுகளில் வைத்துப் பயன்படுத்துவது சிரமமாகக் காணப்பட்டது. அதே போன்று அதை செயற்படுத்துவதற்கு வேகமான நீரோட்டம் தேவைப்பட்டது. எனவே நீரோட்ட வசதியுள்ள இடங்களில் மாத்திரமே அதனைப் பயன்படுத்த முடிந்தது.



உரு 1.2 ரிச்சர்ட் ஆர்க்ரைட்டினால் ஆக்கப்பட்ட நீர் வலுவினால் செயற்படுத்தப்படும் நூல் நூற்கும் இயந்திரம்

ஜெனி இயந்திரம், நீர்ச்சக்கரம் இரண்டினதும் அடிப்படையில் சாமுவெல் கொறம்ப்டன் என்பவர் 1779 ஆம் ஆண்டில் நூல் நூற்கும் மியூல் இயந்திரத்தைக் கண்டுபிடித்தார். அதன் மூலம் மென்மையானதும் சக்தி வாய்ந் ததுமான நூலை உற்பத்தி செய்ய முடிந்தது. 1785 ஆம் ஆண்டு எட்மன் காட் ரைட் என்பவரால் மியூல் இயந்திரத்தை நீராவியால் இயங்கச் செய்யும் முறை கண்டறியப்பட்டது. எனவே முப்பது வருட காலப்பகுதியில் நூல்நூற்றல் செயற்பாட்டை மேம் படுத்துவதற்காகப் புதிய இயந்திர சாதனங்களைப் போலவே புதிய

தொழினுட்ப முறைகளையும் கண்டறிய முடிந்தது. எனவே நெசவுக் கைத்தொழில் குறுகிய காலத்துள் பாரிய மாற்றத்திற்குள்ளானது.

**செயற்பாடு**

1. நெசவுக் கைத்தொழில் என்னும் பகுதியிலிருந்து குறு வினாக்களைத் தயார்செய் யுங்கள்.
2. நெசவுக் கைத்தொழில் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சியைப் பின்வரும் தலைப் புக்களில் விளக்குக.
   - நெசவுத் தொழில் கைத்தொழில்மயமானமைக்கான காரணங்கள்.
   - நெசவுக் கைத்தொழிலில் புதிய கண்டுபிடிப்புகளும் அவற்றின் பயன்களும்.

## இரும்பு, உருக்குக் கைத்தொழில்



உரு 1.3 ஹென்றி பேஸ்மரின் உருக்கு உற்பத்தி உலை

பிரித்தானியா இரும்புத் தாதை அதிகளவு கொண்ட நாடாகும். கைத்தொழில் புரட்சிக்கு முன்னரே அங்கு போர் ஆயுதங்கள், விவ சாய உபகரணங்கள் வீட்டுப் பாவனைப் பொருள்கள் என் பவற்றைத் தயாரிப்பதற்காக இரும்பும் உருக்கும் உற்பத்தி செய்யப்பட்டன. அதற்கான இரும்புத்தாது விறகு மூலமே உருக்கப்பட்டுள்ளது. ஆயி னும் கைத்தொழில் புரட்சி யின் பின்னர் இயந்திரங் களைத் தயாரிப்பதற்காகப் பாரியளவில் இரும்பும் உருக் கும் தேவைப்பட்டன. விறகை எரிபொருளாகக் கொண்டு பாரியளவில் இரும்பையும் உருக்கையும் உற்பத்தி செய்ய முடியவில்லை. எனவே அதற்கான மாற்றுவழி முறையொன்றை கண்டுபிடிக்க வேண்டிய தேவை ஏற்பட்டது.

அதன்படி ஆபிரகாம் டர்பி என்பவரால் நிலக்கரி மூலம் இரும்புத்தாதை உருக்கும் முறை கண்டறியப்பட்டது. அதன்மூலம் வார்ப்பு இரும்பை உற்பத்தி செய்ய முடிந்தது. 1784 ஆம் ஆண்டு ஹென்றி கோட் என்பவர் கண்டுபிடித்த ரோலர் இயந்திரம் மூலம் பதப்படுத்தப்பட்ட இரும்பை உற்பத்தி செய்யமுடிந்தது. 1856 ஆம் ஆண்டில் ஹென்றி பேஸ்மர் என்பவரால் இரும்பிலிருந்த கழிவுகளை அகற்றி உருக்கு

உற்பத்தி செய்யும் முறை கண்டறியப்பட்டது. இம்முறையானது மேலும் அபிவிருத்தி செய்யப்பட்டு 1860 ஆம் ஆண்டு திறந்த இரும்பு உலை கண்டறியப்பட்டதன் மூலம் உயர் தரத்திலான உருக்கை உற்பத்தி செய்ய முடிந்தது. இந்த முறையின் மூலம் இலாபகரமாகவும் வேகமாகவும் உருக்கு உற்பத்தி செய்யப்பட்டது. இரும்பு உருக்குக் கைத்தொழிலில் மேலும் ஒரு கட்டமாக விலியம் சீமன்ஸ் என்பவர் இரும்புத்தாதை உருக்கக்கூடிய மின் அடுப்பைக் கண்டுபிடித்தார். இப்புதிய கண்டுபிடிப்புக் காரணமாக இரும்பு உருக்குக் கைத்தொழில் துரித வளர்ச்சி கண்டது.

**செயற்பாடு**

1. இரும்பு, உருக்குக் கைத்தொழில் தொடர்பான குறுவினாக்களைத் தயார் செய்யுங்கள்.
2. இரும்பு, உருக்குக் கைத்தொழில் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சியைப் பின்வரும் தலைப்புகளில் விளக்குக.
   - இரும்பு, உருக்குக் கைத்தொழிலில் வளர்ச்சி ஏற்பட்டமைக்கான காரணங்கள்.
   - இரும்பு, உருக்குக் கைத்தொழிலில் புதிய கண்டுபிடிப்புகளும் அவற்றின் பயன்களும்.

## நிலக்கரிக் கைத்தொழில்

பிரித்தானியா நிலக்கரிப் படிவுகள் பெருமளவிலுள்ள நாடாகும். தென் வேல்ஸ், யோக்சயர், லங்காசயர் முதலிய பிரதேசங்கள் நிலக்கரிப் படிவுகள் அதிகமாகக் கொண்டவையாகும். இரும்பை உருக்குவதற்கும் இயந்திரங்களை இயக்குவதற்கும் வீட்டுப் பாவனைக்கும் இலாபகரமானதும் செயற்றிறன் மிக்கதுமான எரிபொருளாக நிலக்கரி விளங்கியது. கைத்தொழில் புரட்சியுடன் நிலக்கரிக்கான கேள்வி அதிகரித்தாலும் நிலக்கரி அகழ்வு இலகுவானதாக அமையவில்லை. அகழ்வின்போது நீரை வெளியேற்றுதல், ஆழமான அகழ்வின்போது சுரங்கத்தினுள் விஷ வாயு உருவாதல், சுரங்கத்தினுள் வெப்பநிலை அதிகரித்தல், சுரங்கத்தினுள் வெளிச்சம் ஏற்படுத்துதல் முதலிய பிரச்சினைகளுக்குத் தீர்வு காண முற்பட்ட வேளையில் புதிய கண்டுபிடிப்புகள் பல தோற்றம் பெற்றன.

தோமஸ் நியூகொமன் என்பவர் சுரங்கத்தினுள் சேரும் நீரை குழாய் மூலம் வெளியேற்றவும் குழாய் மூலம் வெளியிலிருந்து வளியை அனுப்பி சுரங்கத்தைக் குளிரூட்டக்கூடிய நீராவியால் இயங்கும் இயந்திரம் ஒன்றைக் கண்டுபிடித்தார். ஆயினும் அவ்வியந்திரம் வினைத்திறன் குறைந்ததாகக் காணப்பட்டதுடன் நிலக்கரிக் கைத்தொழில் தவிர்ந்த வேறு தொழில்களுக்கும் அதனைப் பயன்படுத்த முடியாதிருந்தது. எனவே ஜேம்ஸ் வோட் என்பவர் நியூகொமனின் நீராவி இயந்திரத்தை விருத்தி செய்து செயற்றிறன் மிக்க நீராவி இயந்திரத்தைக் கண்டறிந்தார்.

அது எல்லாக் கைத்தொழில்களுக்கும் பயன்படுத்தக்கூடிய வினைத்திறனான இயந்திரமாகத் திகழ்ந்தது.



உரு 1.4 தோமஸ் நியூகொமனின் நீராவியால் இயங்கும் இயந்திரம்


உரு 1.5 ஜேம்ஸ் வோட்டின் நீராவியால் இயங்கும் இயந்திரம்

ஹம்பிறி டேவி என்பவரால் பாதுகாப்பான விளக்கு கண்டுபிடிக்கப்பட்ட பின்னர் நிலக்கரிச் சுரங்கங்கள் வெளிச்சத்தைப் பெற்றுக்கொள்ள முடிந்தது. அதுவரை காலமும் செப்புக் கம்பிகளைப் பயன்படுத்திப் பெண்களும் சிறுவர்களுமே நிலக்கரிச் சுரங்கங்களிலிருந்து நிலக்கரியை வெளியே கொண்டு வந்தனர். 1839 ஆம் ஆண்டு இரும்புக் கேபிள் கம்பிகள் கண்டுபிடிக்கப்பட்ட பின்னர் அதன் மூலம் சுரங்கங்களிலிருந்து இலகுவாக நிலக்கரியை வெளியே கொண்டு வர முடிந்தது.


உரு 1.6. நிலக்கரிச் சுரங்கத்திலிருந்து நிலக் கரியை வெளியே கொண்டுவருவதில் சிறுவர் உழைப்பு பெற்றுக் கொள்ளப்பட்ட விதம்


உரு 1.7. ஹம்பிறி டேவியின் பாதுகாப்பு விளக்கு

நிலக்கரிக் கைத்தொழிலில் ஏற்பட்ட முன்னேற்றம் காரணமாக அதன் மூலம் இன்னும் பல உப கைத்தொழில்கள் வளர்ச்சி கண்டன. நிலக்கரியை எரிக்கும்போது உண்டாகும் தார் பெருந்தெருக்களை அமைப்பதற்குப் பெரிதும் பயன்படுத்தப்பட்டது. அதே போன்று புடைவைகளை நிறமூட்டுவதற்குத் தேவையான சாயங்களும் பெற்றுக் கொள்ளப்பட்டன. மேலும் மருந்துகள், நறுமணப் பொருள்கள், கிருமிநாசினி, களை நாசினி, செயற்கைப் பசளை போன்றனவும் நிலக்கரியின் கழிவுகளிலிருந்து உற்பத்தி செய்யப்பட்டன.

**செயற்பாடு**

நிலக்கரிக் கைத்தொழில் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சியைப் பின்வரும் தலைப்புகளின் கீழ் விளக்குக.

1. நிலக்கரிக் கைத்தொழிலில் வளர்ச்சி ஏற்பட்டமைக்கான காரணங்கள்.
2. நிலக்கரிக் கைத்தொழில் துறையின் புதிய கண்டுபிடிப்புகளும் அவற்றின் பயன்களும்.



## கைத்தொழிற் புரட்சியின் வளர்ச்சி (பரவல்)

பிரித்தானியாவில் நெசவுக் கைத்தொழில், இரும்பு உருக்குக் கைத்தொழில், நிலக்கரிக் கைத்தொழில் என்பவற்றை அடிப்படையாகக் கொண்டு ஆரம்பமான கைத்தொழில் புரட்சியானது குறுகிய காலத்தினுள் வேறு துறைகளிலும் பரவியதைக் காணக் கூடியதாயிருந்தது. கைத்தொழில் புரட்சியின் வளர்ச்சியை ஆராயும்போது வேறு கைத்தொழில் துறைகளிலான வளர்ச்சி, வேறு நாடுகளில் கைத்தொழில் புரட்சியின் வளர்ச்சி என இரு பகுதிகளாக அவதானிக்கலாம்.

### 1. வேறு துறைகளிலான பரம்பல்

கைத்தொழில் புரட்சி காரணமாகக் கைத்தொழில் மற்றும் தொழினுட்பத் துறைகளில் ஏற்பட்ட புதிய அறிவானது கைத்தொழில் உற்பத்திக்கு மாத்திரம் வரையறுக்கப்படாது வேறு துறைகளுக்கும் பரவிச் சென்றது. போக்குவரத்து, தொடர்பாடல், விவசாயத் துறை ஆகியவற்றிலும் கைத்தொழில் புரட்சியின் செல்வாக்குக் காரணமாக துரித வளர்ச்சி ஏற்பட்டது.

### போக்குவரத்துத் துறையின் வளர்ச்சி

கைத்தொழில் புரட்சியின் செல்வாக்குக் காரணமாக போக்குவரத்துத் துறையில் பல்வேறு மாற்றங்கள் நிகழ்ந்தன. கைத்தொழில் துறையில் ஏற்பட்ட விருத்தியினால் தொழிற்சாலைக்குத் தேவையான மூலப்பொருள்களை கொண்டு செல்லவும், முடிவுப் பொருட்களை சந்தைகளுக்குக் கொண்டு செல்லவும் வீதிகளை மேம்படுத்த வேண்டிய தேவை ஏற்பட்டது. எனவே 1811 ஆம் ஆண்டு ஜோன் மெக்கடம் என்பவரால் பெருந்தெருக்களை அமைக்கும் முறையொன்று கண்டறியப்பட்டது. அது மெக்கடம் முறை எனப்பட்டது.

**மெக்கடம் முறை**
வலுவான அத்திபாரமிட்டு பெரிய கற்களையும் மண்ணையும் பரப்பி அதன் மேல் சிறிய கருங்கற்களைப் பரப்பி அவற்றைத் தட்டி மட்டப்படுத்தி பெருந்தெருக்களை அமைத்தல் மெக்கடம் முறை எனப்பட்டது.

இம்முறையின் மூலம் உருவாக்கப்பட்ட பெருந்தெருக்களில் பண்டங்களையும் பயணிகளையும் சுமந்த வாகனங்கள் வேகமாகவும் வசதியாகவும் பயணம் செய்யக் கூடியதாக இருந்தன. எனவே அவ்வாறான பல நூறு மைல்கள் நீளமான பாதைகள் பிரித்தானியாவிலும் ஸ்கொட்லாந்திலும் மிகத் துரிதமாக அமைக்கப்பட்டன.

இவ்வாறு பெருந்தெருக்கள் மேம்படுத்தப்பட்டதுடன் அவற்றில் போக்குவரத்து செய்யும் இயந்திரங்களும் வளர்ச்சி கண்டன. 1814 ஆம் ஆண்டு ஜோர்ஜ் ஸ்டீவன்சன் நீராவியின் சக்தியால் இயங்கக்கூடிய புகையிரத என்ஜினைக் கண்டுபிடித்தமை கைத்தொழில் புரட்சியின் முக்கிய கட்டமாகும். இதன்மூலம் நிலக்கரி மற்றும் மூலப் பொருள்களைக் கொண்டு செல்வதற்குப் புகைவண்டிகள் பெரிதும் பயன்படுத்தப் பட்டன. கைத்தொழிற்சாலைகளில் உற்பத்தி செய்யப்பட்ட முடிவுப் பொருள்களை சந்தைகளுக்குக் கொண்டு செல்ல புகையிரதங்கள் பயன்படுத்தப்பட்டதன் மூலம் குறைந்த நேரத்தில் பெருந்தொகையான பொருள்களை ஒரே தடவையில் கொண்டு செல்ல முடிந்தமையால் போக்குவரத்துச் செலவும் குறைந்தது. புகையிரத என்ஜினைக் கண்டுபிடித்ததன் மூலம் போக்குவரத்துத் துறையில் புரட்சிசெய்த ஜோர்ஜ் ஸ்டீவன்சன் 17 வயதுவரை எழுத வாசிக்கத் தெரியாதவராக இருந்தார் என்ற கருத்தும் நிலவுகிறது.





உரு 1.8 ஜோர்ஜ் ஸ்டீவன்சன்



உரு 1.9 ஜோர்ஜ் ஸ்டீவன்சனின் புகையிரத என்ஜின்

கைத்தொழிற் புரட்சி காரணமாகத் தரைமார்க்கப் போக்குவரத்துத் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சியானது நீர்ப்போக்குவரத்திலும் செல்வாக்குச் செலுத்தியது.

1807 ஆம் ஆண்டு அமெரிக்க இனத்தவரான ரொபட் புல்டன் புகைப்படகைக் கண்டுபிடித்தார். பயணிகளைக் கொண்டு செல்லுவதற்காக 1811ஆம் ஆண்டு ஹென்றி பெல் புகைக் கப்பலைக் கண்டுபிடித்தார். புகைக் கப்பலுக்கான எரிபொருளாக ஆரம்பத்தில் விறகும் பின்னர் நிலக்கரியும் பயன் படுத்தப்பட்டன. 1885 ஆம் ஆண்டு ஜேர்மனியரான டெம்லர் மோட்டார்

வண்டியைக் (கார்) கண்டுபிடித்ததுடன் 1903 ஆம் ஆண்டு அமெரிக்கரான ரைட் சகோதரர்களால் ஆகாய விமானமும் கண்டுபிடிக்கப்பட்டமையால் போக்குவரத்துத் துறை பாரிய மாற்றங்களைக் கண்டது. இவ்வாறு கைத்தொழில் புரட்சியின் பரம்பல் காரணமாக குறுகிய காலத்தில் நிலம், நீர், ஆகாயம் ஆகிய மார்க்கங்களில் பாரிய போக்குவரத்துப் புரட்சியொன்று ஏற்பட்டது.



உரு 1.10 டெம்லரின் மோட்டார் வண்டி (கார்)



உரு 1.11ரைட் சகோதரர்களின் ஆகாய விமானம்

**தொடர்பாடல் துறையின் வளர்ச்சி**

போக்குவரத்துத் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சிக்குச் சமமாக தொடர்பாடல் துறையிலும் வேகமான வளர்ச்சி ஏற்பட்டது. அதுவரை காலமும் பிரித்தானியாவில் அதிக செலவுடைய தபால் முறையொன்றே காணப்பட்டது. வர்த்தக நடவடிக்கைகளின்போது குறுகிய காலத்தில் குறைந்த செலவில் கடிதங்களைப் பரிமாறிக்கொள்ள வேண்டிய தேவை ஏற்பட்டது. எனவே 1840 ஆம் ஆண்டு 'பெனீ தபால் சேவை' என்ற பெயரில் புதிய தபால் சேவை ஆரம்பிக்கப்பட்டது. அதன் மூலம் இங்கிலாந்து நாட்டினுள் எந்தவொரு பகுதிக்கும் ஒரு பெனீ அல்லது ஒரு பென்ஸ் செலவில் கடிதமொன்றை அனுப்ப முடிந்தது.





உரு 1.12. அலெக்சாண்டர் கிரஹம்பெல்லும் அவரது தொலைபேசியும்

19 ஆம் நூற்றாண்டின் ஆரம்பம் முதல் இலத்திரனியல் முறையைப் பயன்படுத்தித் தூர இடங்களுக்கான தொடர்பாடல் முறைகளை மேற்கொள்வதற்கான பல்வேறு பரிசோதனைகளும் மேற்கொள்ளப்பட்டன. அதன் பயனாக 1876 ஆம் ஆண்டு தொலைவில் அமைந்திருந்த இரண்டு இடங்களுக்கிடையில் கேபிள் கம்பி ஊடாக வாய்மொழியாக கருத்துப் பரிமாறிக் கொள்ளக்கூடிய கருவி ஒன்று கண்டுபிடிக்கப்பட்டது. அது தொலைபேசி எனப்பட்டது. அதனைக் கண்டுபிடித்தவர் அலெக்சாண்டர் கிரஹம் பெல் என்பவராவார்.

கைத்தொழிற் துறையிலும் போக்குவரத்துத் துறையிலும் ஏற்பட்ட துரித வளர்ச்சி காரணமாகக் கடிதப் போக்குவரத்தை விட இரண்டு இடங்களுக்கிடையே விரைவான தொடர்பாடல் முறையொன்றை மேற்கொள்ள வேண்டிய தேவை ஏற்பட்டது. அதற்காக மேற்கொண்ட முயற்சிகளின் பயனாக 1844 ஆம் ஆண்டு சாமுவெல் மோஸ் என்பவரால் தந்தி முறை (Telegraph) கண்டறியப்பட்டது. அதன்படி குறிப்பிட்ட இரு இடங்களை மின் கம்பி ஒன்றின் மூலம் இணைத்து அதன் மூலம் குறியீடுகளைப் பயன்படுத்தி செய்திகள் பரிமாறும் முறை ஆரம்பமானது.

1895 ஆம் ஆண்டு குக்லி மார்க்கோனி அவர்கள் வானலைகள் மூலம் செய்திப் பரிமாற்றம் செய்யும் வானொலியைக் கண்டுபிடித்தமையும் ஜோன் லொகி பெயாட் தொலைக்காட்சியைக் கண்டுபிடித்தமையும் பாரிய புரட்சிகளாகும். வானொலி, தொலைக்காட்சிச் சேவைகள் தொடர்பாடல் துறைகளில் மாத்திரமல்லாது வர்த்தக, பொருளாதார நடவடிக்கைகளின் முன்னேற்றத்துக்கும் வாய்ப்பாக அமைந்தன.



உரு 1.13 மார்க்கோனியின் வானொலி




உரு 1.14 ஜோன் லொகி பெயாட் அவர்களும் அவரது தொலைக்காட்சியும்

### விவசாயத் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சி

கைத்தொழில் புரட்சி இடம்பெற்ற அதே காலத்திலேயே விவசாயத் துறையிலும் பாரிய வளர்ச்சி ஏற்பட்டது. அதில் செல்வாக்குச் செலுத்திய பிரதான காரணிகள் பின்வருமாறு :

- ❖ பாரிய விவசாயப் பண்ணைகள் உருவாக்கப்பட்டமை.
- ❖ சுழற்சி முறை, நிலமாற்று முறை பயிர்ச்செய்கை.
- ❖ விலங்கு வளர்ப்பில் புதிய தொழினுட்பமுறைகள் பயன்படுத்தப்பட்டமை.
- ❖ புதிய விவசாய முறைகளும் நவீன உபகரணங்களின் பயன்பாடும்.

கைத்தொழில்மயமாக்கலுடன் பாரிய தொழிற்சாலைகள் உருவானதன் காரணமாக அதிகளவான மக்கள் நகர்ப்புறம் நோக்கி ஈர்க்கப்பட்டதன் காரணமாக அவர்களின் நிலங்களில் பயிர்ச்செய்கை மேற்கொள்ளப்படவில்லை. அதேபோன்று கிராமப் புறங் களில் எஞ்சியிருந்த சிறு நில உரிமையாளர்களுக்கும் தமது விவசாய நிலங்களை பல்வேறு காரணங்களால் கைவிடவேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. இவ்வாறு

கைவிடப்பட்ட நிலங்களையும் விவசாயிகளிடம் கொள்வனவு செய்யப்பட்ட சிறு நிலங்களையும் ஒன்றிணைத்து பாரிய விவசாயப் பண்ணைகள் உருவாக்கப்பட்டன. இது நில அடைப்பு இயக்கம் எனப்பட்டது. இவ்விவசாயப் பண்ணைகளில் விவசாயம் மேற்கொள்ளப்பட்டமையால் விவசாயத்துறை வளர்ச்சி கண்டது.

பயிர்ச் செய்கை நடவடிக்கைகளுக்காக நிலமாற்று முறை அறிமுகம் செய்யப்பட்டமை நோய்ப் பரவலை குறைப்பதற்கும் வினைத்திறனை அதிகரிப்பதற்கும் காரணமாகியது. ஜென்ரோட்டல் என்பவரால் ஏர் பூட்டப்பட்ட குதிரைகள் மூலம் வரிசையாகப் பயிரிடும் முறை அறிமுகப்படுத்தப்பட்டது. இதனால் விதைப்பதற்குத் தேவையான விதையின் அளவைக் குறைத்துக் கொள்ளவும் அதிக விளைச்சலைப் பெற்றுக் கொள்ளவும் முடியுமாயிருந்தது.



உரு 1.15. நிலமாற்று முறைப் பயிர்ச் செய்கை

அதேபோன்று விலங்கு வேளாண்மையிலும் பயன்படுத்தப்பட்ட தொழினுட்ப முறை காரணமாக அத்துறையிலும் உற்பத்தியின் அளவு அதிகரித்தது. றொபட் பெக்வெல் என்பவரால் மேற்கொள்ளப்பட்ட செம்மறி ஆடுகள் இனப்பெருக்கம் தொடர்பிலான புதிய கண்டுபிடிப்புகளை உதாரணமாகக் கூறலாம்.

கைத்தொழில் புரட்சியின் பின்னர் செயற்றிறன் மிக்க கருவிகள் கண்டுபிடிக்கப் பட்டமையால் விவசாயத் துறையிலும் பாரிய புரட்சி நிகழ்ந்தது. காடுகளை அழிப் பதற்கும் நிலத்தைப் பண்படுத்துவதற்கும் விதைகளை உற்பத்தி செய்வதற்கும் நவீன கருவிகள் கண்டுபிடிக்கப்பட்டன. அதேபோன்று விளைச்சலை அதிகரிக்கும் வகையில் உரம் தயாரிப்பின் பக்கம் கவனம் செலுத்தியமை முக்கியத்துவம் வாய்ந்ததாகும். அதற்கான பரீட்சார்த்த நடவடிக்கைகளின் பயனாக 1800 ஆம் ஆண்டில் ‘குவானோ

உரம்' என்னும் உரம் தென்னாபிரிக்காவில் உற்பத்திசெய்யப்பட்டது. அதன் பின்னர் அமெரிக்காவிலும் இவ்வுரம் தயாரிக்கப்பட்டது. இரசாயன உரங்கள், கிருமி நாசினி கள் என்பன பிற்காலத்தில் கண்டுபிடிக்கப்பட்டன.

நவீன கைத்தொழிற் புரட்சியுடன் வளர்ச்சி கண்ட விவசாய இரசாயன உற்பத்திகளும் நவீன போக்குவரத்துச் சாதனங்கள் மற்றும் களஞ்சியப்படுத்தல் வசதிகள் காரணமாக விவசாய, விலங்கு வேளாண்மை உற்பத்திகளைக் குறைந்த செலவில் மேற்கொள்ள முடிந்ததுடன் அவற்றைக் குறைந்த விலையில் விற்பனை செய்யவும் முடிந்தது. எனவே விவசாய உற்பத்திப் பொருள்களுக்கு அதிக கேள்வி ஏற்பட்டது.

## 2. வேறு நாடுகளில் கைத்தொழிற் புரட்சியின் பரவல்

பிரித்தானியாவில் ஆரம்பித்த கைத்தொழில் புரட்சியானது மிகக் குறுகிய காலத்தில் ஐரோப்பாக் கண்டத்தின் ஏனைய நாடுகளிலும் பரவியது. அதனைத் தொடர்ந்து அமெரிக்கா, ஆசியா, ஆபிரிக்கா ஆகிய கண்டங்களிலும் அது பரவியது. 19 ஆம் நூற்றாண்டில் வேறு நாடுகளில் கைத்தொழில் புரட்சி பரவுவதில் செல்வாக்குச் செலுத்திய காரணங்களாவன.

- ❖ உலகம் முழுவதும் சனத்தொகை துரித வளர்ச்சியை அடைந்தமையால் பொருள் களுக்கான கேள்வி அதிகரித்தமை.
- ❖ ஐரோப்பாவில் போக்குவரத்துத் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சி
- ❖ பிரான்ஸிலும் ஜேர்மனியிலும் நிலக்கரி கண்டுபிடிக்கப்பட்டமை.

இதன்படி உலகின் ஏனைய நாடுகளும் பிரித்தானியாவைப் போன்றே இயந்திர சாதனங்களைப் பயன்படுத்தி தமது உற்பத்திகளைத் துரிதப்படுத்திக் கொள்வதில் ஆர்வம் காட்டின. ஜேர்மனியிலும் பிரான்சிலும் மூலப்பொருள்கள் காணப்பட்ட பிரதேசங்களிலும் சந்தைகளுக்கு சமீபமாகவும் கைத்தொழிற்சாலைகள் தோற்றம் பெற்றன. கைத்தொழில் வளர்ச்சி காரணமாக முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தின் ஆரம்பக் கட்டத்திலேயே ஜேர்மன் வல்லரசுத் தன்மையுடன் விளங்கியது. அதனைத் தொடர்ந்து பிரான்ஸ், பெல்ஜியம், ஆஸ்திரியா, ஹங்கேரி, பிரஷ்யா முதலிய ஐரோப்பிய நாடுகளிலும் கைத்தொழில் புரட்சி பரவியது. ஆஸ்திரிய வல்லரசு 30 000 மைல்கள் நீள மான பாதைகளை அமைத்ததுடன் பெல்ஜியத்திலும் பாதைகள் இரு மடங்கு வளர்ச்சி கண்டன. தொடர்ந்து எல்லா நாடுகளிலும் புகையிரதப் பாதைகள் அமைக்கப்பட்டன. பிரித்தானியாவின் குடியேற்றமான அமெரிக்கக் குடியேற்றங்களிலும் கைத்தொழில் புரட்சி பரவியது. சுதந்திரம் பெற்ற பின்னர் ஐக்கிய அமெரிக்காவில் கைத்தொழில் துறை வேகமான வளர்ச்சி கண்டது.

19 ஆம் நூற்றாண்டின் பிற்பகுதியிலும் 20 ஆம் நூற்றாண்டின் முற்பகுதிக்குரிய தசாப் தங்கள் சிலவற்றிலும் கைத்தொழில் துறையில் அதிகளவு வளர்ச்சி கண்ட ஒரே ஆசிய நாடாக ஜப்பான் திகழ்ந்தது. மேலைத்தேய முறைகளையும் மாதிரிகளையும் பின்பற்றி

விஞ்ஞானத் தொழினுட்பத் துறைகளில் அதிவளர்ச்சி கண்ட நாடுகளுடன் போட்டி யிடக்கூடிய நாடாக ஜப்பான் மாறியிருந்தது.

20 ஆம் நூற்றாண்டாகும்போது சீனா, இந்தியா, இலங்கை முதலிய ஆசிய நாடுகளிலும் கைத்தொழில் புரட்சியின் செல்வாக்கு பரவியதை அவதானிக்க முடிந்தது. இவ்வாறு கைத்தொழில் புரட்சியானது உலகின் ஏனைய நாடுகளில் பரவியமையாலும் போக்கு வரத்து தொடர்பாடல் துறைகளில் ஏற்பட்ட துரித வளர்ச்சியாலும் உலகம் முழுவதும் ஒரு பூகோளக் கிராமமாக மாறும் நிலை ஏற்பட்டது.

### கைத்தொழில் புரட்சியின் விளைவுகள்

உலகம் முழுதும் ஏற்பட்ட கைத்தொழில் புரட்சி காரணமாக அந்த நாடுகளில் அரசியல், பொருளாதார, சமூகத் துறைகளில் பாரிய மாற்றங்கள் ஏற்பட்டன. இந்த மாற்றங்கள் நன்மையானவையாகவும் தீமையானவையாகவும் விளங்கின.

### (a) *அரசியல் துறையில் ஏற்படுத்திய மாற்றங்கள்*

கைத்தொழில் புரட்சியின் காரணமாக உச்ச அளவு இலாபத்தைப் பெறும் நோக்குடன் பணத்தை முதலீடு செய்த பணக்கார வகுப்பினரும் உழைப்பை விற்று வாழ்க்கை நடத்தும் ஏழை வகுப்பினரும் உருவாகினர். பணக்கார முதலாளிமார் ஏழைத் தொழிலாளரின் உழைப்பைச் சுரண்டி அவர்களுக்குக் குறைந்த கூலியை வழங்கியதுடன் தாம் அதிக இலாபத்தை அடைந்தனர். எனவே தொழிலாளர்களின் வாழ்க்கைத் தரம் மிகவும் கீழ் மட்டத்தில் இருந்தது. இதன் காரணமாக முதலாளி, தொழிலாளி வர்க்கங்களிடையே முரண்பாடுகள் ஏற்பட்டன. எனவே தொழிற்சங்கங்கள், வேலைநிறுத்தங்கள் என்னும் வகையில் தொழிலாளரின் உரிமைப் போராட்டங்கள் ஆரம்பமாயின. இந்த நிலைமை காரணமாக பொதுவுடமைவாதம், தாராண்மைவாதம் ஆகிய பல்வேறு அரசியல் கொள்கைகளும் தோற்றம் பெற்றதைக் காணமுடிகின்றது.




உரு 1.16 தொழிலாளர்களின் உரிமைப் போராட்டம்

அடம்ஸ்மித் என்பவர் முதலாளித்துவம் என்னும் எண்ணக்கரு உலகம் முழுவதும் பரவும் வகையில் அரசின் தலையிடாகக் கொள்கையை முன்வைத்தார். நாட்டின் பொருளாதார நடவடிக்கைகளில் தனியார் துறையின் பங்களிப்பை ஊக்குவிக்கும் அரசின் தலையீட்டைக் குறைந்தளவினதாக்கும் கொள்கை அரசு தலையிடாக் கொள்கை எனக் கருதலாம். அத்துடன் கைத்தொழில்மயமாக்கல் ஐரோப்பா முழுதும் பரவியமையால் குறைந்த விலைக்கு மூலப் பொருள்களைப் பெற்றுக் கொள்ளவும் கூடிய விலைக்கு முடிவுப் பொருள்களை சந்தைப்படுத்துவதற்குமான தேவை எழுந்தது. எனவே ஐரோப்பிய நாடுகள் தமது குடியேற்ற நாடுகளில் முழுமையான அரசியல் ஆதிக்கத்தை ஏற்படுத்தும் போட்டியில் ஈடுபட்டன.

எனவே 1850களின் பின்னர் மேற்படி குடியேற்றவாதக் கொள்கை புதிய குடியேற்ற வாதம் எனப்பட்டது. இவ்வாறு தமது குடியேற்றங்களை விஸ்தரிக்கும் போட்டியில் ஐரோப்பிய நாடுகள் ஈடுபட்டமை முதலாம் உலக மகா யுத்தத்திற்கான அடிப்படைக் காரணியாக அமைந்தது.

### (b) பொருளாதாரத் துறையில் ஏற்படுத்திய மாற்றங்கள்

கைத்தொழில் உற்பத்தி அதிகரிப்பு, வர்த்தக நடவடிக்கை பொருளாதாரத்தில் முக்கிய பங்கு வகித்தல் என்பன கைத்தொழில் புரட்சியின் விளைவால் ஏற்பட்ட பாரிய மாற்றங்களாகும். எனவே தொழிற்சாலை உரிமையாளர்களான பணக்கார வர்க்கமும் வர்த்தக வகுப்பும் சமூகத்தில் முறையாக வளர்ச்சியடைந்தன. சிறுநில உடைமையாளர்களான விவசாயிகளுக்குத் தமது தொழிலை மேற்கொள்ள முடியாது போகவே கைத்தொழிற்சாலைகளில் தொழிலாளர்களாக நகரங்களுக்கு செல்ல வேண்டிய தேவை ஏற்பட்டது. இதனால் தன்னிறைவுப் பொருளாதார முறை வீழ்ச்சியடைந்து சம்பளத்திற்கு வேலை செய்யும் தொழிலாளர் வகுப்பொன்று தோற்றம் பெற்றது. இதனால் விவசாயப் பொருளாதாரம் பின் தள்ளப்பட்டு ஏற்றுமதி, இறக் குமதி அடிப்படையிலான வர்த்தகப் பொருளாதாரம் முன்னணிக்கு வந்தது. விவசாய நடவடிக்கையும் கைத்தொழில்மயமானதால் உணவுப் பண்டங்களும் பெருமளவில் சந்தைக்கு நிரம்பல் செய்யப்பட்டன. எனவே ஐரோப்பிய நாடுகளிலும் அவர்களின் குடியேற்றங்களான ஆசிய, ஆபிரிக்க, இலத்தீன் அமெரிக்க நாடுகளிலும் உள்நாட்டு வர்த்தகத்தைப் போலவே வெளிநாட்டு வர்த்தகமும் வளர்ச்சி கண்டது. அது போலவே முதலாளித்துவப் பொருளாதாரமும் உலகெங்கும் வேகமாகப் பரவியது.

விரிவடைந்த இவ்வர்த்தக நடவடிக்கைகளுக்கான முதலீடுகளைத் தனிப்பட்ட முயற்சியாளர்களால் மேற்கொள்ள முடியாத நிலை ஏற்பட்டது. எனவே முயற்சியாளர் கள் சிலர் ஒன்றிணைந்து தனித்தனி கூட்டு வர்த்தகக் கம்பனிகளை உருவாக்கிக் கொண் டனர். இவ்வர்த்தகக் கம்பனிகள் தமது நோக்கங்களை நிறைவேற்றும் வகையில் தமது நாடுகளின் அரச அனுசரணையுடன் ஆசிய, ஆபிரிக்க, இலத்தீன் அமெரிக்க நாடுகளில் தமது வர்த்தக நடவடிக்கைகளை விரிவாக்கிக் கொண்டன.

இவ்வர்த்தக நிறுவனங்கள் ஆரம்பத்தில் உள்நாட்டு வர்த்தகர்களைக் கொண்டமைந்த போதிலும் 19 ஆம் நூற்றாண்டின் முன்னரைப் பகுதியில் பலதேசியக் கம்பனிகளாக

உருவாகின. பொருள் உற்பத்தியிலும் விற்பனையிலும் ஈடுபட்ட இக்கம்பனிகள் அதனோடு இணைந்த வகையில் நிதி மற்றும் வங்கி நடவடிக்கைகளிலும் ஈடுபட்டன. அதன் மூலம் வர்த்தகர்களுக்கு கடன் வசதிகள் வழங்கப்பட்டதுடன், நிதிக் கொடுக்கல் வாங்கல்களும் இலகுவாக்கப்பட்டன.

(c) ***சமூகத் துறையில் ஏற்படுத்திய மாற்றம்***

கைத்தொழில் புரட்சியானது சமூகத்தில் நன்மையானதும் தீமையானதுமான மாற்றங்கள் ஏற்பட வழிவகுத்தது. கைத் தொழில்மயமாக்கத்துடன் அதிகள வில் நகரங்கள் உருவாகியதுடன் அங்கு வாழ்ந்த மக்களின் வாழ்க்கையும் பாரிய மாற்றங்களுக்குள்ளானது. கைத்தொழிற் சாலைகளில் உற்பத்தி செய்த பொருள் களை மக்கள் விலைகொடுத்து வாங்க முடிந்தது. அதேபோன்று கைத்தொழில் துறையில் மக்களுக்கு அதிகளவில் வேலைவாய்ப்புக்களும் கிடைத்தன. எனவே மக்களின் வாழ்க்கைத் தரமும் உயர்ந்தது. ஆயினும் காலப்போக்கில் கைத்தொழிற்புரட்சி, சமூகத்தில் நன்மை யான விளைவுகளுடன் தீயவிளைவுகளையும் ஏற்படுத்தியது.



உரு 1.17.கைத்தொழில் புரட்சியைத் தொடர்ந்து தொழிற்சாலைகளில் வேலை செய்யும் சிறார்கள்

கைத்தொழில்மயமாக்கம் காரணமாக ஐரோப்பாவில் பாரிய நகரங்கள் பல தோன்றி விரைவாக வளர்ச்சியடைந்தன. அதன் பிரதான விளைவு யாதெனில் அந்நகரங்கள் பெரு மளவில் சனநெருக்கடி மிக்கவையாக மாறியமையாகும். ஆயினும் அந்நகரங்களின் அடிப்படை வசதிகள் மிகக்குறைந்த வேகத்திலே வளர்ச்சியடைந்தன. உதாரணமாக வியன்னா நகரில் 1847ஆம் ஆண்டுக்கு முன்னர் 20 வருட காலப் பகுதியில் சனத் தொகை 20% இனால் வளர்ச்சியடைந்த போதிலும் வீடமைப்பு 11.5% மாத்திரமே வளர்ச்சி கண்டது.

கைத்தொழிற்சாலைகள் பரவியதால் உலகின் பல நகரங்களில் கைத்தொழில் நகரங்கள் தோன்றின. கிராம மக்கள் இந்நகரங்களை நோக்கி ஈர்க்கப்பட்டனர். பாரியளவு தொழில்களினால் நகரங்களில் தொழிலை இலகுவாகப் பெற்றமையால் நகர மயமாக்கலும் விரைவாக இடம்பெற்றது.

வகுப்பு ரீதியாக சமூகவமைப்பின் தோற்றம் கைத்தொழிற்புரட்சியின் முக்கிய விளைவாகும். 20 ஆம் நூற்றாண்டாகும்போது ஐரோப்பாவின் அனைத்து நாடுகளிலும் பொருளாதார நடவடிக்கைகள் கைத்தொழிற்சாலை உரிமையாளர்களான செல்வந்தர் களாலே மேற்கொள்ளப்பட்டன. இச்செல்வந்த வகுப்பினர் இரு பிரிவினர்களாகக் காணப்பட்டனர்.

- நில உடைமைப் பிரபுக்கள்
- மத்தியதர வகுப்பினரான வர்த்தகர்கள், தொழிற்சாலை உரிமையாளர்கள், வங்கி யாளர்கள், பொறியியலாளர்கள், சட்டத்தரணிகள், ஒப்பந்தக்காரர்கள்

மேற்படி வகுப்பினர் குறைந்த கூலிக்கு தொழிலாளரை வேலைக்கமர்த்தி அதிகளவு இலாபமடைந்தனர். சிறந்த வாழ்க்கைத் தரத்தை ஏற்படுத்திக் கொண்ட செல்வந்த வகுப்பினர் சொகுசாகவும் உல்லாசமாகவும் வாழ்ந்தனர்.

ஆயினும், உழைக்கும் வர்க்கத்தின் வாழ்க்கைத் தரம் கவலைக்கிடமானதாக விளங்கியது. தமது வாழ்க்கையை நடாத்துவதற்காக தொழிலாளர் குடும்பங்களில் கணவன், மனைவி இருவருமே தொழில் செய்ய வேண்டியிருந்ததுடன் சில சந்தர்ப்பங்களில் தமது பிள்ளைகளைக் கூட வேலைக்கமர்த்த வேண்டியிருந்தது. நாளொன்றுக்கு 12 அல்லது 14 மணித்தியாலம் வேலை செய்ய வேண்டியிருந்ததுடன் அவர்களது தொழிலும் கடினமானதாகக் காணப்பட்டது. பெண்களும் சிறுவர் களும் வசதிகளற்றதும் பாதுகாப்பற்றதுமான தொழிற்சாலைகளிலே வேலை செய்தனர். தொழிலாளர்கள் தமது தொழிற்சாலைகளுக்கு அருகிலே வசிப்பதற்குக் கட்டாயப்படுத்தப்பட்டனர். எனவே சேரிப்புறங்களில் குடியேறிய அவர்களுக்கு குறைந்தளவிலான சுகாதார வசதிகளாவது கிட்டவில்லை. இவ்வாறான சேரி வீடுகளில் ஓர் அறைக்குள்ளேயே ஒரு குடும்பத்தின் அங்கத்தவர் அனைவரும் வாழவேண்டிய நிலை காணப்பட்டது. இவ்வாறு சமூகத்தின் பெரும்பான்மையான தொழிலாளர்கள் வறுமை, குறைந்த சம்பளம், குறைந்த வாழ்க்கைத்தரம், வேலையின்மை என்னும் பிரச்சினைகளுக்கு முகங்கொடுத்தனர். இத்தகைய துன்பமான வாழ்க்கைச் சூழலில் குடும்பங்களில் மதுபாவனையின் பயன்பாடு, தவறான செயல்களில் ஈடுபடல், நெறிபிறழ்ந்த வாழ்க்கை முறையுடன் பல்வேறுவகையான துஷ்பிரயோகங்களும் இடம்பெற்று வந்தன.

18 ஆம், 19 ஆம் நூற்றாண்டுகளில் இவ்வர்க்க ஏற்றத்தாழ்வுகளுக்குத் தீர்வு காண்பதற்கு பல நாடுகளிலும் கவனஞ்செலுத்தப்பட்டது. இவ்வரசியல் கொள்கைகளின் செல் வாக்குக் காரணமாகத் தொழிலாளரின் சம்பளத்தை அதிகரித்தல், வேலை நேரத்தைக் குறைத்தல், அடிப்படைச் சுகாதார வசதிகளைப் பெறுதல் போன்ற கோரிக்கைகளை முன்வைத்துப் போராட்டங்களில் ஈடுபடுவதற்கான தொழிற்சங்க அமைப்பு ரீதியாக தொழிலாளர் செயற்பட ஆரம்பித்தனர். எனவே ஏழைத் தொழிலாளர் வகுப்பினரின் சமூக, பொருளாதார நலன்புரி நடவடிக்கைகளில் அரசாங்கம் தலையிட்டு சட்டங்களை விதித்து செயற்பட்டதை எல்லா நாடுகளிலும் அவதானிக்க முடிந்தது.



உரு 1.18 தொழிற்சாலைகளின் நச்சுப்புகை சூழலுக்குள் வெளிவிடப்படுதல்

கைத்தொழில் புரட்சி காரணமாக ஏற்பட்ட மற்றுமொரு தீய விளைவு சூழல் மாச டைதலாகும். தொழிற்சாலைக் கழிவுகள் நதிகளிலும் நீர்நிலைகளிலும் கலந்தமையால் நீர் மாசடைந்தது. அதேபோன்று தொழிற்சாலைகளிலிருந்து வெளியேறிய புகை காரணமாக சுகாதாரப் பாதிப்புகள் ஏற்பட்டதுடன் அப்புகை வளிமண்டலத்தில் கலந்து நிலையாகப் படிந்த காரணத்தால் எதிர்கால மனித சமூகத்தின் நிலைத்த தன்மைக்கே மிகப் பெருஞ்சவாலாக அது மாறியுள்ளது.

**செயற்பாடு**

1. கைத்தொழில் புரட்சியின் நல்ல, தீய விளைவுகள் பற்றிய விவாதம் ஒன்றை மேற்கொள்ளுங்கள்.
2. பின்வரும் வினாக்களுக்கு விடை தருக.

i. கைத்தொழில் புரட்சி காரணமாக அரசியல் துறையில் ஏற்பட்ட மாற்றங்கள் மூன்றைக் குறிப்பிடுக.

ii. பொருளாதாரத் துறையில் ஏற்பட்ட மாற்றங்கள் மூன்றைக் குறிப்பிடுக.

iii. சமூகத்தில் ஏற்பட்ட மாற்றங்கள் மூன்றைக் குறிப்பிடுக.



## 1.3 கைத்தொழிற்புரட்சி இலங்கையில் செல்வாக்குச் செலுத்திய விதம்

பிரித்தானியாவில் ஆரம்பித்த கைத்தொழிற் புரட்சியானது குறுகிய காலத்தில் உலகம் முழுதும் பரவியமையை ஏற்கனவே அறிந்தோம். பிரித்தானியா மற்றும் ஏனைய ஐரோப்பிய நாடுகளில் ஏற்பட்டதைப் போன்ற கைத்தொழில் புரட்சி 19 ஆம் நூற்றாண்டில் இலங்கையில் ஏற்படாவிட்டாலும் அதன் செல்வாக்கு இலங்கையிலும் ஏற்பட்டது. ஏனெனில் பிரித்தானியாவில் கைத்தொழில் புரட்சி நிகழ்ந்த காலத்தில் இலங்கை பிரித்தானியாவின் குடியேற்ற நாடாகக் காணப்பட்டது. பிரித்தானிய செல்வந்தர்கள் இலங்கை வந்து பெருந்தோட்டப் பயிர்ச்செய்கையில் முதலீடுகளை மேற்கொண்டனர். இவ்வாறு ஆரம்பிக்கப்பட்ட தேயிலை, தென்னை, இறப்பர் பெருந்தோட்ட உற்பத்திகளுக்குத் தேவையான இயந்திர சாதனங்கள் பிரித் தானியாவிலிருந்து தருவிக்கப்பட்டன.

❖ 1804 ஆம் ஆண்டு ஆளுநர் பிரட்றிக் நோர்த் அவர்களால் கோப்பி விதைகளைப் பிரித்தெடுக்கும் தொழிற்சாலையொன்று ஆரம்பிக்கப்பட்டமை.
❖ தேயிலைக் கொழுந்தை உலர்த்துதல் முதல் ஏற்றுமதிக்காகத் தரப்படுத்துதல் என்பன இயந்திர சாதனங்களாலேயே மேற்கொள்ளப்பட்டமை.
❖ இறப்பரை ஏற்றுமதிக்காகத் தயார்படுத்துவதற்கு இயந்திர சாதனங்கள் பயன் படுத்தப்பட்டமை.
❖ பெருந்தெருக்கள் அமைத்தல். மெக்கடம் முறை 1885 ஆம் ஆண்டில் இலங்கையில் அறிமுகம் செய்யப்பட்டமை.

பெருந்தோட்டங்களிலும் தொழிற்சாலைகளிலும் கூலிக்கு வேலைசெய்யும் தொழிலாளர் வகுப்பொன்று இலங்கையிலும் தோற்றம்பெற்றது. பெருந்தோட்ட உடைமையாளர்களும் தொழிற்சாலை உரிமையாளர்களும் பணக்கார வகுப்பினராக உருவானதுடன் அவர்கள் பிற்காலத்தில் செல்வந்த கல்விகற்ற மத்தியதர வகுப் பினராக சமூகத்தில் செல்வாக்குப் பெற்றனர். முதலாளித்துவப் பொருளாதார முறை இலங்கையிலும் வளர்ச்சியடைந்ததுடன் ஏற்றுமதி, இறக்குமதி வர்த்தகமும் முன்னிலை வகித்தது. இவ்வர்த்தக நடவடிக்கைகளின்போது வெளிநாடுகளுக்குப் பணத்தை அனுப்பவும் வெளிநாடுகளிலிருந்து பணத்தைப் பெற்றுக்கொள்ளவும் வங்கிகள் தேவைப்பட்டன. எனவே இலங்கையிலும் வங்கிகள் ஆரம்பிக்கப்பட்டன.

பெருந்தோட்ட உற்பத்திகளை கொழும்பு வர்த்தக நிலையங்களுள் மற்றும் கொழும்புத் துறைமுகத்துக்குக் கொண்டு செல்லவும் பெருந்தோட்டத் துறைக்குத் தேவையான பண்டங்களைக் கொண்டு வரவும் போக்குவரத்துத் துறையை அபிவிருத்தி செய்ய வேண்டிய தேவையேற்பட்டது. அதுவரை காலமும் இலங்கையில் பொருள்களைக் கொண்டுசெல்வதற்கு மாட்டு வண்டிகளே பயன்படுத்தப்பட்டன. அது பொருந்த மற்றதொரு முறையாகக் காணப்பட்டமையால் பெருந்தெருக்களும் புகையிரத வீதிகளும் அமைக்கப்பட்டன. ஆளுநர் எட்வட் பான்ஸின் காலத்தில் கண்டி - கொழும்பு பிரதான வீதி அமைக்கப்பட்டதுடன் அடுத்து குருணாகல் - கண்டி பெருந்தெருவும் தம்புள்ளை - கண்டி பெருந்தெருவும் அமைக்கப்பட்டன. 1850 ஆம் ஆண்டின் பின்னர் கல்லும் தாரும் பயன்படுத்தப்பட்டு பெருந்தெருக்கள் அமைக்கும் முறையும் அறிமுக மானது. அதே போன்று ஆறுகளுக்குக் குறுக்காக மரப்பாலம் அமைப்பதற்குப் பதிலாக இரும்புப் பாலங்களும் அமைக்கப்பட்டன. ஆளுநர் ஹென்றிவோட் அவர்கள் புகை யிரத வீதிகளை அமைக்கும் நடவடிக்கைகளில் ஈடுபட்டார். அதன்படி 1858 ஆம் ஆண்டு கண்டி - கொழும்பு புகையிரதப் பாதை ஆரம்பிக்கப்பட்டது. இப்பாதை அமைக்கப்பட்டபின் 1967 ஆம் ஆண்டு ஆகஸ்டு மாதம் இப்பிரதான பாதையூடாக புகையிரதம் செலுத்தப்பட்டது. அடுத்து 1871 ஆம் ஆண்டு பேராதனையிலிருந்து நாவலப்பிட்டி வரையிலும் 1899 ஆம் ஆண்டு பேராதனையிலிருந்து பண்டாரவளை வரையிலும் புகையிரத வீதிகள் நீடிக்கப்பட்டன.

போக்குவரத்துத் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சி காரணமாக வர்த்தக நிலையங்களும் அதன் வளர்ச்சி காரணமாக நகரங்களும் தோன்றி வளர்ச்சியடைந்தன. கொழும்பு மாநகரங்கள் தவிர கம்பளை, பதுளை, மாத்தளை, இரத்தினபுரி முதலியன இக்காலப் பகுதியில் வளர்ச்சியடைந்த நகரங்களாகும். அதுவரை காலமும்

இலங்கையில் ஆட்கள் மூலமே செய்திப் பரிமாற்றம் நடைபெற்றது. 1815 ஆம் ஆண்டு கொழும்பு, திருகோணமலை, காலி, யாழ்ப்பாணம் முதலிய நகரங்களை இணைக்கும் வகையில் அரசாங்க தபால் சேவையொன்று ஆரம்பிக்கப்பட்டது. இத்தபால் சேவை குதிரை வண்டிகள் மூலமே செயற்பட்டது. கொழும்பு, கண்டியில் அமைக்கப்பட்டப்பின் ஆசியாவிலே முதன் முதலாக குதிரை வண்டி மூலமான தபால் சேவை இலங்கையிலேயே ஆரம்பிக்கப்பட்டது. இலங்கையில் முதன்முதலாக தபால் முத்திரை 1857 ஆம் ஆண்டு வெளியிடப்பட்டது. 1903 ஆம் ஆண்டளவில் நாட்டின் பல்வேறு இடங்களிலும் 340 தபால் நிலையங்கள் செயற்பட்டன. 1858 ஆம் ஆண்டு இலங்கையில் தந்தி மூலம் செய்தி பரிமாறும் முறை அறிமுகப்படுத்தப்பட்டது.

### செயற்பாடு

கைத்தொழில் புரட்சி இலங்கையில் செல்வாக்குச் செலுத்திய விதம் பற்றி பின்வரும் விடயங்களை உள்ளடக்கி அறிக்கை ஒன்று தயாரிக்கவும்.

- ★ பெருந்தோட்டங்களின் வளர்ச்சியும் பாரிய தொழிற்சாலைகளின் தோற்றமும்.
- ★ தோட்ட உரிமையாளர்களான முதலாளிமாரும் தொழிலாளர் வகுப்பினரும்.
- ★ தபால் சேவை
- ★ பெருந்தெருக்கள் அமைத்தல்.



# 2 இலங்கையில் பிரித்தானியர் அதிகாரத்தை நிலைநாட்டல்

## அறிமுகம்

போர்த்துக்கேயர் ஆசியாவுக்கு வந்த விதத்தையும் போர்த்துக்கேயரும் ஒல்லாந்தரும் இலங்கையின் கரையோரப் பிரதேசங்களில் ஆட்சியை நிலைநாட்டிக் கொண்டமை பற்றியும் 10 ஆந் தரத்தில் நீங்கள் கற்றுள்ளீர்கள். இவ்விரு நாட்டினருக்கும் பின்னர் இலங்கை மீது பெருஞ் செல்வாக்கைச் செலுத்திய ஐரோப்பியர் பிரித்தானியராவர். ஆங்கில மொழியைப் பேசியதனால் பொதுவாக அவர்கள் ஆங்கிலேயர் என்றும் குறிப்பிடப்படுகின்றனர். பிரித்தானியர் இந்நாட்டில் அதிகாரத்தை நிலைநாட்டிக் கொண்டமை பற்றியும் 19 ஆம் நூற்றாண்டின் முற்பகுதில் அவர்களுக்கு எதிராக இடம்பெற்ற போராட்டங்கள் பற்றியும் இப்பாடத்தில் விளக்கப்பட்டுள்ளது.

## 2.1 பிரித்தானியரின் ஆசிய வருகை

போர்த்துக்கேயரும் ஒல்லாந்தரும் ஆசியாவுடனான வர்த்தகத்தால் பேரளவில் இலாபம் ஈட்டுவதை அவதானித்த ஆங்கிலேயரும் ஆசியாவில் தமது கவனத்தைச் செலுத்தினர். இதற்கமைய பிரித்தானிய மகாராணி I ஆம் எலிசபெத் அவர்களிடமிருந்து அனுமதிப் பத்திரம் ஒன்றைப் பெற்றுக் கொண்டு, ஆங்கிலேய வணிகக் குழு ஒன்று 1600 டிசெம்பரில் ஆங்கிலேயக் கிழக்கிந்திய வர்த்தகக் கம்பனி ஆசியாவில் வர்த்தகத்தில் ஈடுப்பட்டனர். அவ்வர்த்தகக் கம்பனியின் முதலாவது கப்பல் குழுவினர் சுமாத்ரா தீவுக்குச் சென்று அங்கு தமது வர்த்தக நடவடிக்கைகளை ஆரம்பித்தனர். அதன் பின்னர் வில்லியம் ஹோகின்ஸ் தலைமையில் இன்னொரு கப்பல் குழுவினர் இந்தியாவிற்கு வந்து அப்போதைய மொகலாயப் பேரரசின் மாமன்னரான ஜஹங்கீருடன் வர்த்தக நடவடிக்கைகள் தொடர்பாகப் பேச்சுவார்த்தைகள் நடத்தினர்.

ஆங்கிலேயர் ஆசியாவுக்கு வந்த ஆரம்ப காலத்தில் தென்கிழக்கு ஆசியப் பிரதேசங்களுடன் தமது வர்த்தகத் தொடர்புகளைப் பலப்படுத்திக் கொள்வதில் ஈடுபாடு காண்பித்தனர்.

17 ஆம் நூற்றாண்டின் முதலிரு தசாப்தங்களிலும் தென்கிழக்கு ஆசியாவின் வர்த்தக ஆதிக்கத்தைக் கட்டி எழுப்பிக் கொள்வதில் போர்த்துக்கேயருக்கும் ஒல்லாந்தருக்கும் இடையில் மோதல்கள் ஆரம்பித்திருந்தன. அப்போது ஆங்கிலேயர் சில சந்தர்ப்பங்களில் போர்த்துக்கேயருக்கு எதிராக ஒல்லாந்தருடன் ஒன்றுபட்டுச் செயற்பட்டனர். இவ்விரு சாராரின் பொது எதிரியான போர்த்துக்கேயருக்கு எதிராகப் போராடுவதற்கு ஆங்கிலேயரின் உதவியைப் பெற்றுக் கொண்டாலும் தென்கிழக்கு ஆசியாவில் வாசனைத் திரவியங்கள் பெருமளவில் விளையும் தீவுகளில்

ஆங்கிலேயரின் ஆதிக்கம் பலப்படுவதை ஒல்லாந்தர் விரும்பவில்லை. இதனால் 1623 ஆம் ஆண்டில் அம்பொய்னா தீவிலிருந்த கோட்டை ஒன்றைத் தாக்கிய ஒல்லாந்தர் அங்கிருந்த ஆங்கிலேயர்களில் ஒரு பகுதியினரைக் கொன்றுவிட்டனர். அதற்கு எதிராக ஒல்லாந்தர் மீது பதில் தாக்குதலைப் புரியும் அளவிற்கு அப்பிரதேசத்தில் ஆங்கிலேயரின் பலம் போதியதாக இன்மையால், தென்கிழக்கு ஆசியப் பிரதேசங் களில் இருந்து ஆங்கிலேயர் அகன்று சென்றனர். அதன் பின்னர் அவர்கள் இந்தியா மீது தமது பூரண கவனத்தையும் செலுத்தியதாகத் தெரிகின்றது.

ஆங்கிலேயர் 1607 ஆம் ஆண்டிலிருந்து இந்தியாவுடன் வர்த்தகத் தொடர்புகளை ஏற்படுத்திக் கொள்வதற்கு முயற்சித்த போதிலும் அதை அடைந்து கொள்வதற்கு பத்து வருடங்களுக்கு மேற்பட்ட காலத்தை எடுத்துக்கொள்ள வேண்டியிருந்தது. இந்தியாவில் ஆங்கிலேயர் தந்திரமான முறையில் செயற்பட்டமையால், 17 ஆம் நூற்றாண்டின் முன்பகுதியில் சென்னை, பம்பாய், கல்கத்தா உட்படப் பல பிரதே சங்களில் வர்த்தக நிலையங்களை ஆரம்பிப்பதற்கு அவர்களால் முடியுமாய் இருந்தது. என்றாலும் 1664 ஆம் ஆண்டிலிருந்து பிரான்சியரும் இந்தியாவுக்கு வந்து பாண்டிச் சேரி, காரைக்கால், சந்திரநகர் போன்ற இடங்களில் வர்த்தக நிலையங்களை ஆரம்பித் ததுடன் ஒல்லாந்தருடன் மட்டுமன்றி பிரான்சியருடனும் ஆங்கிலேயர் வர்த்தகப் போட்டிகளில் ஈடுபட நேர்ந்தது. 18 ஆம் நூற்றாண்டாகும்போது இந்தியாவில் தமது ஏகாதிபத்தியத்தை நிலைநிறுத்திக் கொள்வதில் ஆங்கிலேயருக்கும் பிரான்சியருக்கும் இடையே அரசியல் போராட்டம் ஆரம்பமானது.

## 2.2 இலங்கை மீது பிரித்தானியரின் கவனம் ஈர்க்கப்படல்

ஆங்கிலேயர் இந்தியாவுக்கு வந்து நூற்றுக்கு மேற்பட்ட ஆண்டுகள் செல்லும் வரை இலங்கை மீது அவர்கள் தமது கவனத்தைச் செலுத்தவில்லை என்பது தெரிகின்றது. இக்காலகட்டத்தில் ஆங்கிலேயர் இந்தியாவில் தமது பலமான ஆதிக்கத்தை நிலைநிறுத்திக் கொள்ளாமைக்கு, போர்த்துக்கேயரும் பின்னர் ஒல்லாந்தரும் இலங்கைத் தீவின் கடற்கரையோரமாக சக்தி வாய்ந்த கோட்டைத் தொகுதி ஒன்றைக் கொண்டிருந்தமை காரணமாக இருந்திருக்கலாம். என்றாலும் 18 ஆம் நூற்றாண்டின் முன்னரைப் பகுதியில் இந்தியாவில் மொகலாயப் பேரரசு வீழ்ச்சியுறத் தொடங்கியதுடன் அதுவரை வர்த்தகத்தில் மாத்திரம் கவனம் செலுத்திய ஆங்கிலேயர் இந்தியாவில் அரசியல் அதிகாரத்தைப் பெற்றுக்கொள்ள எத்தனித்ததுடன் இலங்கை மீதும் அவர்களது கவனம் ஈர்க்கப்பட்டது. அதற்கான இரு காரணிகளும் வருமாறு :

1. இலங்கையின் அமைவிடம்
2. இலங்கையின் கறுவா உட்பட பெறுமதிவாய்ந்த வர்த்தகப் பொருள்கள் கிடைக்கப் பெற்றமை.

இலங்கை இந்தியாவுக்கு அருகில் இருந்தமையாலும் வங்காள விரிகுடா, உட்பட, இந்தியாவைச் சூழவுள்ள கடற் பிரதேசங்களில் கடற்படை, வியாபார ஆதிக்கத்தை நிலைநிறுத்தப் பொருத்தமான இடமாக இருந்தமையாலும் ஆங்கிலேயருக்கு அதன்

தேவை முக்கியமானதாக இருந்தது. பிரான்சியருடன் பிரித்தானியருக்கு வங்காள விரிகுடாப் பிரதேசத்தில் மோதல் ஏற்பட்டபோது பழுதடைந்த கப்பல்களைத் திருத்தி அமைத்துக்கொள்வதற்குப் பொருத்தமான துறைமுகம் ஒன்றின் அவசியத்தை ஆங்கிலேயர் நன்கு உணர்ந்திருந்தனர். இதனால் இலங்கையின் திருகோணமலைத் துறைமுகத்தின் மீது கவனம் செலுத்த ஆரம்பித்தனர். திருகோணமலைத் துறைமுகத்தின் மீதான ஆங்கிலேயரின் கவனம் ஈர்க்கப்பட்டதற்கான காரணங்கள் வருமாறு :

- ❖ திருகோணமலைத் துறைமுகம் வங்காள விரிகுடாவை நோக்கி அமைந்திருத்தல்.
- ❖ இந்தியாவின் கிழக்குக் கரையோரத்தில் ஆங்கிலேயரின் கடற்படைப்பலத்தைப் பாதுகாத்துக்கொள்ள இத்துறைமுகத்தின் அமைவிடம் முக்கியத்துவமாயிருத்தல்.
- ❖ வடகிழக்குப் பருவக் காற்றுக் காலத்தில் கப்பல்களைப் பாதுகாத்துக்கொள்வதற்கு திருகோணமலைத் துறைமுகத்தைப் பயன்படுத்திக்கொள்ள முடியுமாயிருத்தல்.




தேசப்படம் 2.1. இலங்கையின் அமைவிடமும் திருகோணமலைத் துறைமுகமும்

இந்தியாவின் பாதுகாப்பிற்காகவும் இந்து சமுத்திரக் கடற்படை நடவடிக்கைகளுக்காகவும் பொருத்தமான கேந்திர நிலையமான திருகோணமலைத் துறைமுகம் பிரான்ஸியர் வசப்படுமாயின் அது தமக்குப் பாதிப்பாக அமையும் என்பதை ஆங்கிலேயர் தெரிந்து வைத்திருந்தனர். ஆகையால் இலங்கையின் புவியியல் அமைவிட முக்கியத்துவமும் திருகோணமலைத் துறைமுகத்தின் விசேட முக்கியத்துவமும் ஆங்கிலேயரின் கவனத்தை இந்நாட்டின்மீது திருப்புவதற்கான காரணங்களுள் முதன்மையானவையாகக் காணப்பட்டன.

இலங்கை கறுவா உட்பட வாசனைத் திரவியங்களுக்குப் புகழ்பெற்ற நாடாக விளங்கியது. ஐரோப்பியச் சந்தையில் அதிக கேள்வி நிலவிய உயர் தரமான கறுவா

இந்நாட்டில் விளைந்தது. கறுவா வியாபாரத்தால் ஒல்லாந்தர் பெருமளவு இலாபம் ஈட்டுவதை ஆங்கிலேயர் தெரிந்து வைத்திருந்தனர். இதனால் கறுவா வியாபாரத்தின் தனியுரிமையைத் தாம் கையேற்பது பிரித்தானியருக்கு தேவையாய் இருந்தது. கறுவாவுக்கு மேலதிகமாக மிளகு, ஏலம், கராம்பு, முத்து, இரத்தினக் கற்கள், யானைத் தந்தம் என்பன அதிக விலைக்கு விற்கக்கூடிய வர்த்தகப் பொருள்களாயிருந்தன. இவ்வாறான காரணங்களால் ஆங்கிலேயர் இலங்கையின் அரசியல் அதிகாரத்தைத் தமதாக்கிக் கொள்வதில் கவனஞ் செலுத்தியதாகத் தெரியவருகிறது.

**செயற்பாடு**

பிரித்தானியர் இலங்கை மீது கவனத்தைச் செலுத்துவதற்கான காரணங் களை கீழ்வரும் தலைப்புகளின் கீழ் கலந்துரையாடுக.

- இலங்கையின் அமைவிடம்
- கறுவா உட்பட பெறுமதிமிக்க வாசனைத் திரவியங்களைப் பெற்றுக் கொள்ளுதல்.

## ஆங்கிலேயருக்கும் கண்டி இராச்சியத்திற்கும் இடையிலான தொடர்புகள்

போர்த்துக்கேயரை இந்நாட்டில் இருந்து வெளியேற்றுவதற்கு ஒல்லாந்தரின் உதவியைப் பெற்றுக் கொண்டது போல, ஒல்லாந்தரை வெளியேற்றுவதற்கு இன்னொரு அந்நிய ஐரோப்பியரின் உதவியைப் பெற்றுக் கொள்வதில் கண்டி மன்னர்கள் கவனம் செலுத்தி வந்தனர். இதற்கமைய கீர்த்தி ஸ்ரீ இராஜசிங்க மன்னரால் இந்தியாவில் இருந்த ஆங்கிலேயரிடமும் பிரான்சியரிடமும் தூதுவர்கள் அனுப்பப்பட்டனர். ஆங்கிலேயத் தூதுவர்கள் கண்டிக்கு வருகை தருவதற்கான பின்னணி இதன் விளைவாகவே உருவானது. ஆங்கிலேயர் இந்நாட்டின் கரையோரத்தைக் கைப்பற்றிக் கொள்வதற்கு முன்னர் அவர்களுடைய தூதுவர்கள் மூவர் காலத்திற்குக் காலம் கண்டிக்கு வருகை தந்திருந்தனர்.

- ❖ 1762 இல் ஜோன் பைபஸின் வருகை
- ❖ 1782 இல் ஹியு பொயிட்டின் வருகை
- ❖ 1795 இல் ரொபட் அன்ட்றூஸின் வருகை

ஜோன் பைபஸ் இங்கு வரும்போது கீர்த்தி ஸ்ரீ இராஜசிங்க மன்னன் கண்டி இராச்சியத் தின் ஆட்சியாளராவார். அடுத்த ஆங்கிலேயத் தூதுவர்கள் இருவரினதும் வருகைகள் இடம்பெற்றது இராஜாதி இராஜசிங்கனின் காலத்திலாகும். ஜோன் பைபஸினதும் ஹியு போயிட்டினதும் வருகையின்போது இலங்கையுடன் வர்த்தகத் தொடர்புகளை ஏற்படுத்திக் கொள்வதே ஆங்கிலேயரின் நோக்கமாக இருந்தது. அத்தூதுவர்களின் வருகை இடம்பெற்ற காலத்தில் ஒல்லாந்தரும் ஆங்கிலேயரும் மோதல்களைத்

தவிர்த்து ஒற்றுமையுடன் இருந்தனர். ஆகையால் திருகோணமலைத் துறைமுகத்தை ஆங்கிலேயர் பயன்படுத்துவதற்கு ஒல்லாந்தர் இடமளித்திருந்தபடியால், இந்நேரத்தில் ஒல்லாந்தருக்கு எதிராக கண்டி இராச்சியத்திற்கு உதவுவதற்கு ஆங்கிலேயர் முன்வரவில்லை. தமது அரசியல் இலக்கான ஒல்லாந்தரை வெளியேற்றுவதற்கு உதவி செய்யாத ஓரினத்தவருடன் வர்த்தகத்தை மேற்கொள்வதற்கு கண்டி மன்னர்கள் விருப்புக் கொண்டிருக்கவில்லை. ஆகையால் அவ்விரு தூதுவர்களின் வருகையால் எவ்வித சாதகமான விளைவுகளும் ஏற்படவில்லை.

1795 ஆம் ஆண்டு ஆகஸ்ட் மாதத்தில் ஆங்கிலேயப் படை, ஒல்லாந்தர் வசமிருந்த திருகோணமலைத் துறைமுகத்தைக் கைப்பற்றிக் கொண்ட பின்னர் ரொபட் அன்ட்றூஸ் மலைநாட்டிற்குச் சென்று, இராஜாதி இராஜசிங்க மன்னனைச் சந்தித்தார். இலங்கையில் ஒல்லாந்தரின் ஏனைய கோட்டைகளைக் கைப்பற்றிக்கொள்வதற்கு யுத்தம் நடைபெறும் வேளையில் கண்டி மன்னரின் உதவியை ஆங்கிலேயர் பெற்றுக் கொள்வதே, அன்ட்றூஸ் அவர்களின் தூதின் முக்கிய நோக்கமாயிருந்தது. அப்போது ஆங்கிலேயருக்கு உதவி புரிய மன்னர் இணங்கினார் என்றாலும் ஒல்லாந்தருடன் இடம்பெற்ற போர்கள், அவர்கள் எதிர்பார்த்த அளவிற்குத் தீவிரமாக இல்லாதிருப்பதை ஆங்கிலேயர் புரிந்து கொண்டனர். இதனால் ஒல்லாந்தரின் இந்நாட்டிலிருந்த கோட்டைகளைத் தமதாக்கிக் கொள்வதில் ஏற்படும் பலாபலனை மன்னருடன் பகிர்ந்து கொள்வதற்கு ஆங்கிலேயர் விரும்பவில்லை. இதன் பெறுபேறாக கண்டி மன்னனின் நிபந்தனைகளை ஏற்று அவனுடன் நீண்ட கால நட்புறவு ஒப்பந்தம் ஒன்றை ஏற்படுத்திக் கொள்வதற்கான பேச்சுவார்த்தையில் ஈடுபட ஆங்கிலேயர் முன் வரவில்லை.

### செயற்பாடு

1. ஆங்கிலேயரின் கண்டி இராச்சியத்துடனான தூதுத் தொடர்புகளைக் கொண்டு இவ்வட்டவணையைப் பூரணப்படுத்துக.

| வருடம் | தூதுவரின் பெயர் | பயணத்தின் நோக்கம் | விளைவு |
|---|---|---|---|
| | | | |

## 2.3 பிரித்தானியர் ஆதிக்கத்தை நிலைநாட்டுதல்

இலங்கையைப் பிரித்தானியரின் குடியேற்ற நாடாக்குவதில் முனைப்பாகத் தெரியும் மூன்று சந்தர்ப்பங்களை இனங்காண முடியும்.

- ❖ 1796 ஆம் ஆண்டில் ஆங்கிலேய கிழக்கிந்திய வர்த்தகக் கம்பனி, கரையோரப் பிரதேசங்களில் தமது ஆதிக்கத்தை நிலைநிறுத்திக் கொள்ளுதல்.
- ❖ 1802 ஆம் ஆண்டில் அதுவரை ஆங்கிலேய கிழக்கிந்திய வர்த்தகக் கம்பனியின் நிருவாகத்திலிருந்த இந்நாட்டின் கரையோரப் பிரதேசங்கள் முடிக்குரிய குடியேற்ற நாடாக்கப்படுதல்.
- ❖ 1815 ஆம் ஆண்டில் கண்டி இராச்சியத்தைக் கைப்பற்றுதல்.

### இலங்கையின் கரையோரப் பிரதேசங்களில் பிரித்தானிய ஆதிக்கத்தை நிலை நாட்டுதல்

1789 இல் பிரான்ஸியப் புரட்சி ஏற்பட்டதன் பின்னர் ஐரோப்பாவில் உருவான புதிய அரசியல் சூழ்நிலை, ஐரோப்பியரின் ஆசியக் குடியேற்றவாதக் கொள்கையிலும் செல்வாக்குச் செலுத்தியது. புரட்சியின் பின்னர் பிரான்ஸில் உருவான புதிய அரசாங்கத்தின் இராணுவம், 1795 இல் ஒல்லாந்தை ஆக்கிரமித்தது. அப்போது ஒல்லாந்த ஆட்சியாளனான (ஸ்டெத் ஹோல்டர்) ஐந்தாம் வில்லியம் பிரித்தானியாவுக்குத் தப்பி ஓடினார். ஒல்லாந்து நாடு பிரான்ஸின் ஆதிக்கத்திற்கு உட்பட்டது. இதனால் ஒல்லாந்தரின் ஆதிக்கத்திலிருந்த இலங்கையின் கரையோரப் பிரதேசங்கள், பிரான்ஸின் அதிகாரத்திற்கு உட்படும் சந்தர்ப்பம் ஒன்று உருவானது. இலங்கையின் முக்கியத்துவம் பற்றி பூரண தெளிவுடன் இருந்த ஆங்கிலேயர், இச்சந்தர்ப்பத்தைத் தமது அதிகாரத்தை நிலைநாட்டிக்கொள்ளப் பயன்படுத்திக் கொண்டனர். தம்மிடம் தஞ்சமடைந்திருந்த மன்னரைக் கொண்டு, தமக்குச் சார்பான கடிதமொன்றை இந்நாட்டு ஆளுநருக்கு அனுப்புவதற்கான ஏற்பாடு ஒன்றைச் செய்து கொண்டனர்.



உரு 2.1 ஒல்லாந்து மன்னர் 5ஆம் வில்லியம்

ஒல்லாந்து மன்னன், இங்கிலாந்தின் கியூ மாளிகையிலிருந்து எழுதியமையால் அது 'கியூ கடிதம்' எனப்பட்டது. ''ஒல்லாந்தர் வசமிருந்த இலங்கையின் பிரதேசங்கள், பிரான்ஸியரின் கைவசமாவதைத் தடுக்க, ஆங்கிலேயப் படைகளை அப்பிரதேசங் களுக்கு அனுமதிக்கும்படி'' அக்கடிதத்தில் குறிப்பிடப்பட்டிருந்தது. 1795 பெப்பிரவரி மாதம் இந்நாட்டு ஒல்லாந்த ஆளுநரான பன் எங்கல் பெக்கிற்கு அக்கடிதம் கிடைக்கப் பெற்றது. என்றாலும் கடிதத்தில் குறிப்பிடப்பட்டவாறு, தமது கோட்டைகளினுள் ஆங்கிலேயப் படையைப் பிரவேசிக்கச் செய்வதற்கு ஆளுநர் பின்வாங்கினார். இதனால் 1795 ஆகஸ்ட் மாதத்தில் ஆங்கிலேயரால் ஒல்லாந்தர் வசமிருந்த திருகோணமலைக் கோட்டை தாக்கப்பட்டது. இத்தாக்குதலால் ஒல்லாந்தர் நிபந்தனையற்ற விதத்தில் அடிபணிந்தனர்.



உரு 2.2 இங்கிலாந்தின் கியூ மாளிகை

திருகோணமலை ஆங்கிலேயர் வசமானதன் பின்னர் அக்காலத்தில் ஒல்லாந்தர் வச மிருந்த மட்டக்களப்பு, முல்லைத்தீவு, பருத்தித்துறை, யாழ்ப்பாணம், மன்னார் உட்பட கோட்டைகள் பலவும் குறுகிய காலத்தில் ஆங்கிலேயர் வசமாகின. 1796 பெப்பிரவரி மாதமளவில் கொழும்பு, காலி கோட்டைகளும் ஆங்கிலேயர் வசமா கின. இதனால் ஒல்லாந்தர் வசமிருந்த இலங்கையின் அனைத்துப் பிரதேசங்களும் ஆங்கிலேயர் கைவசமாயின. ஒல்லாந்தருக்கு மேலும் நட்டம் ஏற்படாத விதமாக பொது உடன்படிக்கையின் கீழ், அமைதியான முறையில் இந்நாட்டிலிருந்து வெளி யேறிச் செல்வதற்கான ஒப்பந்தம் ஒன்று பெப்பிரவரி 16 ஆந் திகதி கையொப்பம் இடப்பட்டது. இத்தோடு ஒல்லாந்தர் வசமிருந்த இந்நாட்டு கரையோரப் பிரதேசங் கள், ஆங்கிலேயக் கிழக்கிந்திய வர்த்தகக் கம்பனியின் ஆட்சியின் கீழ் வந்தது.

### ஆங்கில வர்த்தகக் கம்பனியின் கரையோரப் பிரதேச நிருவாகம்

போர்த்துக்கேயரும் ஒல்லாந்தரும் இந்நாட்டின் கரையோரப் பிரதேசத்தை ஆட்சி செய்தபோது, நிருவாக நடவடிக்கைகளில் இயன்றளவு சுதேச உத்தியோகத்தர்களையும் பயன்படுத்திக் கொண்டனர். என்றாலும் ஆங்கிலேய வர்த்தகக் கம்பனிக்கு அது தொடர்பான விளக்கம் இருக்கவில்லை. இதனால் ஆங்கிலேயர் தம்வசமாகிய பிரதேசங்களில் இந்தியாவில் சென்னையில் இருந்து வரவழைத்த அதிகாரிகளைக் கொண்டு நிருவாகத்தை நடத்திச் சென்றனர். 1796 - 1798 வரை இந்நிருவாக முறை காணப்பட்டது.

சென்னை நிருவாகத்தினால் இலங்கையின் கரையோரப் பிரதேசத்தை நிருவகிக்க (ரெசி டன்) வதிவிடப் பிரதிநிதி ஒருவர் நியமிக்கப்பட்டார். அவரால் வரி வசூலிப்பதற்கு உதவிப் பரிசோதகர்கள் பலர் நியமிக்கப்பட்டனர். இவர்கள் கலெக்டர் எனப்பட்டனர். இவர்களின் நிருவாக மையம் கச்சேரி எனப்பட்டது. இவ்வாறே இலங்கையில் கச்சேரி முறை ஆரம்பிக்கப்பட்டது. கலெக்டர்களுக்கு உதவியாக மேலும் அதிகாரிகள் பலர் நியமிக்கப்பட்டிருந்ததோடு அவர்கள் அவுமில்தார்கள் எனப்பட்டனர். இவர்களின் உதவிக்கு மேலும் அதிகாரிகள் நியமிக்கப்பட்டிருந்தனர். இவ்வதிகாரிகள் அனைவரும் கலெக்டர்மாரின் மேற்பார்வையின் கீழ் வரிவசூலிக்கும் நடவடிக்கைகளில் ஈடுபடுத்தப்பட்டு இருந்தனர்.

ஆங்கிலேய வர்த்தகக் கம்பனியின் நிருவாகத்தின் கீழ் முதலியார் எனப்பட்ட சுதேச உத்தியோகத்தர்கள் கவனிப்பாரற்று விடப்பட்டனர். மேலே குறிப்பிட்ட பதவிகளுக்குத் தேவையானோர் சென்னையில் இருந்து இந்நாட்டிற்கு அழைத்து வரப்பட்டிருந்தனர். இவர்களுக்கு இந்நாட்டின் மொழி, கலாசாரம், சம்பிரதாயங்கள் போன்றவற்றில் அனுபவம் ஏதும் இருக்கவில்லை. அவ்வாறான அதிகாரிகள் குழுவினரிடம் சிவில் நிர்வாக, நீதி நடவடிக்கைகள் போன்ற பொறுப்புக்கள் ஒப்படைக்கப்பட்டிருந்தபடியால் நிர்வாக அதிகாரிகளுக்கும் பொதுமக்களுக்கும் இடையிலிருந்த இடைவெளி அதிகரித்துச் சென்றது.

இலங்கையின் கரையோரப் பிரதேசத்தைத் தமது கட்டுப்பாட்டின்கீழ்க் கொண்டு வருவதற்கு, ஆங்கிலேயக் கிழக்கிந்திய வர்த்தகக் கம்பனி பெருந்தொகைப் பணத்தைச் செலவிட நேர்ந்தது. அப்பணத்தை விரைவில் ஈட்டிக் கொண்டு, இயன்றளவு இலாபத்தைச் சம்பாதித்துக் கொள்வதே இவர்களின் நிருவாகத்தில் காணப்பட்ட வெளிப்படையான பண்பாக இருந்தது. இதற்காக வர்த்தகக் கம்பனி யால் கரையோரப் பிரதேசங்களில் புதிய வரிகள் பலவும் விதிக்கப்பட்டன. அத்தோடு அவற்றை பணமாகச் செலுத்துவதிலும் பொது மக்கள் இடர்பாடுகளை எதிர்நோக்கினர். புதிதாக விதிக்கப்பட்ட தெங்கு வரி இதற்கு உதாரணமாகும். இதில் 10 தென்னை மரங்களுக்கு மேல் உள்ள காணிகளிலிருந்து ஒரு தென்னை மரத்திற்கு ஒரு வெள்ளிக் காசு வீதம் வரி செலுத்தவேண்டியிருந்தது. தெங்கு அறுவடையை கருத்திற்கொள்ளாது வரி வசூலிக்கப்பட்டதாலும் அவ்வரியைப் பணமாகச் செலுத்த வேண்டியிருந்ததாலும் கரையோரப் பிரதேசங்களில் குழப்ப நிலை ஏற்பட்டது. புதிய ஆட்சியின்மீது கொண்டிருந்த மக்களின் வெறுப்புணர்வு குறுங்காலத்தில் கிளர்ச்சி ஒன்றாக உருவானது. 1797 இல் ஆங்கில கிழக்கிந்திய வர்த்தக கம்பனியின் ஆட் சிக்கு எதிராக உருவான இக்கலவரம் கரையோரப் பிரதேசம் பலவற்றிலும் பரவியது. பெரு முயற்சியின் பின்னர் ஆங்கிலேயர் கலவரத்தை கட்டுப்பாட்டிற்குள் கொண்டு வந்தனர். இந்நாட்டின் பிரித்தானிய ஆட்சியின் ஆரம்பத்திலேயே பொது மக்களின் எதிர்ப்பு இருந்ததை இக்கலவரம் தெளிவாகக் காட்டியது. இதனால் கரையோரப் பிரதேசத்தின் நிலையை ஆராய்ந்து பார்த்து, தேவையான சீர்திருத்தங்களைப் பரிந்துரைப்பதற்கு ஆணைக்குழு ஒன்று நியமிக்கப்பட்டது. பிரிகேடியர் ஜெனரல் டீ. மியூரன் தலைமையில் நியமிக்கப்பட்ட இக்குழு மியூரன் ஆணைக்குழு எனப்பட்டது.

**மியூரன் குழுவின் பரிந்துரைகளாவன :**

- வரி வசூலிப்பதில் ஈடுபட்டிருந்த சென்னை உத்தியோகத்தர்கள் திருப்பி அனுப்பப்பட்டு, அவர்களுக்குப் பதிலாக சுதேச உத்தியோகத்தர்களை ஈடுபடுத்துதல்.
- தெங்கு வரி உட்பட புதிய வரிகள் நீக்கப்படுதல்.
- வரி வசூலித்தலுக்கும் நீதி வழங்குவதற்கும் வெவ்வேறான உத்தியோகத்தர்கள் அமர்த்தப்படுதல்.
- ஒல்லாந்தரின் நீதிமன்ற முறையை மீண்டும் தாபித்தல்.

1798 ஒக்டோபர் மாதத்திலிருந்து இந்நாட்டுக் கரையோரப் பிரதேசங்களில் ஆங்கிலேயர் நிருவாகத்தில் சில மாற்றங்கள் ஏற்பட்டன. இதற்கமைய நிர்வாகம் மற்றும் அரசியல் நடவடிக்கைகளை மேற்கொள்வதற்கு பிரித்தானிய அரசால், ஆளுநர் ஒருவர் நியமிக்கப்பட்டார். முதலாவது ஆளுநராக பிரட்றிக் நோர்த் இலங்கைக்கு வந்தார். கரையோரப் பிரதேசங்களைக் கைப்பற்றும்போது வர்த்தகக் கம்பனிக்கு செலவான பணத்தை மீளப் பெற்றுக் கொள்வதற்காக வரிவசூலிக்கும் உரிமை தொடர்ந்தும் வர்த்தகக் கம்பனிக்கே வழங்கப்பட்டது.

அரசியல் நடவடிக்கைகள் பிரித்தானிய அரசாங்கத்தாலும் பொருளாதார நடவடிக் கைகள் வர்த்தகக் கம்பனியாலும் மேற்கொள்ளப்பட்ட இந்நிருவாக முறை இரட்டை ஆட்சிமுறை எனக் குறிப்பிடப்பட்டது. 1798 இலிருந்து 1802 வரை இவ்வாட்சி முறை நிலவி வந்தது. இரட்டை ஆட்சியில் ஆளுநர் பிரித்தானிய முடிக்குப் பொறுப்புச் சொல்ல வேண்டியவராக இருந்ததோடு, வர்த்தகக் கம்பனியின் பணிப்பாளர் சபையின் ஆலோசனைகளையும் பின்பற்ற வேண்டியவராக இருந்தார். ஆளுநர் நோர்த்திற்கு வர்த்தகக் கம்பனி உத்தியோகத்தர்களின் ஒத்துழைப்பு போதிய அளவில் கிடைக்கவில்லை. இரட்டை ஆட்சியில் காணப்பட்ட இவ்வாறான குறைபாடுகளால் 1802 இல் அம்முறையை முடிவுக்குக் கொண்டு வந்து இந்நாட்டின் கரையோரப் பிரதேசம் முடிக்குரிய குடியேற்ற நாடாக்கப்பட்டது. அதிலிருந்து பிரதேச நிருவாக நடவடிக்கைகள் முழுமையாக பிரித்தானிய அரசின் கீழ் கொண்டுவரப்பட்டது.

செயற்பாடு

பிரித்தானியர் இலங்கையின் கரையோரப் பிரதேசத்தைக் கைப்பற்றுதல் என்னும் தலைப்பில் குறு வினாக்களையும் விடைகளையும் தயாரிக்குக.



## ஆங்கிலேயர் கண்டி இராச்சியத்தைக் கைப்பற்றுதல்



உரு 2.3 இயற்கைப் பாதுகாப்புடன்கூடிய கண்டி மாநகரம்

1798 ஆம் ஆண்டில் இராஜாதி இராஜசிங்க மன்னன் மரணிக்கும்போது கண்டி அரசியல் சிம்மாசனத்திற்கு உரிமையாளர்களாக நாயக்கர் இளவரசர்கள் இருவர் இருந்துள்ளதாகத் தெரிய வருகின்றது. ஒருவர் கண்ணுசாமி மற்றவர் முத்துசாமி ஆவர். அப்போது கண்டி அரசின் தலைமைப் பிரதானியான பிலிமத்தலாவையின் ஏற்பாட்டிற்கமைய கண்ணுசாமி இளவரசன் ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க என்னும் நாமத்துடன் மன்னராக்கப்பட்டார். முத்துசாமி இளவரசர், பாதுகாப்புக்கருதி ஆங்கிலேயரிடம் தஞ்சம் அடைந்தார்.



உரு 2.4. ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னன்

ஆங்கிலேயர் கரையோரப் பிரதேசங்களில் தமது ஆட்சியை ஆரம்பித்து சிறிது காலம் செல்வதற்கு முன்னர், கண்டி அரசின் மீதும் தமது அவதானத்தைச் செலுத்த ஆரம்பித்தனர். பிரட்றிக் நோர்த் ஆளுநரின் கொள்கை இதில் முக்கியமானதாகும். ஆளுநர் நோர்த் ஆரம்ப காலத்தில் தமக்குச் சார்பான ஒப்பந்தம் ஒன்றிற்கு கண்டி மன்னரை இணங்கச் செய்வதற்கு முயற்சித்தார். அதற்கமைய 1800 ஆம் ஆண்டு மார்ச் மாதத்தில் தளபதி மெக்டோவலின் தலைமையில் கண்டிக்கு தூதுக்குழு ஒன்றை அனுப்புவதற்கான ஏற்பாடுகளை ஆளுநர் நோர்த் மேற்கொண்டார். 1164 இராணுவ வீரர்களையும் 8 பீரங்கிகளையும் கொண்ட இத்தூதுக் குழுவின் நோக்கம் ஆங்கிலேயரின் படைபலத்தைக் காட்டி, தமக்குச் சார்பான ஒப்பந்தம் ஒன்றிற்கு மன்னனை இணங்கச்செய்து கொள்வதாகும். என்றாலும் படை ஒன்றுடன் பீரங்கிகளையும் எடுத்துக்கொண்டு கண்டியினுள்

பிரவேசிப்பதற்கு மன்னன் இணங்கவில்லை. இதனால் படையின் பெரும் பகுதி யையும் பீரங்கிகளையும் இடையில் நிறுத்தி விட்டு, தூதுக் குழுவினர் மட்டும் மன்னனைச் சந்திக்க நேர்ந்தது. மெக்டோவல் கண்டிக்குச் சென்று மன்னனுடனும் பிரதானிகளுடனும் பேச்சுவார்த்தைகளில் ஈடுபட்டாலும் ஆங்கிலேயரின் நிபந்தனை களை ஏற்றுக் கொள்வதற்கு அரசன் சிறிதும் விரும்பவில்லை. ஆகையால் அத்தூதுப் பயணம் எவ்வித நல்ல பெறுபேற்றையும் அளிக்கவில்லை.

கண்டி அரசைத் தமது செல்வாக்கிற்குள் கொண்டு வர முடியாது போனமையால், ஆளுநர் நோர்த் மனச் சஞ்சலமுற்றார். கண்டியில் சுதந்திரமான அரசொன்று இருப்பது, கரையோர ஆங்கிலேய ஆட்சிக்கு ஆபத்தானது என அவர் கருதினார். இதனால் கரையோரப் பிரதேசங்களின் பாதுகாப்பிற்குப் படையினரை வைத்திருப்பதற்கும் மேலாக உள்நாட்டு பிரதேசத்தின் எல்லைகளைப் பாதுகாக்கப் படையினரை வைத்திருப்பதற்குப் பெருமளவு பாதுகாப்புச் செலவை மேற்கொள்ள வேண்டிய தேவை ஆங்கிலேயருக்கு ஏற்பட்டது. கரையோரப் பிரதேசத்து மக்களும்கூட கண்டி மன்னரையே தமது மன்னராகக் கருதுவதனாலும் அப்பிரதேசங்களில் கிளர்ச்சி ஏற்படுகையில் அவர்களுக்கு மன்னர் ஆதரவு வழங்குவதும் ஆங்கிலேயர் எதிர்நோக்கிய இன்னொரு பிரச்சினையாகும். கண்டி அரசு சில வேளையில் தமது எதிரியான பிரான்ஸியரிடமிருந்து உதவி கோரினால் அது தமது ஆட்சிக்கு ஆபத்தாக அமையும் என்பதை ஆங்கிலேயர் தெரிந்துவைத்திருந்தனர். அத்தோடு தனது தலைமையகமான கொழும்பிலிருந்து இராணுவத் தலைமைப் பீடமான திருக்கோணமலையுடன் தரை வழிப் பாதையால் தொடர்புகளை வைத்திருப்பதற்கான தேவை ஆங்கிலேயருக்கு இருந்தது. இவ்விரு நகரங்களுக்கும் இடையே தரைவழிப் போக்குவரத்தை மேற்கொள்வதற்கு கண்டி மன்னனுடைய ஆட்சிப் பிரதேசங் களைக் கடந்து செல்ல வேண்டியிருந்தது. இதற்காகப் பாதை ஒன்றை நிர்மாணிக்க வேண்டிய தேவை பிரித்தானியாவிற்கு ஏற்பட்டது. இதற்கு மன்னனின் அனுமதி கிடைக்கவில்லை. இவ்வாறான காரணங்களினால், கண்டி அரசைத் தமது செல்வாக் கினுள் வைத்திருப்பதற்கோ அல்லது கைப்பற்றிக் கொள்வதற்கோ வேண்டிய தேவை ஆங்கிலேயருக்கு இருந்தது.

## 1803 ஆம் ஆண்டு கண்டிப் படையெடுப்பு

மெக்டோவலின் தூதுப் பயணம் எதிர்பார்த்த பலனை அடையாததால் ஆளுநர் நோர்த் கண்டிக்குப் படையெடுக்கத் தீர்மானித்தார். இதற்கமைய 1803 ஜனவரி - பெப்பிரவரி மாதங்களில் கொழும்பிலிருந்தும் திருகோணமலையில் இருந்தும் இரண்டு படையணியினரை கண்டிக்கு அனுப்ப நடவடிக்கை எடுத்தார். மெக்டோவலின் தலைமையில் மேற்கொள்ளப்பட்ட இவ்வாக்கிரமிப்பின்போது பெப்பிரவரி 21 ஆந் திகதி ஆங்கிலேயப் படை கண்டி நகரினுள் பிரவேசித்தது. ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜ சிங்க மன்னனும் நகர மக்களும் பாதுகாப்பு உத்தியாக நகரத்தைக் கைவிட்டுத் தம்மை ஆயத்தப்படுத்திக் கொள்வதில் ஈடுபட்டனர். ஆங்கிலேயரால் கண்டிக்கு அழைத்துச் செல்லப்பட்ட இளவரசன் முத்துசாமி மன்னராகப் பிரகடனம் செய்யப்பட்டார். என்றாலும் முத்துசாமிக்கு எவ்வித ஆதரவையும் வழங்காத கண்டி மக்கள், ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்கனைச் சூழ ஒன்று கூடி யுத்தத்திற்கான ஆயத்தங்களில் ஈடுபட ஆரம்பித்தனர்.

மழைக் காலம் ஆரம்பமானதுடன், ஆங்கிலப் படையினரிடையே நோய்கள் பரவ ஆரம்பித்தன. கரையோரப் பகுதியில் இருந்து கண்டியுடனான தொடர்பு வழிகளைக் கண்டியினர் தடைப்படுத்தியதனால் உணவு, குடிபானங்களுக்குத் தட்டுப்பாடு ஏற்பட்டது. அத்தோடு கொழும்புடனான தகவல் தொடர்புகளுக்கும் இடைஞ்சல் நேர்ந்தது. இதனால் ஆங்கிலேயர் எதிர்பாராத நிலை ஒன்றிற்கு முகங்கொடுக்க வேண்டி இருந்தது. இதற்கிடையில் சந்தர்ப்பத்தைப் பயன்படுத்தி, கண்டிப் படையினர். மேற்கொண்ட தாக்குதல்களால் ஆங்கிலேயப் படையினருக்குப் பெருந்தோல்வி ஏற்பட்டது. தமது பொம்மை ஆட்சியாளனான முத்துசாமி இளவரசன் கொல்லப்பட்டதிலிருந்து ஆங்கிலேயர் அடைந்த தோல்வியின் அளவு வெளிப்படுத்தப்பட்டது.

இப்படையெடுப்புக்கு முன்னர் ஆளுநர் நோர்த்துக்கு கண்டி இராச்சியம் தொடர்பான சரியான அறிவோ அனுபவமோ இருக்கவில்லை. என்றாலும் தனது ஆக்கிரமிப்பு தோல்வியில் முடிவடைந்ததுடன் கண்டி அரசு பலமானது என்றும் இவ்வாறான ஆக்கிரமிப்புகளால் அதனை வெற்றி கொள்ள முடியாது என்றும் விளங்கிக் கொண்டார். இதனால் 1803 படையெடுப்பின் பின்னர் கண்டியுடன் மிகவும் பொருத்தமான தந்திரோபாயக் கொள்கை ஒன்றைச் செயற்படுத்துவதற்கு ஆங்கிலேயர் முனைந்தனர்.

### 1815 கண்டி மீதான படையெடுப்பு

1805 ஆம் ஆண்டில் ஆளுநர் நோர்த்தின் பதவிக் காலம் முடிவடைந்த பின்னர் தோமஸ் மெயிட்லண்ட், இந்நாட்டின் ஆளுநராக நியமிக்கப்பட்டார். நோர்த்தைப் போன்று, கண்டி இராச்சியத்தை ஆக்கிரமிக்கும் கொள்கையைக் கைவிட்ட அவர், எதிர்காலத்தில் கண்டி இராச்சியத்தை ஆக்கிரமிப்பதற்கான பின்னணியைத் தோற்றுவிப்பதற்கான தந்திரமான கொள்கையை மேற்கொண்டார். இதற்காக அவர் திறமைமிக்க ஜோன் டொயிலி என்ற அரச உத்தியோகத்தரைப் பயன்படுத்திக் கொண்டார்.

**ஜோன் டொயிலி**

இவர் கேம்ப்பிரிட்ஜ் பல்கலைக்கழகத்தின் பட்டதாரி ஆவார். இலங்கைக்கு வந்த அவர், ஏனையவர்களைப் போல தேசிய கலாசாரத்தை இழிவுபடுத்தாமல் விளங்கிக் கொள்வதற்காக அவற்றைக் கற்றுக் கொண்டார். அவர், கரதொட்ட தர்மராம பௌத்த பிக்குவிடம் சிங்கள மொழி பயின்றார். டொயிலி, கஜமன் நோனா என்ற புகழ்பெற்ற பெண் கவிஞருடன் போட்டிக்குக் கவி பாடும் அளவுக்குத் தேர்ச்சி பெற்றிருந்ததாக வாய்மொழிக் கதைகள் கூறுகின்றன. தேசிய பழக்கவழக்கங்கள் தொடர்பாகச் சிறந்த தேர்ச்சியைப் பெற்றிருந்த டொயிலி, வெற்றிலை மெல்லுவதற்குக் கூடப் பழக்கப்பட்டிருந்தார். இதனால் பொதுமக்களிடம் மட்டுமல்லாமல் கண்டிப் பிரதானிகளிடமும் செல்வாக்குப் பெற்றவராகத் திகழ்ந்தார். தனது திறமைகளைப் பயன்படுத்திக் கொண்ட அவர் கூர்ந்த அறிவுடன் தன்னிடம் ஒப்படைக்கப்பட்டிருந்த பணியை வெற்றிகரமாக நிறைவேற்றினார்.



உரு 2.5 கண்டிப் பிரதானிகளுடன் ஜோன் டொயிலி

ஜோன் டொயிலி, கண்டிப் பிரதானிகளுடன் இரகசியத் தொடர்புகளைக் கொண்டிருந்து அவர்களை ஆங்கிலேயருக்கு சார்பானவர்களாய் மாற்றிக் கொள்வதில் அதீத ஈடுபாடு காண்பித்தார். அத்தோடு வியாபாரிகள், அறிஞர்கள், சமய குருமார் போன்று வேடம் பூண்ட ஒற்றர்களைக் கண்டிக்கு அனுப்பி இராச்சியத்தின் உள்நாட்டு நடவடிக்கைகள் தொடர்பான சகல விடயங்களையும் சேகரித்துக் கொள்வதில் அவர் ஈடுபட்டார். இதனால் கண்டி அரசின் உள்நாட்டுப் பாதுகாப்பு நடவடிக்கைகள் தொடர்பாக ஏனைய எந்தவொரு ஐரோப்பியரும் அறிந்திராத விடயங்களைத் தெரிந்து வைத்திருக்கும் திறமையாளராக அவர் காணப்பட்டார். மெயிட்லண்டும் டொயிலியும் உருவாக்கி வைத்திருந்த தமக்குச் சார்பான சூழ்நிலையைப் பயன்படுத்தி, கண்டியை கைப்பற்றுவதற்கான எஞ்சிய நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டவர் அடுத்து பதவிக்கு வந்த ரொபட் பிரௌன்றிக் ஆளுநராவார்.

கண்டி இராச்சியம் ஆங்கிலேயருக்கு அடிமைப்படுவதற்கு ஆங்கிலேயரின் தந்திரமான செயற்பாடுகள் மட்டும் காரணமாக இருக்கவில்லை. ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னனின் ஆட்சிக் காலத்தில் இவ்விராச்சியத்தின் வீழ்ச்சியைத் துரிதப்படுத்துவதற்கான பல காரணிகள் உருவாகி இருந்தன. அனுபவம் குறைந்த வாலிபனாக அரசன் இருந்தபடியால், நாயக்க உறவினரின் வார்த்தைக்குக் கட்டுப்பட்டு செயற்பட்டமையையும் அவதானிக்க முடிந்தது. கண்டியின் இறுதிப் பிரதம பிரதானிகள் இருவரும் மன்னருடன் முரண்பட்டவர்களாய் இருந்தனர். தன்னை மன்னனாக்கிய, பிலிமத்தலாவை என்ற பிரதம பிரதானியுடன் மோதல் உருவாகி, அதன் விளைவாக அவருக்கு மரண தண்டனை விதிக்கப்பட்டது. அதனை அடுத்து அப்பதவிக்கு நியமிக்கப்பட்ட எஹலபொல என்ற பிரதம பிரதானியுடனும் முரண்பாடுகள் தோன்றத் தொடங்கின.

ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னனின் ஆட்சிக் காலத்தில் கண்டிப் பிரதானிகளிடையேயும் பேதங்கள் வளர்ச்சியுற்றிருந்தன. இதனால் பெரும்பாலான பிரதானிகள் அரசனுக்கு எதிராகச் செயற்படும் நிலை ஒன்று காணப்பட்டது. இதற்கு முன்னர் ஐரோப்பியர், கண்டி மீது ஆக்கிரமிப்பை மேற்கொண்ட சந்தர்ப்பங்களில் பொது

மக்களை ஒன்று திரட்டி அரசையும் அரசனையும் பாதுகாக்கும் பணிக்குத் தலைமை தாங்கி செயற்பட்டவர்கள் இப்பிரதானிகளேயாவர்.

அரசனால் பிக்குகள் பலர் கொலை செய்யப்பட்டமையால் அரசனுடன் பிக்குகளுக்கு இருந்த நல்லுறவு பாதிப்புற்றிருந்தது. ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னனின் இறுதிக் காலத்தில் மேற்கொள்ளப்பட்ட சில நடவடிக்கைகளால் அரசனுக்கும் பொது மக்களுக் கும் இடையே நிலவிய உறவு சீர்குலைந்திருந்தது. அதற்கான முக்கிய காரணம் போகம்பரை வாவியை விஸ்தரித்தல், பத்திரிப்புவைக் கட்டுதல் போன்ற கண்டி மாநகரை அலங்கரிக்கும் அரச பணிகளில் ஈடுபட்டிருந்த சப்ரகமுவ, நான்கு கோரளை, ஏழு கோரளை மக்கள் இரவு வேளையில் கண்டி நகரில் தங்குவதற்கு மன்னர் தடை விதித்திருந்தார். இதனால் அம்மக்கள் மிகுந்த சிரமத்திற்குள்ளாயினர்.

மன்னனுக்கு எதிராக சப்ரகமுவப் பிரதேசத்தில் ஏற்பட்ட கலவரத்தை இலகுவாக கட்டுப்படுத்த முடிந்தாலும் அதில் நூற்றுக்கு மேற்பட்ட கலவரக்காரர்கள் மரணித்தனர். இக்கலவரத்தின் பின்னர் எஹல பொலயைக் கைதுசெய்வதற்கு முடியாமல் போனமையால், கண்டி நகரில் இருந்த அவரது மனைவி மக்களுக்குக் கொடூரமான முறையில் மரண தண்டனை விதிக்கப்பட்டதாக வரலாற்றில் குறிப்பிடப்பட்டுள்ளது. மனிதாபிமானமற்ற இவ்வாறான நடத்தைகளால் 1815 ஆம் ஆண்டாகும்போது ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னருக்கும் பொது மக்களுக்கும் இடையில் பெரும் இடைவெளி ஒன்று உருவாகி இருந்தது.

ஐரோப்பிய இனத்தவர்கள் ஆக்கிரமிப்புச் செய்த எல்லாச் சந்தர்ப்பங்களிலும் கண்டிப் பிரதானிகளும் மக்களும் உயிரைக் கொடுத்தேனும் மன்னரைப் பாதுகாப்பதற்கு முன்வந்தனர். கண்டியைப் பாதுகாத்த இம்மனித சக்தி, ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜ சிங்க மன்னரின் நடத்தைகளால் அவருக்கு எதிராக அணிதிரண்டது. இதனால் தமது நாட்டினுள்ளேயே மன்னர் பாதுகாப்பற்றவரானமை ஆங்கிலேயருக்குச் சார்பான ஒன்றாக இருந்தது. இந்நிலையைத் தனக்குச் சார்பாகப் பயன்படுத்திக் கொண்ட ஆளுநர் பிரௌன்றிக், 1815 ஆம் ஆண்டு ஜனவரி மாதத்தில் கண்டி இராச்சியத்திற்குப் படையெடுத்தபோது, வழக்கமான முறையில் மன்னரைப் பாதுகாத்துக் கொள்வதற்கு கண்டி மக்கள் முன்வரவில்லை. இவ்வாக்கிரமிப்பு மக்களின் நலனுக்காகவே மேற் கொள்ளப்படுவதாகவும் கண்டி இராச்சியத்தின் எதிரி ஆங்கிலேயரல்ல, ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னரேயாவார் என்ற செய்திகளை மக்களிடையே பரப்புவதற்கு ஆளுநர் பிரௌன்றிக் நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டிருந்தார்.

ஆங்கிலேயர் கண்டியை ஆக்கிரமிக்கும்போது, ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னர் கண்டி நகரைக் கைவிட்டு, பாதுகாப்பான இடமொன்றிற்குச் சென்று தலைமறைவாக இருந்தார். மெதமகநுவரையில் இருந்த அவ்விடத்தை கண்டி மக்களே சுற்றி வளைத்தனர். 1815 பெப்பிரவரி 18 ஆந் திகதி மக்கள் மன்னரையும் மகாராணியையும் பிடித்து ஆங்கிலேயரிடம் ஒப்படைத்தனர். இவ்வாறு மன்னர் கைதுசெய்யப்பட்ட மையால் ஏனைய எந்தவொரு ஐரோப்பியரும் கண்டியில் அடையப் பெறாத வெற்றியை ஆங்கிலேயர் பெற்றுக் கொண்டனர். என்றாலும் மன்னர் கைதுசெய்யப்பட்டதுடன் மலைநாடு அடிமைப்பட்டுவிடும் என்று ஆங்கிலேயர் நம்பத் தயாராக இருக்க வில்லை. கண்டிப் பிரதானிகள் ஆங்கிலேயருக்கு வழங்கிய ஒத்துழைப்பினாலேயே

மன்னரைக் கைதுசெய்ய முடிந்தது. ஆகையால் அவர்களுடன் ஒப்பந்தம் ஒன்றைச் செய்துகொள்வதன் மூலம் கண்டி இராச்சிய வெற்றியை முழுமைப்படுத்திக் கொள் வதற்கு ஆங்கிலேயர் நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டனர்.



உரு 2.6 ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னன் கைதுசெய்யப்பட்ட மெதமஹாநுவரையில் அமைக்கப்பட்டுள்ள நினைவுச் சின்னம்

## கண்டி உடன்படிக்கை (1815 ஆம் ஆண்டு)

1815 மார்ச் 2ஆந் திகதி கண்டி அரச சபை (மகுல்மடுவ) மண்டபத்தில் ஆங்கிலேய ஆட்சியின் சார்பாக ஆளுநர் பிரௌன்றிக் கண்டி மக்கள் சார்பாக அதன் பிரதானி களுக்கும் இடையே ஒப்பந்தம் ஒன்று கைச்சாத்தானது. அது கண்டி உடன்படிக்கை எனப்படுகின்றது.



உரு 2.7 1815 இல் கண்டி உடன்படிக்கையில் கையொப்பமிட முன்னர் பிரித்தானிய கொடியைத் தாழ்த்தி மீண்டும் சிங்கக் கொடியை ஏற்றும் வாரிய பொல ஸ்ரீ சுமங்கல தேரர்

அரச சபையில் கூடியிருந்தோருக்கு உடன்படிக்கையின் வாசகங்களை வாசித்து விளக்கிய பின்னர், அவர் கையொப்பம் இடுவதற்கு முன்னர் சிங்கக் கொடியைக் கீழிறக்கி, ஆங்கிலேயக் கொடியை ஏற்றியபோது, வாரிய பொல ஸ்ரீ சுமங்கல தேரர், ஆங்கிலக் கொடியைக் கீழிறக்கி சிங்கக் கொடியை மீளவும் ஏற்றியதாகக் கருத்தொன்று நிலவுகின்றது. சில தகவல்களின் பிரகாரம் ஆளுநர் பிரௌன்றிக்கும் பிரதானிகள் சிலரும் உடன்படிக்கையில் கையொப்பம் இட்டிருப்பது மார்ச் 10 ஆந் திகதியாகும்.

கண்டி உடன்படிக்கை என்பது கண்டி இராச்சியம் பிரித்தானியருக்கு அடிமைப் பட்டமையை உத்தியோகபூர்வமாக ஒப்புக் கொண்ட வரலாற்று முக்கியத்துவம் வாய்ந்த ஓர் ஆவணமாகும். இவ்வுடன்படிக்கையின் முதல் மூன்று வாசகங்களும் இராஜசிங்க மன்னனுக்கும் அவரது உறவினர்களுக்கும் கண்டி இராச்சியம் சிம்மாசனத்தின் மீதிருந்த சகல உரிமைகளையும் நீக்கிவிட்டது. நான்காம் வாச கம் கண்டி இராச்சிய ஆங்கிலேயரின் ஆட்சிக்குட்பட்டது என்பதுடன் மலைநாட்டு பிரதானிகளின் உரிமைகளும் சலுகைகளும் பாதுகாக்கப்படும் வண்ணம் ஆங்கிலேயர் ஆட்சி புரிவதாகக் குறிப்பிடப்பட்டுள்ளது. ஐந்தாம் வாசகத்தில் சாசனமும் கிறிஸ்தவ சமயமும் தடையின்றிச் செயற்படுவதுடன் புத்த பிக்குகளும் விஹாரைகளும் தேவால யங்களும் பாதுகாக்கப்படும் என உறுதியளிக்கப்பட்டது. ஏனைய வாசகங்களில் கண்டி இராச்சிய நீதி முறைமையின் செயற்பாடு விவரிக்கப்பட்டுள்ளது.

கண்டி உடன்படிக்கை கையொப்பமானதுடன், இரண்டாயிரம் ஆண்டுகளுக்கு மேலாக பாதுகாப்புடன் திகழ்ந்த இந்நாட்டின் சுதந்திரம் முற்றிலும் இழக்கப்பட்டு இலங்கை முழுமையாக அந்நியராட்சிக்கு உட்பட்ட நாடாக மாறியது. ஒப்பந்தத்தின் மூலம் கிடைத்த அதிகாரத்தைப் பயன்படுத்திக் கொண்ட ஆங்கிலேயர் மலைநாட்டுப் பிரதேச நிருவாகத்திற்காக ஆளுநரின் வதிவிடப் பிரதிநிதியாக ஜோன் டொயிலி என்பவரை நியமித்தனர். அவரது அலுவலகத்தை கண்டி நகரில் நிறுவி, அவருக்குத் துணையாக அதிகாரிகள் குழு ஒன்றும் நியமிக்கப்பட்டது. பிரித்தானியர் ஆட்சியின்கீழ் பணியாற்ற விரும்பிய பிரதானிகளுக்கு ஆங்கிலேய ஆட்சியால் பதவிகள் வழங்கப் பட்டன. இதற்கமைய மூன்று நூற்றாண்டுகளுக்கு மேலாக சுயாதீன ஆட்சிக்குப் பழக்கப்பட்டிருந்த கண்டி மக்கள் வெளிநாட்டு ஆட்சியாளர் குழுவினரால் மேற் கொள்ளப்பட்ட ஆட்சி முறையின் கீழ் வாழ நேரிட்டது.

**செயற்பாடு**

1. கீழ்வரும் தலைப்புக்களில் குறு வினாக்கள் கொண்ட கையேடு ஒன்றைத் தயாரிக்குக.

- பிரித்தானியர் ஆசியாவுக்கு வந்ததன் பின்னணி
- பிரித்தானியர் இலங்கை மீது கவனம் செலுத்துதல்
- இலங்கையில் பிரித்தானியர் ஆதிக்கத்தை நிலைநாட்டல்

## 2.4 அந்நியர் ஆட்சிக்கு எதிரான போராட்டங்கள்

1815 ஆம் ஆண்டு ஆங்கிலேயர் கண்டியைக் கைப்பற்றியமையால், ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னரின் கொடூர ஆட்சியிலிருந்து கண்டி மக்கள் விடுவிக்கப்பட்டாலும் அதன் பின்னர் ஆங்கிலேயரால் உருவாக்கப்பட்ட ஆட்சி முறை தொடர்பாக அவர்களிடம் வரவேற்பு இருக்கவில்லை. மூன்று நூற்றாண்டுகளாக போர்த்துக்கேய, ஒல்லாந்தர் முதலிய ஐரோப்பிய ஆக்கிரமிப்பாளர்களுக்கு எதிராக உயிர்த் தியாகத்துடன் கட்டிக்காக்கப்பட்ட சுதந்திரம் தற்போது தம்மிடம் இல்லாதிருப்பதை அதிக காலம் செல்வதற்கு முன்னரே கண்டி மக்கள் விளங்கிக் கொண்டனர். இதனால் 1818, 1848 ஆம் ஆண்டுகளில் தாம் பழக்கப்பட்டிருந்த போராட்ட முறைகளைக் கையாண்டு ஆங்கிலேய ஆட்சிக்கு எதிராக எழுச்சியுற்றனர். ஆங்கிலேயர்களால் ஆட்சிக்கு எதிரான கிளர்ச்சி எனக் குறிப்பிடப்பட்ட இவ்வெழுச்சி, சுதேசிகளின் பார்வையில், அந்நியர்களைத் துரத்தி, தாம் இழந்த சுதந்திரத்தை மீளவும் அடைந்து கொள்ள மேற்கொள்ளப்பட்ட எத்தனமாகக் கருதப்படுகின்றது. ஆகையால் அவை ஆங்கிலேய ஆட்சிக்கு எதிராக மேற்கொள்ளப்பட்ட சுதந்திரப் போர்களாகும். இப்போது நாம் 1818 ஆம் ஆண்டுப் போராட்டம் தொடர்பாக ஆராய்ந்து பார்ப்போம்.

### 1818 சுதந்திரப் போராட்டம்

1817 செப்டெம்பர் மாதத்திலிருந்து 1818 ஆம் ஆண்டு ஒக்டோபர் மாதம் வரை கண்டியில் நிலவிய ஆங்கிலேயர் ஆட்சிக்கு எதிராக மக்கள் ஆயுதபாணிகளாகக் கிளர்ந்தெழுந்தமை முதலாவது சுதந்திரப் போராட்டம் எனப்படுகின்றது. கண்டியில் ஆங்கிலேயர் ஆட்சி உருவாகி மூன்று ஆண்டுகள் செல்வதற்கிடையில் பிரதானிகளும் சாதாரண மக்களும் இவ்வாறான போராட்டத்திற்கு முன்வந்ததற்கு, ஆங்கிலேய ஆட்சியில் ஏற்பட்டிருந்த கடும் வெறுப்பே காரணமாகும். 1818 போராட்டத்திற்குப் பொதுமக்கள் தூண்டப்பட்டதற்குக் காரணங்கள் பல காணப்பட்டன.

#### 1818 சுதந்திரப் போராட்டத்திற்கான காரணங்கள்

- ***சுதந்திரத்தை இழந்தமையும் அரசன் இல்லாமையும் பற்றிய மனவேதனை***

கரையோரப் பகுதிகளில் போர்த்துக்கேய, ஒல்லாந்த ஆட்சி நிலவியபோதும் தம்முடைய ஆட்சியில் சுதந்திரத்தை அனுபவித்து வந்த கண்டி மக்கள் 1815 ஆம் ஆண்டைத் தொடர்ந்து தமக்குப் பழக்கப்பட்டிருந்த ஆட்சி முறை கைவிட்டுப் போனமையால் வேதனையடைந்தனர் என்பதில் எவ்வித சந்தேகமும் இல்லை.

நாடு அடிமைப்பட்டதன் பின்னர் பிரித்தானிய அரசரே கண்டி இராச்சியத்திற்கும் அரசர் எனப் பிரகடனப்படுத்தப்பட்டிருந்தாலும் மக்கள் ஒருபோதும் அவரைக் கண்டதில்லை. கண்டி மக்களுக்குத் தேவைப்பட்டது ஆயிரக்கணக்கான மைல்களுக்கு அப்பால் இருக்கின்ற ஒரு நாட்டிலுள்ள கண்காணாத மன்னர் அல்ல. தமது தலை

நகரில் வாழந்து தமது துன்ப துயரங்களை முன்வைத்து நிவாரணம் பெறக்கூடிய மன்னர் ஒருவரேயாகும். இவ்வாறான இடத்தில் மன்னர் ஒருவர் இல்லாமையால் தாங்கள் அனாதரவானவர்கள் என்ற உணர்வு கண்டி மக்களிடையே நிலவி வந்தது. அக்காலத்தில் மலைநாட்டில் வாழ்ந்த பிக்கு ஒருவர் பாடியதாக கூறப்படும் கவிதையில் அரசர் ஒருவர் இல்லாமையால் அவர்கள் அடையும் மனச்சஞ்சலத்தை வெளிப்படுத்தியுள்ளார்.

''ஐயோ எறும்புகளே !
உங்களுக்கென்று அரசர் இருக்கின்றார்
நாம் என்ன செய்வது ?
இது எங்கள் விதியா ?

அரசர் ஒருவர் வாய்க்கப் பெற்றால்,
அன்று பாற்சோறுண்போம்.
ஊர்வலம் போவோம்.
சாது நாதத்தை முழங்குவோம்.''



உரு 2.8 ஸ்ரீ விக்கிரம இராஜசிங்க மன்னரின் சிம்மாசனம்

- ***சமய, கலாசார, பாதுகாப்புத் தொடர்பான பிரச்சினைகள் உருவானமை***

கண்டி உடன்படிக்கையின் 5வது வாசகத்தில், பௌத்த சமயத்தைப் பாதுகாப்பதாக ஆங் கிலேயர் வாக்குறுதி அளித்திருந்தாலும் அம்மதத்தைச் சாராத வெளிநாட்டவர்களால், பௌத்தத்தைப் பின்பற்றும் அரசர் ஒருவரால் வழங்கப்படும் பாதுகாப்புக் கிடைக்கும் என கண்டி மக்கள் நம்பத் தயாராக இருக்கவில்லை. மேலே குறிப்பிட்டுள்ள கவிதையில் அரசர் ஒருவர் கிடைக்கப் பெற்றால். ஊர்வலம் செல்லவும் சாது நாதத்தை முழங்கவும் தயாராக இருப்பதிலிருந்து, இந்நிலைமை நன்கு விளங்குகின்றது. பௌத்த குருமார் போராட்டத்திற்கு உதவியமையும் இதற்கு இன்னுமொரு உதாரணமாகும்.

வெளிநாட்டவரின் ஆட்சியில் தமது கலாசாரமும் சம்பிரதாயங்களும் அழிந்தொழிந்து போகும் என்ற பயம் மக்கள் மனதில் குடிகொண்டிருந்தது. மன்னர் ஆட்சியில் பழைய சம்பிரதாயங்களைப் பாதுகாத்தல் அரசர் ஒருவருடைய கடமையாகும். அதேபோல அரச மாளிகை, அரச சபை, நிருவாகம் என்பவை தொடர்பான பல சம்பிரதாயங்கள் காணப்பட்டன. பழைய ஆட்சியில் தத்தமது பதவிக்குத் தகுந்த ஆடை ஆபரணங்கள் அணியப்பட்டமை அவற்றின் கௌரவத்தைப் பாதுகாக்கும் வகையிலாகும்.

என்றாலும் கண்டி நகரில் காணப்பட்ட ஆங்கிலேய அதிகாரிகள் அவ்வாறான சம்பிரதாயங்களைக் கொண்டவர்கள் அல்லர். இதனால் சமய ரீதியிலும் கலாசார ரீதியிலும் ஆங்கிலேயருக்கும் கண்டியர்களுக்கும் இடையில் இடைவெளி ஒன்று உருவாகி இருந்தது. இது கண்டியர்களிடையே சுதந்திர உணர்வைத் தூண்டுவதற்கான காரணியாக அமைந்தது.

- ***மலைநாட்டுப் பிரதானிகளுக்கு ஏற்பட்ட தாக்கம்***

1815 ஆம் ஆண்டு உடன்படிக்கைக்கேற்ப கண்டி இராச்சிய பாரம்பரிய பதவிகளை ஆங்கிலேயர் தொடர்ந்தும் பேணி வந்தாலும் பிரதானிகளின் அதிகாரமும் சமூக நிலைமையும் பாதுகாப்பானதாக இருக்கவில்லை. பிரித்தானியப் படை வீரர்கள் தமக்கு உரிய மரியாதையை வழங்குவதில்லை என்று பிரதானிகள் டொயிலியிடம் முறைப்பாடு செய்திருந்தனர். பிரதானிகளின் சம்பிரதாயபூர்வ வருமான வழிகளும் ஆங்கிலேயரால் பாதிப்புற்றிருந்தன. ஆங்கிலேயர் தெருக் கடவைகளுக்கான வரியை அகற்றியமையால், பிரதானிகள் அதன் மூலம் பெற்று வந்த வருமானத்தை இழந்திருந்தமை இதற்கு உதாரணமாகும். பிரதானிகளுக்கு பாரம்பரியமாக உரிமையாக இருந்த பதவி நிலைகளை மாற்றியமைப்பதற்கும் ஆங்கிலேயரால் இயலுமாயிருந்தது. கண்டி இராச்சியத்தின் போக்குவரத்துக் கடமைகளுக்குப் பொறுப்பாக இருந்த மடிகே முகாந்திரம் பதவிக்கு இதுவரை சிங்களவர்களே நியமிக்கப்படும் வழக்கம் இருந்து வந்தது. என்றாலும் ஆங்கிலேயர் அந்நிலைமையைக் கவனத்திற் கொள்ளாது ஹஜ்ஜி மரிக்கார் என்ற முஸ்லிம் ஒருவரை முகாந்திரம் பதவிக்கு நியமித்திருந்தனர். இதனால் ஊவா வெல்லஸ்ஸ பிரதேசப் பிரதானிகளிடையே பெரும் மனச்சஞ்சலம் ஏற்பட்டிருந்தது. இவ்வாறு பல்வேறு முறைகளில் பிரதானிகளின் அந்தஸ்த்திற்கும் சலுகைகளுக்கும் வருமான வழிமுறைகளுக்கும் தாக்கம் ஏற்பட்டமையால் அவர்கள் போராட்டத்திற்குத் தலைமை தாங்க முன்வந்தனர்.

## போராட்டத்தின் இயல்பு

ஆங்கிலேயர் ஆட்சிமீது கண்டியர்களுக்கு வெறுப்பு வளர்ந்து கொண்டிருந்த சந்தர்ப்பத்தில், சிம்மாசனத்திற்கு உரிமை கோரி துரைசாமி என்றொருவர் வெல்லஸ்ஸப் பிரதேசத்தில் வெளிப்பட்டார். இவர் கொகுகும்புரே ரட்டேரால போன்ற பிராந்தியத் தலைவர்களின் உதவியுடன் அரசுரிமையைப் பெற்றுக் கொள்வதற்கு மக்களை ஒன்று திரட்டுவதாக பதுளையின் அரச அதிபரான டக்லஸ் வில்சன் அறிந்து கொண்டார். உடனே துரைசாமியைக் கைதுசெய்வதற்கு டக்லஸ் வில்சன், முகாந்திரம் ஹஜ்ஜி மரிக்கார் உட்பட ஒரு குழுவினரை அனுப்பி வைத்தார். அங்கு சென்ற வேளையில் அவர்கள் போராளிகளால் கொலை செய்யப்பட்டனர். பின்னர் டக்லஸ் வில்சன் அங்கு சென்ற வேளையில் அவரும் போராளிகளின் தாக்குதல்களால் உயிரிழந்தார். வெல்லஸ்ஸப் பிரதேச மக்கள் துரைசாமியைச் சூழ ஒன்றுபடுவதைக் கண்ட அரசாங்கம் நிலைமையைக் கட்டுப்படுத்துவதற்காக ஊவாவுக்குப் பொறுப்பான கெப்பட்டிப் பொல திஸாவையை அனுப்பி வைத்தது என்றாலும் அவர் தம்முடன் வந்த ஆங்கிலப் படையைத் திருப்பியனுப்பி விட்டு, போராளிகளுடன் சேர்ந்து கொண்டார். இவ்வாறு

அவர் போராட்டத்தை முன்னெடுப்பதற்கு முன்வந்ததுடன் கண்டிப் பிரதானிகள் பலரும் போராட்டத்தில் பங்கெடுக்க முன்வந்தனர். கண்டிப் பிரதேசம் எங்கும் போராட்டம் பரவுவதற்கும் அது காரணமாயிருந்தது. முக்கியமான பிரதானிகளுள் மொல்லிகொடையும் எக்னெலி கொடையும் மாத்திரம் போராட்டத்தில் கலந்து கொள்ளவில்லை.

கெப்பட்டிப்பொலவின் வழிநடத்தலில், போராளிகளால் துரைசாமி கண்டியின் மன்னராகப் பிரகடனப்படுத்தப்பட்டார். அதன்படி மன்னரின் மகாதிகாரமாக பிரதானியான கெப்பட்டிப்பொல நியமனம் செய்யப்பட்டார். இந்நாட்டு அரசுரிமையின் குறியீடாகக் கொள்ளப்பட்ட புனித தந்தம் போராளிகளின் கைவசமானமை ஆங்கிலேயர் எதிர் நோக்கிய இன்னுமொரு முக்கிய பிரச்சினையாகும். எஹலபொல போராட்டத்தில் கலந்து கொள்ளாதுவிடினும் போராட்டத்தை முன்னெடுக்கும் பிரதானிகளுடன் நெருங்கிய தொடர்பைக் கொண்டிருப்பதாக ஆங்கிலேய அதிகாரிகள் சந்தேகமுறத் தொடங்கினர். இதனால் அவர் கைதுசெய்யப்பட்டு கொழும்புக்குக் கொண்டு செல்லப்பட்டார்.

போராட்டத்தை அடக்குவதற்கு ஆங்கிலேயர் மிகக் கடுமையான நட வடிக்கைகளை மேற்கொண்டனர். 1818 பெப்பிரவரி மாதத்தில் ஆளுநர் கண்டிப் பிரதேசத்திற்கு இராணுவச் சட்டத்தைப் பிரகடனஞ் செய்தார். கரையோரத்தில் இருந்த ஆங்கிலேயப் படையைக் கண்டிக்கு அனுப்பிவைத்தார். போராட்டத்தை அடக்குவதற்கு ஆங்கிலேயர் நிலத்தைப் பாழடையச் செய்யும் கொள்கையைக் கையாண்டனர். கிராமங்களுக்குத் தீயிடல், மக்களின் சொத்துக்களை அழித்தல், இயன்றளவு மக்களை கைதுசெய்து இராணுவச் சட்டப்படி தண்டனை வழங்கல் என்பன அக்காலத்தில் சர்வசாதா ரணமாகக் காணப்பட்டன. ஆங்கிலேயரின் கடும் அடக்கு முறையால் நீண்ட காலப் போராட்டம் ஒன்றிற்கு முகங்கொடுக்க போராளிகளால் இயலவில்லை. இதனால் போராட்டத் தலைவர்கள் பலரையும் கைது செய்வதற்கு ஆங்கிலேயரால் முடியுமா யிருந்தது. கொப்பேகடுவ கலகெதர மொகட்டால, கதிர்காம பசநாயக்க நிலமே, பூட்டாவே ரட்டேரால, எஹல பொல அதிகாரம் போன்ற தலைவர்கள் அவ்வாறு கைதானவர்களில் சிலராவர்.



உரு 2.9 கெப்பட்டிக் பொல திசாவ

போராட்டத்தில் அரசனாக குறிப்பிடப்பட்டவர் உண்மையான துரைசாமி அல்ல என்றும் அவருக்கு அரசுரிமை இல்லையெனவும் அவர் போலியான நபர் எனவும் ஆங்கிலேயர் பிரசாரம் செய்தனர். அத்துடன் போராட்டத்தின் தலைவர்களான கெப்பட்டிக் பொல, மடுகல்ல, பிலிமத்தலாவை ஆகியோருக்கிடையே கருத்து முரண்பாடுகள் ஏற்பட்டன. 1818 ஆகஸ்ட், செப்டெம்பர் மாதங்களில் போராட்டம் பெருமளவில் கட்டுப்படுத்தப்பட்டது. ஒக்டோபர் மாதத்தில் கெப்பட்டிப் பொலவும் மடுகல்லேயும் கைது செய்யப்பட்டனர். இராணுவ நீதிமன்றம் முன் நிறுத்தப்பட்டு தலைவர் இருவருக்கும் மரண தண்டனை விதிக்கப்பட்டது. 1818 நவம்பர் 26 ஆம் திகதி ஆங்கிலேயரால் கெப்பட்டிப் பொலவும் மடுகல்லவும் சிரச்சேதம் செய்யப்பட்டனர்.

### 1818 ஆம் ஆண்டு போராட்டத்தின் தோல்வியும் அதன் விளைவுகளும்

போராட்டம் ஆரம்பித்து சில மாதங்களில் அது மிக வேகமாகப் பரவிச் சென்றது. ஒரு பிரதேசத்தில் வீடுகளையும் தோட்டந் துரவுகளையும் நாசமாக்கி, ஆங்கிலப் படையால் போராளிகள் துரத்தியடிக்கப்பட்ட பின்னர் வேறொரு பிரதேசத்தில் போராட்டங்கள் மூண்டன. அப்போது ஆங்கிலேயர் மேலதிக இராணுவத்தை வரவழைத்து, மிகக் கடுமையான அடக்கு முறையைக் கையாண்டதுடன், ஒன்றிணைந்த போராட்டம் ஒன்றை முன்னெடுப்பதற்கு போராளிகளால் முடியாமல் போனது. மொல்லிகொட நிலமே ஆங்கிலேயருக்குச் சார்பாக நடந்து கொண்டபடியால் அவரது நிருவாகப் பிரதேசமான நான்கு கோரளை ஊடாக கொழும்புடன் தொடர்புகளை மேற்கொள்ள முடிந்தமையும் ஆங்கிலேயருக்குச் சார்பாக விளங்கியது. இவ்வாறு நோக்கும்போது போராட்டம் தோல்வியுற்றமைக்கான காரணங்கள் பலவற்றைக் கண்டறியலாம். அவ்வாறான காரணிகள் சுருக்கமாக கீழே தரப்பட்டுள்ளன :

### 1818 ஆம் ஆண்டு போராட்டம் தோல்வியுற்றமைக்கான காரணங்கள்

- ஆங்கிலேயர் கையாண்ட கடுமையான அடக்குமுறைக் கொள்கை.
- நீண்டகாலப் போராட்டத்திற்குத் தேவைப்பட்ட ஆயுதங்களோ வளங்களோ கண்டியரிடம் காணப்படாமை.
- போராட்டம் முறையாக மேற்கொள்ளப்படாமை.
- அரசனாகத் தோன்றிய நபர், அரசுரிமையற்ற போலியானவன் என்று தெரிய வந்தமை.

1818 ஆம் ஆண்டு போராட்டத்தின் விளைவாக எஹலபொல, கெப்பட்டிபொல, மடுகல்ல போன்ற தலைவர்கள் மலைநாட்டின் சுதந்திரத்திற்காக உயிரைத் தியாகம் செய்ய வேண்டி ஏற்பட்டது. இன்னும் பல பிரதானிகளின் சொத்துக்கள் அரசுடைமை யாக்கப்பட்டன. போராட்டத்தை ஆதரித்த தலைவர்கள் பலர் நாடு கடத்தப்பட்டனர். அரசிற்கு எதிராகச் செயற்பட்ட தலைவர்களுக்கு இவ்வாறு பல்வேறு தண்டனைகள் வழங்கப்பட்டதுடன் ஆதரவாகச் செயற்பட்ட மொல்லிகொட, எக்னெலிகொட போன்ற பிரதானிகளுக்கு பல்வேறு சலுகைகளையும் ஆங்கிலேய அரசு வழங்கியது.

1818 ஆம் ஆண்டு போராட்டம் தோல்வியுற்றமையால் ஆங்கிலேயருக்கு தமது அதிகாரத்தை மேலும் நன்கு உறுதிப்படுத்திக் கொள்ள முடியுமாயிருந்தது. ஆளுநர் பிரௌவுன்றிக் 1818 நவம்பர் 21 ஆந் திகதி பிரகடனம் ஒன்றை வெளியிட்டதன் மூலம், கண்டியில் தமது அதிகாரத்தை மேலும் உறுதிப்படுத்திக் கொள்ள நடவடிக்கைகளை எடுத்தார். 56 அம்சங்களைக் கொண்ட இந்த கண்டிப் பிரகடனத்தில் பிரதானிகளின் அதிகாரங்கள் குறைக்கப்பட்டன. அதுவரை பிரதானிகளிடம் காணப்பட்ட நீதி அதிகாரங்களும் வரையறுக்கப்பட்டு, ஆங்கிலேய நீதிமன்ற முறைமையை கண்டியிலும் அமுல்படுத்துவதற்குத் தேவையான நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன. இதற் கமைய 1818 நவம்பர் கண்டிப் பிரகடனம் மூலம் கண்டியின் மீதான ஆங்கிலேயரின் ஆட்சி அதிகாரம் முழுமையானதாக்கப்பட்டது.

## 1848 ஆம் ஆண்டு சுதந்திரப் போராட்டம்

1818 போராட்டம் தோல்வியடைந்து 30 வருடங்களின் பின்னர் ஆங்கிலேயர் ஆட்சிக்கு எதிராக மீண்டும் ஒரு போராட்டம் ஆரம்பமானது. கண்டியருக்குப் பழக்கமான பழைய மன்னராட்சியை மீளவும் உருவாக்கிக் கொள்வதற்காக இரண்டாவது முறையாகவும் முயற்சித்த இவ்வாயுதப் போராட்டம், ஆங்கிலேயர் ஆதிக்கத்திற்கு எதிராக மேற்கொள்ளப்பட்ட இரண்டாவது சுதந்திரப் போராட்டம் என்றும் குறிப்பிடலாம். 1848 இல் ஏற்பட்ட இப்போராட்டம் ஆரம்பமாவதற்குப் பல காரணிகள் பங்களிப்புச் செய்துள்ளன.

## போராட்டத்திற்கு வழிவகுத்த காரணிகள்

1848 போராட்டத்திற்கு வழிவகுத்த காரணிகள் கோல்புறூக் சீர்த்திருத்தங்களின் செல் வாக்கும் அரசின் புதிய வரிக் கொள்கையும் ஆகும்.

## கோல்புறூக் சீர்திருத்தங்களின் செல்வாக்கு

### அரசின் நிலக் கொள்கை

1833 ஆம் ஆண்டிலிருந்து நடைமுறைக்கு வந்த கோல்புறூக்கின் சீர்திருத்தங்களுக்கு அமைவாக அரசின் நிலங்களை விற்கும் கொள்கை செயற்படுத்தப்பட்டது. கோப்பிச் செய்கைக்குத் தேவையான வளமான நிலமும் அதற்கான சூழலும் கண்டியில் காணப் பட்டது எனினும், அரசின் நிலக் கொள்கையால் அப்பிரதேச பொதுமக்கள் அவல நிலைக்குள்ளாயினர். 1840 ஆம் ஆண்டில் பிறப்பிக்கப்பட்ட தரிசு நிலச் சட்டத்திற்கு ஏற்றவாறு 30 வருடங்கள் தொடர்ச்சியாக அனுபவித்தமைக்கான ஏற்றுக் கொள்ள கூடிய சான்றுகளை சமர்ப்பிக்க முடியாத, பயிர்ச் செய்கைக்கு உட்படுத்தப்படாத நிலம் அரசுடைமையாக்கப்பட்டது. கண்டி மக்கள் பரம்பரை பரம்பரையாக அனுபவித்து வந்த பெரும்பாலான நிலங்களின் உரிமையை நிலைநாட்டுவதற்கு சட்ட ரீதியான ஆவணங்கள் அவர்களிடம் காணப்படவில்லை.

இதனால் அவர்களுடைய சேனை நிலங்கள் அதிகளவில் அரசுடைமையாயின. அரசின் இந்நிலங்கள் மிகவும் குறைந்த விலைக்கு வெளிநாட்டவர்களுக்குப் பெற்றுக் கொடுக்கப்பட்டன. இவ்வாறு தமது காணிகள் பறிக்கப்பட்டமையாலும் விவசாய நடவடிக்கைகள் தடைப்பட்டுப் போனதாலும் பொது மக்கள் அரசு தொடர்பாக அவநம்பிக்கையுற்றனர்.

### கிராம சபைகள் செயலற்றுப் போனமை

கோல்புறுாக் சீர்திருத்தத்தினால் கட்டாய அரச சேவை ஒழிக்கப்பட்டது. கிராம சபைகளின் செயற்பாடுகளுக்கு இது பாதகமான விளைவுகளை ஏற்படுத்தியது. அவ்வப் பிரதேச குளங்கள், அணைக்கட்டுகள், கால்வாய்களை அமைப்பதும் பராமரிப்பதும் பெரும்பாலும் கிராம சபைகளாலேயே மேற்கொள்ளப்பட்டு வந்தன. கிராம சபைகளுக்கு உழைப்பைப் பெற்றுக் கொள்ளும் பிரதான வழிமுறையாக அமைந்தது அரச கரும முறையாகும். என்றாலும் அரச உழைப்பு முறை ஒழிக்கப்பட்டமையால் கிராம சபைகளுக்கு உழைப்பைப் பெற்றுக் கொள்வது சிரமமாக இருந்தது. கிராமியப் பிரதேசங்களில் சிறிய பிரச்சினைகளைத் தீர்த்து வைப்பதும் இதன் முக்கியமானதொரு சேவையாகும். என்றாலும் 1833 ஆம் ஆண்டு சீர்திருத்தத்தால் கிராம சபைகளிடம் இருந்த நீதித்துறை அதிகாரம் இல்லாமல் ஆக்கப்பட்டது. இவ்வாறான காரணிகளினால் கிராமிய மக்கள் துன்பத்திற்கு ஆளாகினர்.

### புதிய நீதிமன்ற முறை

கமரனின் நீதிமன்ற சீர்திருத்தங்களுக்கு அமைய கிராமிய மக்களின் சிறு பிரச்சினைகளுக்குக் கூட நீதி மன்றங்களை நாடிச் செல்லவேண்டி இருந்தது. இதற்கு முன்னர் இவ்வாறான பிரச்சினைகளை கிராம மட்டத்தில் தீர்த்துக் கொள்வதற்கான வழிமுறைகள் இருந்து வந்தன. புதிய நீதி மன்றங்களில் பயன்படுத்தப்பட்ட ஆங்கில மொழி அறிவோ, சட்டதிட்டங்கள் தொடர்பான அறிவோ கிராம மக்களிடம் காணப்படவில்லை. இந் நீதிமன்றங்களிடம் உதவி பெறச் சென்றபோது வழக்கறிஞர்களுக்கான கொடுப்பனவுகளுக்கும், முத்திரைக் கட்டணங்களுக்கும் பணம் செலவிட வேண்டியிருந்ததாலும், பல நாட்களைச் செலவிட வேண்டி இருந்தமையாலும் கிராமிய மக்கள் இடர்பாடுகளை எதிர்நோக்கினர். இதனால் அவர்களது சேனைச் செய்கைகளும் விவசாய நடவடிக்கைகளும் பாதிப்புற்றது.

### அரசுக்கும் பொதுமக்களுக்கும் இடையிலான தொடர்பு விலகிச் சென்றமை.

கோல்புறுாக்கின் சிபாரிசுகளுக்கு அமைய சிவில் சேவையாளர்களின் தொகையைக் குறைத்தமையும் அவர்களுக்குப் பெருந்தோட்டச் செய்கையில் ஈடுபட அனுமதி அளிக்கப்பட்டமையும் பிரதேசங்களின் நிருவாக சேவை செயற்றிறன் அற்றுப் போனதற்கான காரணங்களாக அமைந்தன. இதற்கமைய நிருவாக உத்தியோகத்தர்களின் நிருவாகப் பிரதேசம் முன்பை விட விரிவடைந்ததால் அவர்களுடைய

மேற்பார்வை செயற்பாடுகளை முறையாகச் செய்வது சிரமமாய் இருந்தது. சில அதிகாரிகள் பெருந்தோட்ட நடவடிக்கைகளில் கூடிய கவனம் செலுத்தியமையால் மக்களின் தேவை தொடர்பாகப் போதிய காலத்தைச் செலவிட அவர்களால் இயலவில்லை. இவ்வாறான காரணங்களினால் பொது மக்களினது பிரச்சினைகளை அரசாங்கத்திற்கு முறையாக அறிக்கைப்படுத்தப்படாததினால் அரசுக்கும் பொது மக்களுக்கும் இடையிலான தொடர்புகள் தடைப்பட்டுப் போவதற்கும் அது காரணமாகியது.

**அரசின் புதிய வரிக் கொள்கை**

இலங்கையில் ஆங்கிலேய ஆளுநரான டொரிங்டனினால் 1848 ஆம் ஆண்டில் புதிய பல வரிகள் விதிக்கப்பட்டமை போராட்டத்திற்கு உடனடிக் காரணியாய் அமைந்தது. இக்கால கட்டத்தில் கோப்பியின் விலை வீழ்ச்சியால் அரசின் வருமானம் குறைந்து செல்லவே, அதனைக் குறிப்பிடத்தக்க அளவிற்கு பொதுமக்களிடம் இருந்து வசூலித்துக் கொள்வதற்காக ஆளுநரால் வரிச் சீர்திருத்தங்கள் மேற்கொள்ளப்பட்டன. முத்திரை வரி, வண்டி வரி, படகு வரி, கடை வரி, துப்பாக்கி வரி, ஆள் வரி, நாய்வரி என பல வரிகள் விதிக்கப்பட்டன. இவ்வரி வகைகள் அனைத்திற்கும் பொதுமக்களின் எதிர்ப்பு இருந்து வந்ததோடு துப்பாக்கி, நாய், ஆள் வரிகளுக்குக் கடும் எதிர்ப்பு உருவாகியது.

கிராமிய மக்கள் துப்பாக்கியைப் பாவித்தது தமது பயிர்ச் செய்கையைப் பாதுகாத்துக் கொள்வதற்காகும். புதிதாகப் பிறப்பிக்கப்பட்ட துப்பாக்கி வரியாக வருடத்திற்கு இரண்டரை சிலிங் கொடுக்க வேண்டி இருந்தது. இதற்காக மக்கள் அரச அலுவலகங்களுக்குச் செல்லவேண்டி நேர்ந்ததுடன் அதற்காகச் காலச் செலவும் ஆங்கிலேய மொழியிலான படிவங்களை நிரப்புவதற்கும் மேலதிக செலவும் ஏற்பட்டது. துப்பாக்கிக்காகச் செலவிடப்பட்ட பணம், அதன் பெறுமதியை விடவும் கூடியதாக சில சந்தர்ப்பங்களில் காணப்பட்டன. இதனால் துப்பாக்கி வரிக்கு எதிராகக் கடும் எதிர்ப்புக் காணப்பட்டது.

வயதுவந்த ஆண்கள் அனைவரும் வருடத்தில் 6 நாட்கள் பாதைகள் அமைக்கும் பணியில் ஈடுபட வேண்டும் என்றும் அவ்வாறு செய்யாவிட்டால் 3 சிலிங் ஆள் வரியாகச் செலுத்த வேண்டும் எனவும் விதிக்கப்பட்டது. இதற்கும் பொதுமக்களின் எதிர்ப்புக் காணப்பட்டது. நாய்களுக்கும் வரி செலுத்த வேண்டி இருந்தது. இது மிகவும் பொருத்தப்பாடற்ற வரியாகக் காணப்பட்டமையால் இதன் மீதும் பொதுமக்களின் எதிர்ப்புக் காணப்பட்டது.

இவ்வாறான வரிகள் பலவும் விதிக்கப்பட்ட சூழ்நிலையில் அரசாங்கம், நீலப் புத்தகத்திற்கான தகவல்களைப் பெற குடிமக்கள் தொடர்பான புள்ளி விவரங்களைச் சேகரிக்க ஆரம்பித்தது. இது இன்னுமொரு புதிய வரிக்கான எத்தனம் என்று பொது மக்கள் சந்தேகப்பட ஆரம்பித்தனர்.

## 1848 ஆம் ஆண்டுப் போராட்டத்தின் இயல்பு

அரசாங்கத்தின் வரிக் கொள்கைக்கு எதிர்ப்பைத் தெரிவிப்பதற்காக பொதுமக்கள் ஒன்றுபட்டதுடன், அரசுக்கும் மக்களுக்கும் இடையே மோதல்கள் ஆரம்பமாகின. கொழும்பு, காலி, கண்டி, பதுளை போன்ற நகர்களில் இம்மக்கள் ஒன்றுகூடியதுடன். ஆங்கில அரசின் சிவில் உத்தியோகத்தர்களுக்கு எதிராகவும் எதிர்ப்பு வலுத்தது. பதுளையில் திரண்ட விவசாயிகளில் சிலர், துப்பாக்கி வரிக்கு எதிர்ப்பைத் தெரிவிக்கும் முகமாக அரச அதிபரின் முன்பாகவே தமது துப்பாக்கிகளை நிலத்தில் அடித்து உடைத்தெறிந்தனர். 4000 பேரளவில் கண்டி கச்சேரிக்கு அண்மையில் கூடி வரிகளுக்கு எதிர்ப்புத் தெரிவித்து ஊர்வலம் நடாத்துவதற்கு ஆயத்தமாயினர். பொலிசாருக்கு இவர்களைக் கட்டுப்படுத்துவது சிரமமாயிருக்கவே இராணுவத்தை அழைக்க நேர்ந்தது. கொழும்பு, கண்டிப் பிரதேசங்களில் உருவான எதிர்ப்பு மாத்தளை, தம்புளை, குருணாகலை, வாரியபொல போன்ற பிரதேசங்களுக்கும் பரவியது.

மாத்தளை, குருநாகல், வாரியபொல போன்ற பிரதேச மக்கள் ஆயுதங்களைக் கைகளில் ஏந்தி ஒன்றுபட்டு அரச கட்டடங்களையும் நீதிமன்றங்களையும் தாக்குவதற்குத் தொடங்கினர். அரசின் வரிக் கொள்கையினால் சாதாரண மக்கள் கடும் நெருக்கடிக்கு உள்ளாகியிருந்தமையால் அவர்களில் இருந்து தோன்றிய கொங்காலேகொட பண்டா, வீரபுரன் அப்பு, டிங்கிரால, தீனிஸ் போன்ற தலைவர்கள் போராட்டத்தை முன்னெடுத்துச் செல்ல முன்வந்தனர். போராளிகளில் சிலர் தம்புள்ளை விகாரையில் ஒன்று சேர்ந்து அதன் தலைமைப் பிக்குவின் உதவியுடன் கொங்காலேகொட பண்டாவை அரசனாக்கிக் கொண்டனர்.

1848 ஆம் ஆண்டு போராட்டத்தின் பிரதான மத்திய நிலையமாக மாத்தளைப் பிரதேசம் திகழ்ந்தது. அதனுடன் கண்டி, குருணாகலை மாவட்டங்களில் சில பிரதே சங்களிலும் போராட்டம் பரவியது. என்றாலும் 1818 ஆம் ஆண்டு போராட்டத்தை அடக்கி, அனுபவம் பெற்றிருந்த ஆங்கிலேயர் இதனைக் கட்டுப்படுத்துவதற்கு உடனடி நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டனர். ஆளுநர் டொரிங்டனால் இராணு வத்தைப் பிரயோகித்து, போராட்டக்காரர்களை ஒன்று சேராது தடுத்து மேற்கொண்ட நடவடிக்கையால் கலவரம் தோல்வியுற்றது. இதனால் போராட்டம் ஆரம்பித்து இரு மாதங்களுக்கிடையில் அதன் தலைவர்கள் பலரையும் கைதுசெய்யக்கூடிய தாயிருந்தது. அவ்வாறு கைதான வீர புரன் அப்புவிற்கு மரண தண்டனை விதிக் கப்பட்டதோடு அவர் அதனை வீரத்துடன் எதிர்கொண்டார். போராட்டத்தில் ஈடுபட்ட ஏனையோருக்கு சிறைத் தண்டனை வழங்கப்பட்டது. இதற்கிடையில் ஆங்கிலேயரால் கைதுசெய்யப்பட்டிருந்த கடஹப் பொல தேரரிற்கு எதிரான வழக்குப் போதியளவு விசாரிக்கப்படாமலேயே மறுநாள் துப்பாக்கியால் சுட்டு மரண தண்டனை விதிக்கப்பட்டமைக்காக அரசாங்கத்தின் மீது பொதுமக்கள் கடும் அதிருப்தி கொண்டனர். கொங்காலேகொட பண்டாவுக்கு எதிராக வழக்கை விசாரித்து கசையடி யுடன் அவரை நாடுகடத்தும் தண்டனை வழங்கப்பட்டது.

## போராட்டம் தோல்வியடைதல்

1818 ஆம் ஆண்டு போராட்டம் போன்றே முறையாக ஒழுங்குபடுத்தப்படாமை இப்போராட்டத்தின் தோல்விக்கான முக்கிய காரணமாகும். இப்போராட்டத்தில் ஈடுபட்ட பெருந் தொகையினர் சாதாரண பொதுமக்களாகக் காணப்பட்டதோடு, தேவையான படைப் பயிற்சியோ ஆயுதங்களோ அவர்களிடம் காணப்படவில்லை. இப்போது மலைநாட்டு வீதிகள் தொடர்பாக ஆங்கிலேயருக்குப் போதிய அறிவு இருந்தது. அவர்களுடைய படைப் பலம், ஆயுதம் கையாளும் முறைகளுக்கு எதிராகப் போராட மக்களால் முடியவில்லை. இப்போராட்டம் மலைநாட்டின் சில பிரதேசங்களுக்கு மட்டும் எல்லைப்படுத்தப்பட்டிருந்தமையால் இலகுவாக அடக்கிவிடுவதற்கு ஆங்கிலேயரால் முடிந்ததது.

1848 போராட்டம் நடக்கும்போது ஆளுநராகக் கடமையாற்றிய டொரிங்டனின் செயற்பாடு தொடர்பான பலத்த விமர்சனம் எழுந்தமையால், இந்நாட்டின் நிலைமையை அறிந்து அறிக்கை சமர்ப்பிப்பதற்காகப் பிரித்தானிய அரசு ஓர் ஆணைக்குழுவை நியமித்தது. அதற்கமைய ஆளுநர் டொரிங்டன் பிரித்தானியாவுக்குத் திருப்பி அழைக்கப்பட்டார். பொது மக்களின் கடும் எதிர்ப்புக்குள்ளான வரிகள் நீக்கப்பட்டன. இதற்கமைய கடைகள் மீதான வரியும் நாய் வரியும் முழுமையாக நீக்கப்பட்டது. ஏனைய வரிகளை மீள் பரிசீலனை செய்து, அவற்றில் பாதகமான அம் சங்களை நீக்குவதற்கு அரசாங்கம் நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டது. புத்த சமயம் தொடர்பாக அதுவரை அரசாங்கம் செயற்பட்ட விதம் தொடர்பாக மக்களிடையே காணப்பட்ட மனக் குறையை விளங்கிக் கொண்டு அதற்குச் தீர்வினைக் காண்பதற்கு அரசாங்கம் முன்வந்தது. இந்நாட்டு விவசாயிகளின் பிரச்சினைகளைத் தீர்ப்பதற்கு 1850 ஆம் ஆண்டுக்கு முன்னர் முக்கிய கவனம் செலுத்தப்படாதிருந்தாலும் பின்னர் அக்கொள்கையில் மாற்றம் ஏற்பட்டதை அவதானிக்க முடிந்தது.

**செயற்பாடு**

1818 , 1848 ஆம் ஆண்டுகளில் இடம்பெற்ற சுதந்திரப் போராட்டத் தலைவர் களின் வாழ்க்கை தொடர்பான தகவல்களைக் கொண்ட அட்டவணை ஒன்றைத் தயாரிக்குக.

| வருடம் | போராட்டத்திற்கான காரணங்கள் | போராட்டத் தலைவர்கள் | போராட்டத்தின் விளைவு |
|---|---|---|---|
| | | | |



# இலங்கையில் தேசிய மறுமலர்ச்சி

## அறிமுகம்

1848 ஆம் ஆண்டின் போராட்டம் முடிவடைந்த பின்னர் இலங்கை பிரித்தானியரிட மிருந்து சுதந்திரம் பெற நடவடிக்கை மேற்கொண்ட காலப்பகுதி சமயம் மற்றும் தேசிய மறுமலர்ச்சிக் காலம் எனவும் அரசியல் போராட்டம் நிலவிய காலம் எனவும் இரண்டு கட்டங்களுக்கு உரியதாகும்.

1850 இலிருந்து 1915 வரை சமய, தேசிய மறுமலர்ச்சி இயக்க நிகழ்வுகள் முதன்மை பெற்றன. 1915 இலிருந்து 1948 வரை அரசியல் போராட்ட நிகழ்வுகள் முதன்மை பெற்றன.

1818 இல் கண்டி இராச்சியம் பிரித்தானியர்வசமானதன் பின்னர், இந்நாட்டின் பாரம்பரிய சமயங்களும் கலாசாரங்களும் பாரிய சவால்களை எதிர்கொண்டன. இதனால் 19 ஆம் நூற்றாண்டின் பின்னரைப் பகுதியில் இந்நாட்டின் பௌத்த, இந்து, இஸ்லாமிய மக்களிடையே சமயம் மற்றும் தேசிய எழுச்சி ஒன்று உருவானது. அது தொடர்பான விடயங்கள் இப்பாடத்தில் விளக்கப்பட்டுள்ளது.

## 3.1 தேசிய மறுமலர்ச்சியின் பின்னணி

ஐரோப்பியர் ஆசியாவில் கைப்பற்றிய பிரதேசங்களை ஆட்சி புரிகையில் தமக்குச் சார்பான மக்கள் கூட்டத்தை உருவாக்கிக் கொள்வதற்காக தமது சமயத்தையும் கலா சாரத்தையும் பரப்புவதில் ஈடுபட்டனர். போர்த்துக்கேயரும் ஒல்லாந்தரும் இந்நாட்டின் கரையோரப் பிரதேசத்தை ஆட்சி செய்தபோது கண்டி இராச்சியத்தில் சுதந்திரமான அர சொன்று காணப்பட்டமையால் அவர்களின் சமய கலாசார நடவடிக்கைகள், அவர்கள் ஆட்சிசெய்த பிரதேசங்களுக்கே மட்டுப்படுத்தப்பட்டிருந்தன. என்றாலும் கண்டி இராச்சியம் கைப்பற்றப்பட்ட பின்னர் பிரித்தானியரின் ஆட்சியின் கீழ் மேலைத்தேய கலாசாரம் முழுநாட்டிலும் பரவிச் செல்வதற்கான கதவுகள் திறக்கப்பட்டன.

### மிஷனரி அமைப்புகளின் செயற்பாடுகள்

பிரித்தானியர் ஆட்சியின்போது இந்நாட்டிற்கு வந்த வெளிநாட்டு அமைப்புகள் பலவும் கிறிஸ்தவ சமயத்தை இந்நாட்டில் பரப்புவதற்கு நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டன. அவை மிஷனரி இயக்கங்கள் எனப்பட்டன. 1804 - 1818 காலகட்டத்தில் இந்நாட்டிற்கு வந்த சில மிஷனரி அமைப்புக்கள் வருமாறு :

| மிஷனரி இயக்கங்கள் | இலங்கைக்கு வந்த காலம் |
|---|---|
| லண்டன் மிஷனரி சங்கம் | 1804 |
| பெப்டிஸ்ட் மிஷனரி சங்கம் | 1812 |
| வெஸ்லியன் மிஷனரி சங்கம் | 1814 - 1815 |
| அமெரிக்கன் மிஷனரி சங்கம் | 1816 |
| சேர்ச் மிஷனரி சங்கம் | 1818 |

இம்மிஷனரி இயக்கங்களின் அங்கத்தவர்கள் இலங்கையின் பல்வேறு பிரதேசங்களில் சமயத்தைப் பரப்பும் நடவடிக்கைகளில் ஈடுபட்டிருந்தனர். பெப்டிஸ்ட் இயக்கத்தினர் கொழும்பை மையமாகக் கொண்டு செயற்பட்டனர். வெஸ்லியன் மிஷனரியினர் வடக்கு, கிழக்குப் பகுதிகளில் செயற்பட்டனர். அமெரிக்கன் மிஷனரியினர் யாழ்ப்பாணம் வடக்குப் பிரதேசங்களில் தமது நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டனர். சேர்ச் மிஷனரியினர் கொழும்பு, காலி, கற்பிட்டி, மன்னார், கண்டி பிரதேசங்களில் தமது செயற்பாடுகளை மேற்கொண்டிருந்தனர். மிஷனரியினர் தமது சமயத்தைப் பரப்புவதற்கு நூல்கள், சொற்பொழிவு, கல்வி என்னும் மூன்று துறைகளையும் பயன்படுத்தினர்.

### எழுத்து ஊடகத்தைப் பயன்படுத்தல்

இலங்கைக்கு வந்த மிஷனரியினரிடம் அச்சகங்களை அமைப்பதற்கும் நூல்கள், சஞ்சிகைகள் அச்சிடுவதற்கும் தேவையான பணமும் ஒழுங்கமைப்புத் திறனும் காணப்பட்டன. அவர்கள் எதிர்கொண்ட முக்கிய பிரச்சினை மொழியாகும். தேசிய மொழியில் அறிவைப் பெற்றுக் கொள்வதற்காக மிஷனரி மதகுருமார் சிங்களத்தையும் தமிழையும் கற்றுக் கொண்டனர். பின்னர் பைபிளை சிங்களத்திலும் தமிழிலும் மொழி பெயர்த்தனர். பத்திரிகைகள், சஞ்சிகைகள், நூல்கள் என்பவற்றை அச்சிட்டு விநியோகித்தனர். அவ்வாறு அச்சிடப்பட்ட வெளியீடுகள் சில வருமாறு :

| அச்சிட்ட காலம் | வெளியீட்டின் பெயர் | அச்சிட்ட தாபனம் |
|---|---|---|
| 1832 | மாசிக்க தேக்க | சேர்ச் மிஷனரி சங்கம் |
| 1840 | லங்கா நிதானய | சமய பூஸ்திகா சங்கம் |
| 1842 | உரகல | பெப்டிஸ்ட் மிஷனரி |

### சொற்பொழிவும் கல்வியும்

மிஷனரி குருமார் பன்சலை அருகிலும் பொது மக்கள் புழங்கும் இடங்களிலும் சொற்பொழிவுகளை நிகழ்த்தித் தமது சமயத்தைப் பரப்பும் செயற்பாடுகளில் ஈடுபட்டு வந்தனர். அத்தோடு பாடசாலைகளை அமைத்து, அவற்றை நடத்திச் செல் வதில் அவர்கள் ஈடுபாட்டுடன் செயற்பட்டனர். மிஷனரி கல்வி செயற்பாடுகளுக்கு அரசாங்கத்தின் உதவியும் கிடைத்து வந்தது. பிரித்தானியர் ஆட்சிக் காலத்தில் அரசாங் கப் பதவிகளைப் பெற்றுக் கொள்வதற்கு ஆங்கில மொழி அறிவு தேவைப்பட்டது.

ஆகையால் சிங்கள, தமிழ்ப் பிள்ளைகள் ஆங்கிலக் கல்வியைப் பெற்றுக் கொள்வதற்கு மிஷனரி பாடசாலைகளுக்குச் செல்ல வேண்டியேற்பட்டது.

## பௌத்த மறுமலர்ச்சி இயக்கம்

மிஷனரியினரின் எழுத்து, சொற்பொழிவு, பிரசார ஊடகங்கள் சிலை வணக்கத்தைக் கண்டித்தமையாலும் பௌத்த, இந்து பழக்கவழக்கங்கள் விமர்சனத்திற்கு உள்ளாக்கப்பட்டமையாலும் அவற்றிற்குப் பதிலளிக்கும் தேவை எழுந்தது. அதே வேளையில் சிங்கள, தமிழ் மொழியிலான கல்வி நடவடிக்கைகளுக்கு அரசின் உதவி கிட்டாமையினாலும் தேசிய மொழிகளிலான கல்வியை எழுச்சி அடையச் செய்வதற்கான தேவையும் எழுந்தது. இப்பிரச்சினைகளுக்குத் தீர்வு காண்பதில் பௌத்த குருமார் முன்னோடிகளாகச் செயற்பட்டனர். வலானை சித்தார்த்த தேரர், இரத்மலானை பரமதம்ம சேதிய பிரிவெனாவை ஆரம்பித்தமை பௌத்த கல்வி நடவடிக்கையில் முக்கியமானதாகும். சிங்களம், பாளி, சமஸ்கிருதம் போன்ற மொழிகளைக் கற்ற, சுதேச கலாசாரத்தை மதிக்கின்ற கல்விமான்களான பௌத்த குருமார் அப்பிரிவெனாவில் இருந்து தோன்றினர். அவர்களுள் ஹிக்கடுவே ஸ்ரீ சுமங்கல தேரர் 1873 இல் மாளிகாகந்த வித்தியோதய பிரிவெனாவைத் தோற்றுவித்தார். இரத்மலானை தர்மாலோக்க தேரர் 1875 இல் பேலியகொடை வித்தியாலங்கார பிரிவெனாவை ஆரம்பித்தார். இவ்வாறு பழைய பிரிவெனாக் கல்வி முறை மீளவும் ஆரம்பமானபடியால் மேலும் மேலும் கல்விமான்கள் தோன்றியமை மறுமலர்ச்சிக் கான ஆசீர்வாதமாக அமைந்தது.

### அச்சகங்களை நிறுவுதல்

பௌத்தர்களிடம் இதுவரை அச்சகம் ஒன்றேனும் இல்லாமை குறைபாடாக இருந்தது. அச்சகம் ஒன்றை அமைப்பதற்குப் புலத்கம தம்மாலங்கார ஸ்ரீ சுமண திஸ்ஸ தேரர் நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டார். இதற்காக இலங்கையின் செல்வந்தர்களிடம் இருந்து பெற்ற உதவித் தொகை போதாமையால் சீய நாட்டு அரசரின் உதவியைப் பெற்றுக் கொள்வதற்கு சுமண திஸ்ஸ தேரர் நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டார். கிடைத்த பணம் முழுவதையும் செலவிட்டு 1862 இல் காலியில் லங்கோபகார அச்ச கம் நிர்மாணிக்கப்பட்டமை பௌத்த மறுமலர்ச்சியில் மற்றுமொரு முக்கியமான கட்டமாகும்.

இதன் பின்னர் பௌத்தர்களால் நாட்டின் பல்வேறு பகுதிகளிலும் அச்சகங்கள் பல அமைக்கப்பட்டன. அவற்றுள் சில.

- லங்கா பிநவ விஷ்ரத அச்சகம்
- கவடகதிக அச்சகம்
- சுதர்ஷண அச்சகம்
- சரசவி சந்தரெஸ அச்சகம்

1862 இன் பின்னர் அச்சகங்கள் பலவும் அமைக்கப்பட்டபடியால் சஞ்சிகைகள், பத்திரிகைகள் பலவும் அச்சிட பௌத்தர்களுக்கு இயலுமாக இருந்தது.

பௌத்தர்களின் இவ்வாறான வெளியீடுகளில் சில வருமாறு :

- *லக்மினி பஹன*
- *லங்கா லோகய*
- *சரசவி சந்தரெஸ*
- *சிங்ஹள ஜாதிய*
- *சிங்ஹள பௌத்தயா*

**பகிரங்க விவாதங்கள் நடத்துதல்**

சமயத்தைப் பரப்புவதற்கு மிஷனரிமார் சொற்பொழிவு முறையைக் கையாண்டது போல பௌத்தர்களும் சொற்பொழிவு முறையைக் கையாண்டமையை, பகிரங்க விவாதங்களில் ஈடுபட்டதன் மூலம் அவதானிக்கக் கூடியதாயிருந்தது. மிஷனரி குருமாருடன் இவ்விவாதங்கள் இடம்பெறுகையில் பௌத்த குருமார் முன்னணியில் திகழ்ந்தனர். கொட்டாஞ்சேனை தீபதுத்தாராமயவில் வசித்த மீகெட்டுவத்தே குணானந்த தேரர் விசேடமாக விளங்கியவர். அவர் பௌத்த மறுமலர்ச்சி இயக்கத்துக்குப் பெருஞ் சேவையாற்றினர். குணானந்த தேரரின் தலைமையில் கிறிஸ்தவ அணியினருடன் நடந்த விவாதங்களில் ஹிக்கடுவே சுமங்கல தேரர், வஸ்கடுவே சுபுதி தேரர், பொத்துவில இந்திர ஜோதி தேரர், இரத்மலானை தம்மாலோக தேரர் போன்ற கல்விமான்களின் உதவி கிட்டியது. அத்தகைய ஐந்து விவாதங்கள் (பஞ்சமகா விவாதங்கள்) எனப்படுகின்றன.



உரு 3.1 ஹிக்கடுவ ஸ்ரீ சுமங்கல தேரர்

**ஐம்பெரும் விவாதங்கள் நடைபெற்ற இடங்கள்**

| | |
|---|---|
| பத்தேகம | 1865 |
| வராகொட | 1865 |
| உதன்விட | 1866 |
| கம்பளை | 1871 |
| பாணந்துறை | 1873 |

இவ்விவாதத் தொடர்களில் பாணந்துறை விவாதத்திற்கு சர்வதேச பிரசித்தம் கிடைத்தது. அவ்விவாதத்திற்குப் பௌத்தத்தின் சார்பில் குணானந்த தேரர் தலைமை தாங்கினார். இவ்விவாத விவரங்கள் அடங்கிய நூல் ஒன்றை வாசித்ததன் மூலம் பௌத்த சமயம் தொடர்பான விளக்கம் பெற்ற ஹென்றி ஸ்டீல் ஒல்கொட் இலங்கைக்கு வந்தார்.



உரு 3.2 மீகெட்டுவத்தே குணானந்த தேரர்

## பௌத்த பாடசாலைகளை ஆரம்பித்தல்

1880 ஆம் ஆண்டளவில் பௌத்தர்கள் எழுத்து, பேச்சுத் துறைகளில் முன்னணிக்கு வந்திருந்தாலும் மிஷனரி கல்வி முறைக்குப் பொருந்தும் வண்ணம் பௌத்த பாட சாலைத் தொகுதியொன்றை உருவாக்கிக்கொள்ள இயலாதவர்களாகவே இருந்து வந்தனர். பாடசாலைகளை அமைப்பதற்கும் அவற்றைக் கொண்டு நடத்துவதற்கும் தேவையான பலமும் அவற்றிற்கான அமைப்பு ரீதியிலான பலமும் போதியதாக இல்லாததால் அது சாத்தியமாகாது இருந்து வந்தது. இதற்கான கதவுகள் திறக்கப்பட்டது ஒல்கொட் அவர்களின் காலத்திற்குப் பின்னரேயாகும். வெளிநாட்டவரான அவர், இந்நாட்டிற்கு வந்து பௌத்த சமயத்தைத் தழுவிக் கொண்டு, பௌத்த பாடசாலை களை அமைப்பதில் முன்னோடியாகச் செயற்பட்டார்.

### ஹென்றி ஸ்டீல் ஒல்கொட்

இவரது வழிகாட்டலில் 1880 ஜுன் மாதம் கொழும்பில் பௌத்த பிரம்ம ஞான சங்கம் ஆரம்பிக்கப்பட்டது. அது துறவிகளையும் இல்லறத்தாரையும் ஒன்றுபடுத்திய அமைப்பாகும். காலப்போக்கில் இதன் கிளைகள் காலி, கண்டி, இரத்தினபுரி போன்ற இன்னும் சில பிரதான நகரங்களிலும் உருவாக்கப்பட்டன. இச்சங்கத்தின் முக்கிய நோக்கம் பௌத்த மாணவர்களுக்கான பௌத்த பாடசாலைகளை ஆரம்பிப்பதாகும். அதற்கு ஒல்கொட் அவர்களின் வழிகாட்டுதலில் பௌத்த பாடசாலைகளின் நிதியம் ஒன்று உருவாக்கப்பட்டது. அந்நிதியத்திற்கு உதவி பெறுவதற்கு ஒல்கொட் அவர்கள், பௌத்த குருமாருடன் கிராமங்கள் தோறும் விஜயம் செய்ததால் பாடசாலைகளை அமைப்பது தொடர்பாக பௌத்தர்களிடையே பெரும் உத்வேகம் ஏற்பட்டது.


உரு 3.3 ஹென்றி ஸ்டீல் ஒல்கொட்

பௌத்த பாடசாலைகளை உருவாக்கும் இயக்கத்தில் முன்னணியில் நின்று செயற்பட்ட வர்களின் பெயர்கள் வருமாறு :

- ❖ *ஹென்றி ஸ்டீல் ஒல்கொட்*
- ❖ *ஹிக்கடுவே ஸ்ரீ சுமங்கல தேரர்*
- ❖ *இரத்மலாலேன ஸ்ரீ தர்மாலோக தேரர்*
- ❖ *வஸ்கடுவே ஸ்ரீ சுபுதி தேரர்*
- ❖ *மீகெட்டுவத்தே குணானந்த தேரர்*
- ❖ *டொன் கரோலிஸ் ஹேவாவிதாரன*
- ❖ *அமாரிஸ் த சில்வா படுவன் துடாவ*
- ❖ *தொன் ஸ்பெட்டர் சேனாநாயக்க*
- ❖ *அநகாரிக தர்மபால*
- ❖ *ஜெரமியஸ் வீ. தியெஸ்*

பௌத்த பாடசாலைகளை நிறுவுவதில் இங்கு குறிப்பிட்டோரில் சிலர் பணத்தால் உதவி புரிந்தோர் ஆவர். இவ்வாறு அர்ப்பணிப்புடன் சேவையாற்றியமையால், இலங்கையில் முக்கிய நகரங்களில் பௌத்த பாடசாலைகளை நிறுவிக் கொள்ளும் ஆற்றல் கிட்டியது. அவ்வாறு அமைக்கப்பட்ட பாடசாலைகள் சிலவற்றின் பெயர்கள் வருமாறு :

கொழும்பு ஆனந்தாக் கல்லூரி

கண்டி தர்மராஜ கல்லூரி

காலி மஹிந்த கல்லூரி

மாத்தளை விஜய கல்லூரி

கம்பளை ஜினராஜ வித்தியாலயம்

நாவலப்பிட்டி அநுருத்த வித்தியாலயம்

பௌத்த மறுமலர்ச்சி இயக்கத்தால் அச்சகத்துறையில் பெரும் முன்னேற்றம் ஏற்பட்டது. பல்வேறு நூல்கள், சஞ்சிகைகள், பத்திரிகைகள் என்பவற்றை வாசித்தமையால் நாட்டு மக்களின் அறிவு வளர்ச்சியுற்றது. கல்வி மறுமலர்ச்சியால் மக்களின் எழுத்தறிவு மேம்பாடடைந்தது. ஆங்கிலக் கல்வியை மேம்பாடடையச் செய்ததற்கு மிஷனரி இயக்கங் களாலும் பெருஞ்சேவை ஆற்றப்பட்டது. ஒல்கொட் அவர்களின் தலையீட்டினால் அரசாங்கத்தின் மூலம் வெசாக் பௌர்ணமி தினத்தை விடுமுறை நாளாக்கிக் கொள்ள முடிந்தது. இன்றுவரை பயன்படுத்தப்படும். பௌத்தக் கொடி ஆக்கப்பட்டமையும் பௌத்த மறுமலர்ச்சிக் காலகட்டத்தில் மேற்கொள்ளப்பட்ட முக்கியமான விடயமாகும்.



உரு 3.4 வலிசிங்க ஹரிச்சந்திர

பிரிவெனாக்கள், பௌத்த பாடசாலைகள் ஆரம்பிக்கப்பட்டமையால் தேசிய கலாசா ரத்தை மதிக்கும் துடிப்பான வாலிப பரம்பரையொன்று உருவானது. அவ்வாலிப அணியினரிடையே தேசிய கலாசாரத்தின் மகிமையை எடுத்துக் காட்டும் புதிய சமூக வர்க்கமும் தேசிய எழுத்தாளர்கள் கூட்டமும் குறிப்பிடத்தக்கவையாகும். இவர்களுள் அநகாரிக தர்மபால, வலிசிங்க ஹரிச்சந்திர, பியதாஸ சிரிசேன, ஜோன் த சில்வா போன்ற தலைவர்கள் வெவ்வேறு ஊடகங்களைக் கையாண்டு தேசியவாதத்தையும் தேசப்பற்றையும் உருவாக்கும் வண்ணம் செயற்பட்டனர். ஆகையால் 20 ஆம் நூற்றாண்டு ஆரம்பமாகும்போது பௌத்த மறுமலர்ச்சி இயக்கத்தின் ஊடாக சுதேசி களிடையே தேசப்பற்றை வளர்ப்பதற்கும் பௌத்த புனித தலங்களைப் பாதுகாத்துக் கொள்வதற்கும் மது ஒழிப்புக்குமான இயக்கங்கள் உருவாகின.

## தேசப்பற்றை வளர்க்கும் இயக்கம்

பிரித்தானியரின் ஆட்சிக் காலத்தில் மேலைத்தேய நாகரிகம் வேகமாகப் பரவியமையால் கீழைத்தேய பழக்கவழக்கங்களைப் பின்பற்றுவதற்குப் பதிலாக தேசிய கலாசாரத்தை மதிக்க மக்களைத் தூண்டுவதன் மூலம் தேசத்தின்மீது பற்றுக் கொண்ட மக்களை உருவாக்குவது இவ்வியக்கத்தின் நோக்கமாக இருந்தது.

அநகாரிக தர்மபால இந்நாட்டின் பழைமையான கலாசாரத்தின் முக்கியத்துவத்தையும் பௌத்த சகவாழ்வின் மேன்மையையும் விளக்கி, புதிய சிந்தனைகளை முன்வைத்தார். அவர் பகிரங்க சொற்பொழிவுகளை நிகழ்த்தியும் சிங்கள பௌத் தயா, மஹா போதி போன்ற சஞ்சிகைகளில் கட்டுரைகளை எழுதியும் செயற்பட்டு வந்தார்.



உரு 3.5 அநகாரிக தர்மபால

பியதாஸ சிரிசேன அவர்கள் தமது நாவல்கள் மூலமும் சிங்ஹள ஜாதிய என்னும் பத்திரிகை மூலமும் இலங்கையர்கள், ஆய்ந்தறியாமல் மேற்கத்திய நாகரிகத்தை தழுவிக் கொள்கின்றமையை விமர்சித்தார். இது தவிர பௌத்த பிக்குகளும் கல்விமான்களும் பௌத்த கலாசாரத்தின் மேன்மையை முன்வைத்து பொது மக்களை அறிவூட்டும் நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டனர்.

### பௌத்த புனித தலங்களைப் பாதுகாக்கும் நடவடிக்கை

இராசரட்டை நாகரிகம் வீழ்ச்சியுற்றதன் பின்னர் அநுராதபுரம், பொலன்னறுவை ஆகிய தலைநகரங்களை அண்டியிருந்த பௌத்த நினைவுச் சின்னங்கள் அழிந்தொழிந்து கொண்டிருக்கையில், 19 ஆம் நூற்றாண்டின் பின்னரைப் பகுதியிலிருந்து அவற்றைப் புனரமைத்துப் பழைய பாரம்பரியத்தைப் பேணிப் பாதுகாத்துக்கொள்வதில் மக்களிடையே உத்வேக உணர்வு பிறந்தது. ஐரோப்பிய கல்விமான்களான ஜோர்ஜ் டர்னர், ரிஸ் டேவிஸ், எச். சீ. பி. பெல், ஹென்றி பாக்கர் என்போர் வரலாற்று மூலாதாரங்களைத் தேடிக் கண்டறியும் தொல்பொருள் அகழ்வுகளிலும் ஆய்வுகளிலும் ஈடுபட்டு, புராதன கலாசாரம் பற்றிய சில விடயங்களை முன்கொணர்ந்தனர். அவர்கள் எழுதிய நூல்களுக்கு விளக்கமாகத் தேசிய கல்விமான்கள் நூல்களை ஆக்கியதனாலும் புரதான நாகரிகமும் பாரம்பரியமும் பற்றிய பொது மக்களின் அறிவு விசாலமடைந்தது. இச்சூழலில் வலிசிங்க ஹரிச்சந்திர மிகுந்த ஈடுபாட்டுடன் அநுராதபுரத்தில் உள்ள புனித இடங்களைப் பாதுகாக்கும் இயக்கத்தை ஆரம்பித்தார். அநகாரிக தர்மபால இந்தியாவில் உள்ள புத்தகயா போன்ற புனித இடங்களைப் பாதுகாப்பதற்கு முன்வந்தார். அத்துடன் 1870களில் ருவான்வெலிசாய தூபியை புனரமைக்கும் பணிகள் ஆரம்பிக்கப்பட்டன.

**செயற்பாடு**

இலங்கையில் பௌத்த மறுமலர்ச்சி இயக்கம் உருவான விதம்பற்றிக் கீழ்வரும் தலைப்புகளை உள்ளடக்கி கட்டுரை ஒன்று எழுதுக.

*அச்சகங்கள் நிறுவப்படல், விவாதங்கள் நடத்தல், பௌத்த பாடசாலை களை நிறுவுதல், தேசப் பற்றையும் இன உணர்வையும் வளர்க்கும் செயற்பாடுகள், பௌத்த புனித இடங்களைப் பாதுகாத்தல்.*

### மது ஒழிப்பு இயக்கம்

பிரித்தானியர் ஆட்சியின் கீழ் நாட்டில் மது பாவனை அதிகரித்துச் சென்றமையால் சமூகத்தில் பல்வேறு பிரச்சினைகள் ஏற்பட்டன. இதனால் பௌத்த மறுமலர்ச்சி இயக்கத்தின் தலைவர்கள் மதுவுக்கு எதிராக பொதுமக்களுக்கு அறிவூட்டினர் பௌத்த குருமார் இதில் முக்கிய பணியாற்றியதோடு, அநகாரிக தர்மபால, பியதாஸ சிரிசேன, ஜோன் த சில்வா என்போரும் பல்வேறு ஊடகங்களின் மூலமாக மக்களுக்கு அறிவூட்ட ஆரம்பித்தனர். தர்மபால அவர்கள் பகிரங்க சொற்பொழிவு மற்றும் பத்திரிகைகளில் எழுதுதல் மூலம் இப்பணியை மேற்கொண்டார். பியதாஸ சிரிசேன தமது நாவல்களில் பல்வேறு கதாபாத்திரங்களைக் கொண்டு, மதுவின் தீமைகளை எடுத்துக் கூறினார். ஜோன் த சில்வா நாடகங்கள் மூலம் மதுவினால் விளையும் தீமைகளை எடுத்துக் காண்பித்தார். அவர் பராபவ என்ற சிங்கள நாடகத்தின் மூலம் மது பாவனையின் தீமைகளை வெளிக் கொணர்ந்தார்.

### இந்து சமய மறுமலர்ச்சி

மிஷனரிமாரின் மதம் பரப்பும் செயற்பாடுகளால் ஏற்பட்ட சவால்களால் இந்நாட்டு இந்து சமய மக்களிடையே சமய, கலாசார விழிப்புணர்ச்சி ஏற்பட்டது. இந்து மத கலாசார மறுமலர்ச்சி இயக்கத்திற்குத் தலைமை தாங்கிச் செயற்பட்டவர் ஸ்ரீலஸ்ரீ ஆறுமுகநாவலர் ஆவார். மிஷனரி பாடசாலையில் அவர் கற்றிருந்தபடியாலும் மெதடிஸ்ட் சபை குருவானவர் ஒருவரின் கீழ் பணியாற்றியபடியாலும் அவர்களது செயற்பாடுகள் தொடர்பாக நல்ல அனுபவம் பெற்றிருந்தார். இதனால் அச்சகத்தை நிறுவி அச்சுப்பிரசுரங்கள் மூலமாகவும், சொற்பொழிவுகள் மூலமாகவும் இந்து மக்களை விழிப்புணர்வூட்டவும் பாடசாலைகளை நிறுவவும் அன்னார் செயற்பட்டார்.

### ஸ்ரீலஸ்ரீ ஆறுமுக நாவலர்

இவரின் வழிகாட்டலின் கீழ் யாழ்ப்பாணத்தில் வண்ணார்பண்ணைப் பிரதேசத்தில் அச்சகம் ஒன்று நிறுவப்பட்டது. அவர் பிரசுரங்கள் மூலம் மக்களை விழிப்படையச் செய்ய நடவடிக்கை எடுத்தார். ''உதய பானு'' என்ற பத்திரிகை ஒன்றையும் தொடங்கினார். தமிழ் மாணவர்களுக்காக மூன்று படிமுறைகளைக் கொண்ட


உரு 3.6 ஆறுமுக நாவலர்

பாடநூல்களை எழுதியமை அன்னாரின் சிறப்பான சேவைகளுள் ஒன்றாகும். அவ்வாறே செய்யுள் வடிவிலும், வசன வடிவிலும் பல நூல்களைப் பிரசுரஞ் செய்தார். பெரிய புராணம், கந்த புராணம் என்பவற்றை இதற்கு உதாரணங்களாகக் குறிப்பிடலாம்.

தமிழ் மாணவர்களுக்கு இந்து கலாசார அடிப்படையிலான கல்வியை வழங்குவதற்காக, நாவலர் அவர்களின் வழிகாட்டலில் 1849 ஆம் ஆண்டில் வண்ணார்பண்ணையில் சைவப் பிரகாச வித்தியா சாலை ஆரம்பிக்கப்பட்டது. இதன் பின்னர் உருவாக்கிய சைவ பரிபாலன சபை, இந்து கல்வி சபை மூலம் பாடசாலைகளை ஆரம்பிக்கும் இயக்கத்தை மேலும் செயற்படுத்தினார். தமிழ் மாணவர்களுக்கு ஆங்கிலக் கல்வியை வழங்குவதற்காக நாவலரால் 1872 இல் ஆரம்பிக்கப்பட்ட சைவ ஆங்கில வித்தியாசாலை பின்னர் யாழ்பாணம் இந்துக் கல்லூரியாக வளர்ச்சிப் பெற்றது.


உரு 3.7 பொன்னம்பலம் இராமநாதன்


உரு 3.8 பொன்னம்பலம் அருணாசலம்

ஆறுமுக நாவலர் பெருமானின் மறைவின் பின்னர் சேர் பொன்னம்பலம் இராமநாதன், சேர் பொன்னம்பலம் அருணாசலம் ஆகியோரும் இந்து கலாசார மறுமலர்ச்சி இயக்கத்தைப் அர்ப்பணிப்புடன் முன்னெடுத்தனர். இவ்விரு தலைவர்களும் தமிழ் மக்கள் மத்தியில் மட்டுமன்றி சிங்கள மக்களிடையேயும் பேரபிமானத்திற்கு உரியவர்களாக இருந்தனர். 1915 ஆம் ஆண்டு அரசாங்கம் இராணுவச் சட்டத்தைப் பிரகடனப்படுத்தி பௌத்தர்களுக்கு எதிராக அடக்கு முறையைப் பிரயோகித்தபோது, அவர்களுக்காக சேர் பொன். இராமநாதன் குரல் கொடுத்தார். சேர் பொன். அருணாசலம் சிங்களத் தலைவர்களோடு ஒன்று சேர்ந்து அரசியல் அதிகாரத்தை இலங்கையர் பெற்றுக் கொள்வதற்காக 1919 இல் இலங்கை தேசிய சங்கத்தை உருவாக்கி அதற்குத் தலைமை தாங்கிச் செயற்பட்டார்.

## இஸ்லாமிய சமய மறுமலர்ச்சி

பௌத்த, இந்து மறுமலர்ச்சிக்குச் சமமாக இந்நாட்டு முஸ்லிம் மக்களிடையேயும் சமய, கலாசார மறுமலர்ச்சி ஏற்பட்டது. அதற்குத் தலைமை தாங்கியவர் அறிஞர் எம். சி. சித்திலெப்பை அவர்களாவர். 1883 இல் எகிப்து நாட்டிலிருந்து நாடுகடத்தப் பட்டு இங்கு வந்த ஓராபி பாஷா, இஸ்லாமிய மறுமலர்ச்சி இயக்கத்திற்குப் பக்க துணையாகச் செயற்பட்டார்.

### அறிஞர் எம். சி. சித்தி லெப்பை


சித்தி லெப்பை

முஸ்லிம் மக்களிடையே கல்வி மறுமலர்ச்சியை ஏற்படுத்து வதும் ஆங்கிலத்தையும் அரபியையும் கற்பதற்கு அவர்களை ஊக்குவிப்பதும் அறிஞர் சித்திலெப்பையின் முக்கிய நோக்கமாக இருந்தது. அவர் 1882 இல் முஸ்லிம் நேசன் எனும் பெயரில் பத்திரிகை ஒன்றையும் பிரசுரித்தார். பின்னர் அன்னாரது வழிகாட்டுதலில் முஸ்லிம் மாணவர்களுக்காக கொழும்பு சாஹிரா கல்லூரி ஆரம்பிக்கப்பட்டது. முஸ்லிம் களுடைய கல்வியை முன்னெடுத்துச் செல்வதற்காக முஸ்லிம் கல்விச் சபை என்ற அமைப்பைத் தோற்றுவித்தார். புதிதாக எழுந்த கல்வித் தேவைக்கு ஏற்ற விதத்தில் மத்ரஸா என்னும் சமய பாடசாலைகளைப் புனரமைப்புச் செய்தார். பாடநூல்களையும் சமய நூல்களையும் எழுதி வெளியிட்டார். இன்று கண்டி நகரில் இயங்கும் சித்திலெப்பை மகா வித்தியாலயம் அன்னாரது சேவையை நினைவுகூர்ந்த வண்ணம் உள்ளது.


டி.பீ. ஜாயா

சித்திலெப்பை அவர்களின் பின்னர் டீ. பி. ஜாயா அவர்கள் முஸ்லிம்களின் கல்வி நடவடிக்கைகளை முன்னெடுத்துச் செல்வதில் அக்கறையுடன் ஈடுபட்டார். அவர் கொழும்பு சாஹிரா கல்லூரியின் அதிபராகப் பணியாற்றி அதனை வளர்த்தெடுத்தார். இலங்கையின் பல்வேறு பிரதேசங் களிலும் முஸ்லிம் மாணவர்களுக்காகப் பாடசாலைகளை அமைப்பதில் முன்னின்று செயற்பட்ட அவர், அரசியல் துறையிலும் ஈடுபட்டு இலங்கையின் முதலாவது அமைச்சரவையிலும் இடம்பெற்றார்.

**செயற்பாடு**

பௌத்த, இந்து, இஸ்லாமிய மறுமலர்ச்சி இயக்கத் தலைவர்களின் பெயர் களையும் அவர்களின் பணியையும் அட்டவணைப்படுத்துக.



# 4 பிரித்தானியரின் ஆட்சியில் இலங்கையின் அரசியல் மாற்றங்கள்

## அறிமுகம்

கண்டி இராச்சியம் 1815 ஆம் ஆண்டில் பிரித்தானியரின் வசமானது முதல், 1948 ஆம் ஆண்டில் இலங்கை சுதந்திரம் பெறும் வரையிலான 133 வருடங்கள் முழு இலங்கையும் பிரித்தானியரின் ஆட்சிக்கு உட்பட்டிருந்தது. அப்போது பிரித்தானியரால் காலத்திற்குக் காலம் அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தங்கள் பல இந்நாட்டில் அறிமுகப் படுத்தப்பட்டன. எனினும் அச்சீர்திருத்தங்களால் திருப்தியடையாத இலங்கையர், ஆட்சி நடவடிக்கைகளில் தம்மிடம் கூடிய அதிகாரங்களைக் கையளிக்கும்படி கோரி, விரிவான போராட்டங்களில் ஈடுபட்டனர். 1948 ஆம் ஆண்டில் ஆட்சி அதிகாரத்தை இலங்கையர் பெற்றுக் கொள்வதற்கு அப்போராட்டங்களே காரணங்களாகும். பிரித்தானியர், இந்நாட்டில் அறிமுகப்படுத்திய அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தங்களும் இலங்கையரின் போராட்டங்கள் தொடர்பான விடயங்களும் பற்றி இப்பாடத்தில் விளக்கப்பட்டுள்ளன.

## 4.1. 1833 - கோல்புறூக் சீர்திருத்தங்கள்

1815 ஆம் ஆண்டிலிருந்து பிரித்தானிய ஆளுநர்கள் இலங்கையின் ஆட்சி நடவடிக் கைகளை மேற்கொள்ளும்போது அரசாங்கத்திற்கு வருமானத்தைவிட செலவு அதிகரித்துக்கொண்டு சென்றது. இதனால் இலங்கை ஆளுநர்களுக்கு இந்நாட்டின் செலவுகளை ஈடுசெய்துகொள்ளுவதற்காகப் பிரித்தானிய அரசிடம் பணம் பெற்றுக் கொள்ள வேண்டிய தேவை இருந்தது. குடியேற்ற நாடு ஒன்றின் தேவைக்காக தொடர்ந்தும் பணம் செலவிடுவதற்குப் பிரித்தானிய அரசிற்கு விருப்பம் இருக்கவில்லை. ஆகையால் இந்நாட்டின் நிலைமையை அவதானித்துத் தேவையான ஆலோசனைகளை வழங்குவதற்காகக் குடியேற்ற நாடுகளின் செயலாளரால், டபிள்யு. எம். ஜி. கோல்புறூக் (வில்லியம் மெகாபின் ஜோர்ஜ் கோல்புறூக்) அவர்கள் இலங்கைக்கு அனுப்பி வைக்கப்பட்டார். 1829 ஆம் ஆண்டில் இங்கு வந்த அவரிடம், இந்நாட்டின் அரசியல், பொருளியல் செயற்பாடுகள் தொடர்பாக ஆராய்ந்தறியும் பொறுப்பு கையளிக்கப்பட்டிருந்தது. இலங்கையில் அக்காலத்தில் நிலவிய நீதிமன்ற மற்றும் சட்ட நடவடிக்கை தொடர்பாகப் பரிசீலித்து ஆலோசனைகளை முன்வைப்பதற்காக குடியேற்ற நாடுகளின் செயலாளரால் சார்ள்ஸ் எச். கமரன் நியமிக்கப்பட்டார். அவர் 1830 இல் இங்கு வந்தார். கோல்புறூக் ஆணைக்குழுவின் ஆலோசனைகளை அடிப்படையாகக் கொண்டே அரசியல் சீர்திருத்தம் 1833 ஆம் ஆண்டில் பிரித்தானிய அரசால் எமது நாட்டில் அறிமுகஞ் செய்யப்பட்டது. இது கோல்புறூக் சீர்திருத்தங்கள் எனப்பட்டது. கமரனின் ஆலோசனைக்கு இணங்க நீதிமன்ற முறையும் மறுசீரமைக்கப்பட்டது.

## கோல்புறூக் சீர்திருத்தங்களின் முக்கியமான அம்சங்கள்

கோல்புறூக் சீர்த்திருத்தங்களின் கீழ் இந்நாட்டின் அரசியல், பொருளியல் துறைகளில் முக்கிய மாற்றங்கள் ஏற்பட்டன. அவற்றுள் சில வருமாறு :

- சட்டவாக்கக் கழகம், சட்ட நிருவாகக் கழகம் என்பன அமைக்கப்பட்டன.
- கண்டி இராச்சியமும் கரையோரப் பிரதேசங்களும் ஒன்றிணைக்கப்பட்டு, ஒரே ஆட்சி முறையின் கீழ்க் கொண்டுவரப்பட்டது.
- நாடு ஐந்து மாகாணங்களாகப் பிரிக்கப்பட்டது.
- கட்டாய இராசகாரிய முறைமை ஒழிக்கப்பட்டது.
- அரசின் வர்த்தக ஏகபோக முறைமை அகற்றப்பட்டது.

சட்டவாக்கக் கழகமும் சட்ட நிருவாகக் கழகமும் அமைக்கப்பட்டமை குறிப்பிடத்தக்க ஒரு விடயமாகும். கோல்புறூக் ஆணைக்குழு இந்நாட்டிற்கு வருகை தருகையில், இலங்கையின் ஆளுநர் அளவுக்கதிகமான அதிகாரங்களைக் கொண்டிருந்தார். அது பொது மக்களின் சுதந்திரத்திற்கு இடைஞ்சலானது எனக் கருதிய ஆணைக்குழு, ஆளுநரின் அதிகாரங்களைக் குறைப்பதற்காக இச்சபைகளை அமைப்பதற்கு ஆலோசனை வழங்கியது.

1833 ஆம் ஆண்டு ஆரம்பிக்கப்பட்ட சட்டவாக்கக் கழகம் 15 பேரை அங்கத்தவர்களாகக் கொண்டிருந்தது. அவர்களுள் 9 பேர் உத்தியோக சார்புள்ள அல்லது பதவி அதிகாரத்தினைக் கொண்டு நியமனம் பெற்றோராவர். எஞ்சிய 6 பேரும் உத்தியோக சார்பற்றோர். ஐரோப்பியர் மூவரும் பறங்கியர், சிங்களவர், தமிழர் என்பவர்களுக்காக தலா ஒவ்வொருவர் வீதம் மூவருமாக ஆறு பேர் நியமிக்கப்பட்டனர். உத்தியோகசார் பற்றோரை நியமிக்கும் அதிகாரம் ஆளுநருக்கு வழங்கப்பட்டிருந்தது.



சட்டவாக்கக் கழகத்திற்கு உத்தியோகச் சார்பற்ற அங்கத்தவர்கள் இனரீதியாக நியமிக் கப்பட்டமையால், இது இனவாரிப் பிரதிநிதித்துவ முறை எனப்பட்டது. இம்முறை எதிர்கால இலங்கையில் பாதகமான விளைவுகளைத் தோற்றுவிக்கக் காரணமாயிற்று.

சட்டவாக்கக் கழகத்தில் உத்தியோக சார்பற்றோரை விட, உத்தியோக சார்புள்ளவர்கள் பெரும்பான்மையோராய் இருந்தமையால், பொது மக்களைப் பிரதிநிதித்துவப்படுத்திய உத்தியோக சார்பற்றோர்களிடம் போதிய அதிகாரம் காணப்படவில்லை. உத்தியோக சார்பற்றவர்களை நியமிக்கும் அதிகாரம் ஆளுநரிடம் கையளிக்கப்பட்டு இருந்த மையால் தமக்குச் சார்பானவர்களையே அதற்கு நியமிக்கக்கூடியதாயிருந்தது. இதனால் இச்சபை ஆளுநருக்கு சார்பான ஒன்றாக இருந்து வந்தது.

1833 இல் அமைக்கப்பட்ட சட்ட நிருவாகக் கழகத்திற்கு குடியேற்ற நாட்டுச் செயலாளர், திறைசேரி நாயகம், கணக்காளர் நாயகம், நில அளவைத் திணைக்களத் தலைவர், கொழும்பு சுங்கத் திணைக்களத் தலைவர் போன்றோர் இடம்பெற வேண்டுமென்று கோல்புறூக் ஆலோசனை வழங்கியிருந்தார். இச்சபை அமைக்கப்பட்டமையால் நிதி தொடர்பாக ஆளுநருக்கு இருந்த கூடிய அதிகாரம் மட்டுப்படுத்தப்பட்டது. இதற்கு அமைய வரவு - செலவு தொடர்பான தீர்மானங்களை மேற்கொள்ளும்போது நிருவாகக் குழுவினருடன் கலந்துரையாட ஆளுநர் பணிக்கப்பட்டார். சட்ட நிருவாகக் கழகத்தின் தீர்மானங்களை நிறைவேற்றுவதற்கு ஆளுநர் கடமைப்பட்டிருக்கவில்லை. ஆயினும் அவ்வாலோசனைகளை ஏற்றுக் கொள்ளாதவிடத்து அவர் குடியேற்ற நாடுகளுக்குப் பொறுப்பான செயலாளரிடம் அனுமதியைப் பெற்றுக்கொள்ள வேண்டியிருந்தது.

### ஐரோப்பியரின் போராட்டம்

கோல்புறூக் சீர்திருத்தங்களின் சிற்சில அம்சங்களை மாற்றி அமைத்துக் கொள்ளும் போராட்டம் ஒன்றை முதன்முதலில் தொடங்கியோர் இந்நாட்டில் வாழ்ந்த ஐரோப்பிய வணிகர்களாவர். இவர்களைப் பிரதிநிதித்துவப்படுத்தச் சட்டவாக்கக் கழகத்தில் உத்தியோக சார்பற்ற மூவர் நியமிக்கப்பட்டிருந்தனர். இந்நாட்டில் பெருந்தோட்டத் துறையில் ஈடுபட்டிருந்த ஐரோப்பியர்களுக்குத் தோட்டத்துறைக்கான பெருந்தெருக்கள், புகையிரதப் பாதைகள், உட்கட்டமைப்பு வசதிகள் என்பவற்றை மேம்படுத்த வேண்டிய தேவை இருந்தது. என்றாலும் ஆரம்ப காலத்தில் சட்டவாக்கக் கழகத்திற்கு நிருவாக அதிகாரம் கையளிக்கப்படாமையால் நிதியை ஒதுக்கீடு செய்து கொள்வது சிரமமானதாயிருந்தது. அத்தோடு சட்டவாக்கக் கழகத்தில் உத்தியோக சார்பற்றோர் சிறுபான்மையோராக இருந்தமை அவர்களை அதிருப்தி அடையச் செய்திருந்தது. உத்தியோக சார்பற்ற அங்கத்தவர்கள் வாக்குரிமையின் மூலம் தெரிவுசெய்யப்படாது, ஆளுநர் மூலம் நியமிக்கப்படுவது தொடர்பாகவும் அதிருப்திப்பட்டனர். இவற்றை அடைந்து கொள்வதற்காக ஐரோப்பிய முதலீட்டாளர்கள் வரையறுக்கப்பட்ட அளவில் மேற்கொண்ட போராட்டங்கள் சட்டவாக்கக் கழகத்தில் கேள்வி கேட்பது, ஆலோசனைகளைச் சமர்ப்பிப்பது, பத்திரிகைகளில் கவனயீர்ப்புக் கட்டுரைகளை எழுதுவது, போராட்டங்களை மேற்கொள்வதற்கான அமைப்புகளைத் தோற்றுவிப்பது என்பனவையாகும்.




தேசப்படம் 4.1 கோல்புறூக் சீர்த்திருத்தத்திற்கு அமைய இலங்கை ஐந்து மாகாணங்களாகப் பிரிக்கப்பட்ட விதம்

ஜோர்ஜ் வோல் அவர்களின் தலைமையில் 1865 ஆம் ஆண்டில் இலங்கையர் சங்கத்தை தோற்றுவித்துக் கொண்டமை ஐரோப்பியாவில் நிலவிய அமைப்பிற்கு ஓர் உதாரணமாகும். இப்போராட்டங்களால் 1889 இல் சட்டவாக்கக் கழகத்தில் உத்தியோக சார்பற்றோரின் தொகை எட்டாக அதிகரிக்கப்பட்டது. முஸ்லிம்களுக்கும் கண்டிச் சிங்களவருக்கும் இரு பிரதிநிதிகள் நியமனம் பெற்றனர். ஐரோப்பியரின் போராட்டங்களின் நோக்கம் நிருவாக அதிகாரங்களை இலங்கையர் பெற்றுக் கொள்வது அல்லாவிடினும், இலங்கையர்கள் முன்மாதிரியொன்றைப் பெற்றுக் கொள்ளுவதற்கு இப்போராட்டங்கள் வழிகாட்டின.

## 4.2 1910 ஆம் ஆண்டுச் சீர்திருத்தங்களும் அதற்கான பின்னணியும்

### இலங்கை மத்தியதர வர்க்கத்தினரின் கோரிக்கை

கோல்புறுக்கின் சீர்திருத்தங்களினால் 19 ஆம் நூற்றாண்டில் இந்நாட்டின் சமூக, பொருளாதார விடயங்களில் பெருமாற்றங்கள் ஏற்பட்டன. அதன் எதிரொலியாக 20 ஆம் நூற்றாண்டின் ஆரம்பத்தோடு, பழைய பிரபுத்துவ வர்க்கம் மறைந்து, புதிய மத்தியதர வர்க்கம் ஒன்று தோற்றம் பெற்றது. 1833 இல் இருந்து கடந்த 70 ஆண்டு காலகட்டத்தினுள் ஏற்பட்ட சமூக, பொருளாதார மாற்றங்களுக்கு இயைபாக அரசியல் துறையில் மாற்றங்கள் ஏற்படவில்லை. இதனால் இலங்கை மத்திய தர வர்க்கத்தினர் மனக்குறையோடு இருந்தமையால் 1908 - 1909 ஆம் ஆண்டுகளில் அவர்கள், அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தம் ஒன்று இந்நாட்டிற்குத் தேவை எனக் கோரிக்கைகளை முன்வைத்தனர்.

1908 ஆம் ஆண்டு டிசெம்பர் மாதம் ஜேம்ஸ் பீரிஸ் அவர்களால், இலங்கைக்கு அரசியல் யாப்புச் சீர்த்திருத்தம் ஒன்றின் தேவை தொடர்பான கோரிக்கை ஒன்று குடியேற்ற நாடுகளின் செயலாளரிடம் கையளிக்கப்பட்டது. அதனைத் தொடர்ந்து இன்னும் பல இயக்கங்களும் இவ்வாறான கோரிக்கைகளை முன்வைத்தன. கரைநாட்டு உற்பத்தியாளர் சங்கம், சிலாபச் சங்கம், யாழ்ப்பாணச் சங்கம் போன்றன இவ்வாறான இயக்கங்களுக்கு உதாரணங்களாகும். இவற்றின் முக்கியமான சில கோரிக்கைகள் வருமாறு :

- ❖ சட்டவாக்கக் கழகத்தில் உத்தியோக சார்பற்றோரின் அங்கத்துவத்தை அதிகரித்தல்.
- ❖ இனவாரிப் பிரதிநிதித்துவ முறையை நீக்குதல்.
- ❖ பிரதேசவாரி பிரதிநிதித்துவமுறைக்கேற்ப வாக்கு ரிமை மூலம் ஒவ்வொரு மாகாணத்திற்கும் பிரதி நிதிகளைத் தெரிவு செய்தல்.
- ❖ சட்டவாக்கக் கழகத்தின் அதிகாரங்களை அதிகரித்தல்.



உரு 4.1 ஜேம்ஸ் பீரிஸ்

அப்போதைய இலங்கை ஆளுநரான ஹென்றி மக்கலம், இலங்கையரின் கோரிக்கைக்கு எதிர்ப்புத் தெரிவித்தார். கோரிக்கைகளை முன்வைக்கும் நபர்களோ இயக்கங்களோ பொதுமக்களை பிரதிநிதித்துவப்படுத்தாதவர்கள் என்ற வாதத்தை அவர் முன் வைத்தார். மேற்குறிப்பிட்ட அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தத்தின் தேவை தொடர்பாக உருவாகி வந்துள்ள தர்க்க ரீதியான கருத்துக்களை நிராகரிப்பதற்குக் குடியேற்ற நாட்டுச் செயலகத்தால் இயலவில்லை. கோல்புறுக்கின் அரசியல் யாப்பு 75 ஆண்டுகள் பழைமையானபடியால், புதிய சீர்திருத்தம் அவசியமானது என்பதை குடியேற்ற நாட்டு செயலக அதிகாரிகளும் ஏற்றுக் கொண்டது போல் தெரிகின்றது. இதற்கமைய 1910 நவம்பர் மாதத்தில் புதிய சீர்திருத்தத்தை வழங்குவதாக குடியேற்ற நாடுகளின் செயலாளர் தெரிவித்தார். அப்போதைய ஆளுநர் ஹென்றி மக்கலம் அவர்களின் ஆலோசனைப்படி, குடியேற்ற நாடுகளின் செயலாளர் குறூ பிரபு அவர்களின் திட்டத்தின்படி, இச்சீர்திருத்தம் மேற்கொள்ளப்பட்டமையால் இது குறூ - மக்கலம் சீர்திருத்தம் எனப் பெயர் பெறுகின்றது.

### குறூ - மக்கலம் அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தம் 1910

1912 ஆம் ஆண்டிலிருந்து நடைமுறைக்கு வந்த இவ்வரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தத் தின்படி, சட்டவாக்கக் கழகத்தின் அங்கத்தவர் தொகை 21 ஆக அதிகரிக்கப்பட்டது. உத்தியோக சார்புள்ள 11 பேரும் உத்தியோக சார்பற்ற 10 பேரும் அங்கத்துவம் பெற்றனர். உத்தியோக சார்பற்ற 10 பேரில் 6 பேர் நியமனம் பெற்றனர். எஞ்சிய நால்வரில் ஐரோப்பியர் இருவரும் பறங்கியர் ஒருவரும் படித்த இலங்கையர் ஒருவர் என வரையறுக்கப்பட்ட வாக்குரிமை மூலம் தெரிவாகினர்.



குறூ - மக்கலம் சீர்த்திருத்தத்தின் முக்கிய அம்சங்கள் :

❖ சட்டவாக்கக் கழகத்திற்கு முதன்முறையாக வாக்குரிமை மூலம் பிரதிநிதிகள் தெரிவு செய்யப்பட்டமை.
❖ இலங்கையருக்காக கல்வி கற்ற பிரதிநிதி ஒருவர் தெரிவுசெய்யப்பட்டமை.
❖ தொடர்ந்தும் உத்தியோக சார்பற்றோரே பெரும்பான்மையோராய் இருந்தமை.

இச்சீர்திருத்தங்களின்படி சட்டவாக்கக் கழகத்திற்குப் பிரதிநிதிகள் வாக்குரிமை மூலம் தெரிவுசெய்யப்பட்டமை மிக முக்கியமான ஓர் அம்சமாகும் என்றாலும் வாக்காள ராவதற்கு பால், கல்வி, சொத்து தகைமைகள் தேவைப்பட்டமையால், அவர்களின் தொகை மிகவும் குறைவாக இருந்தது. 1912 ஆம் ஆண்டு முதலாவது தேர்தலின் மூலம் கல்விகற்ற இலங்கையரின் பிரதிநிதியாக சேர். பொன்னம்பலம் இராமநாதன் தெரிவு செய்யப்பட்டார்.

## மது ஒழிப்பு இயக்கம் 1912 - 1915

1910 அரசியல் யாப்புச் சீர்த்திருத்தத்தில் இலங்கையரின் கோரிக்கைகள் நிறைவேற்றப் பட்டிருக்கவில்லை. இதனால் மத்தியதர வர்க்கத்தினரிடையே மனக்குறை நிலவி வந்தது. இதே வேளையில் 1912 ஆம் ஆண்டு அரசாங்கத்தால் மதுபானசாலைகளை அமைப்பதற்கு அனுமதியளிக்கும் புதிய சட்டமொன்று பிறப்பிக்கப்பட்டமையால் அதனை எதிர்த்து மது ஒழிப்பு இயக்கம் ஆரம்பிக்கப்பட்டது.

பிரித்தானியரின் ஆட்சியின்போது இலங்கையில் மதுபாவனை அதிகரித்துச் சென் றமையால் சமய மறுமலர்ச்சி இயக்கத்தினூடே மது ஒழிப்பு இயக்கம் உருவான விதம் மூன்றாம் பாடத்தில் விவரிக்கப்பட்டுள்ளது. மது ஒழிப்பு இயக்கத்தின் நோக்கம் மதுவினால் விளையும் தீமைகளை விளக்கி, மக்களை அதிலிருந்து மீட்பதேயாகும். என்றாலும் 1912 இல் மது ஒழிப்பு இயக்கப் போராட்டம் அரசாங்கத்தின் மதுவரிக் கொள்கைக்கு எதிராக மேற்கொள்ளப்பட்டது. 1910 ஆம் ஆண்டு சீர்த்திருத்தத்தினால் தமது கோரிக்கைகளைப் பெற முடியாது இருந்த மத்தியதர வர்க்கத்தினரே இவ்வியக் கத்திற்குத் தலைமை தாங்கிச் செயற்பட்டனர். இதனால் மது ஒழிப்புப் போராட்டம், அரசியல் தன்மையுடன்கூடிய ஓர் இயக்கமாக மாற்றமுற்றது. அம்மது ஒழிப்பு இயக்கத்தின் முக்கியமான சில பண்புகள் வருமாறு,

❖ அரசாங்கத்தின் மதுவரிக் கொள்கைக்கு எதிராகப் பொது மக்களின் அபிப்பிராயத்தை உருவாக்க முயற்சித்தமை.
❖ மத்தியதர வர்க்கத்தினரான ஆங்கிலம் கற்றவர்களும் சமய, கலாசார மறுமலர்ச்சி இயக்கத்தினரும் ஒரே கொள்கை அடிப்படையில் செயற்பட்டமை.
❖ கொழும்பில் மத்திய மது ஒழிப்புச் சபை ஒன்றை அமைத்து, நாடு பூராவும் அதன் கிளைகளைத் தோற்றுவித்து ஒன்றிணைந்த வலையமைப்பு ஒன்றை உருவாக்கிக் கொண்டமை.
❖ மது ஒழிப்பு இயக்க மேடைகளில் அரசாங்கத்தின் செயற்பாடுகள் விமர்சிக் கப்பட்டமை.

இவ்வியக்கத்தின் செயற்பாட்டால், சில பிரதேசங்களில் மதுச்சாலைகள் மூடப்பட புதிய மதுச்சாலைகளை அமைப்பதற்கு இடங்களைப் பெற்றுக் கொள்வதும் சிரம மாக இருந்ததென அறிக்கைகள் கூறுகின்றன. இவ்வாறு இவ்வியக்கச் செயற்பாடுகள் வெற்றி பெற்றதனாலும் மது ஒழிப்பு இயக்கத்தினூடாக மக்கள் இயக்க ரீதியாக ஒன்றுபட்டதனாலும் மது ஒழிப்பு இயக்க மேடைகளில் அரசாங்கம் விமர்சிக்கப்பட்டதனாலும் அவ்வியக்கத்தைக் கட்டுப்படுத்துவதற்கு அரசாங்கம் சந்தர்ப்பத்தை எதிர்பார்த் திருந்தது. இதற்கிடையில் 1915 ஆம் ஆண்டு கண்டிப் பகுதியில் சிங்கள முஸ்லிம் மக்களிடையே மோதல் ஒன்று ஏற்பட்டது. அது சிங்கள முஸ்லிம் இனக்கலவரம் என அழைக்கப்படுகின்றது. மோதல் பரவுவதற்கு இடமளித்த அரசு அதை ஒரு சந்தர்ப்ப மாகப் பயன்படுத்தி மது ஒழிப்பு இயக்கத்தை கட்டுப்படுத்த முயன்றது. தொடர்ந்து, அடக்கு முறையைப் பிரயோகித்து இத்தலைவர்கள் பலரும் கைதுசெய்யப்பட்டதோடு, சிங்களப் பத்திரிகைகள் பலவும் பிரசுரமாகாது தடைசெய்யப்பட்டன. இவ்வாறான அடக்கு முறைகளால் மது ஒழிப்புச் செயற்பாடுகள் முடக்கப்பட்டன. என்றாலும் மது ஒழிப்பு இயக்கத்தினூடாக அரசியலுக்கு வந்த எஃப். ஆர். சேனாநாயக்க, டீ. எஸ். சேனாநாயக்க, சேர் டீ. பீ. ஜயதிலக போன்ற தலைவர்கள் பிற்காலத்தில் தேசியத் தலைவர்களாகப் பெயர்பெற்றனர்.


உரு 4.2. டீ.பீ. ஜயதிலக

## இந்தியத் தேசிய இயக்கத்தின் தாக்கம்

19 ஆம் நூற்றாண்டாகும்போது இலங்கையைப் போன்றே இந்தியாவிலும் பிரித்தா னியரின் ஆதிக்கம் மேலோங்கி இருந்தது. இவ்வாறு பிரித்தானியரின் குடியேற்றமாகத் திகழ்ந்த இந்தியாவிலும் இருபதாம் நூற்றாண்டாகும்போது சக்திவாய்ந்த தேசிய இயக்கம் ஒன்று உருவானது. 1885 ஆம் ஆண்டு இந்தியத் தலைவர்கள் தமது போராட்டத்தை முன்னெடுத்தனர். இப்போராட்டத்தால் 1918 ஆம் ஆண்டளவில் இலங்கையை விட முற்போக்கான அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தத்தை இந்தியாவிற்கு வழங்குவதற்கு பிரித்தானிய ஆட்சியாளர்கள் நடவடிக்கையை மேற்கொண்டனர். சுரேந்திரநாத் பனர்ஜி, பாலகங்காதர திலகர், மகாத்மா காந்தி, ஜவகர்லால் நேரு போன்ற தலைவர்கள் பிரித்தானியருக்கு எதிரான போராட்டங்களில் இந்திய மக்களின் பங்களிப்பைப் பெற்றுக் கொண்டு சுயராஜ்யம் அல்லது சுதந்திரத்தைப் பெற்றுக் கொள்வதற்குக் கடுமையான போராட்டங்களை மேற்கொண்டனர். மகாத்மா காந்தி, ஜவகர்லால் நேரு போன்ற தலைவர்கள் இலங்கைக்கு வந்து இந்நாட்டு மக்களுக்கு உரையாற்றினர். மகாத்மா காந்தி 1927 இல் இலங்கைக்கு வந்து சில நாட்கள் தங்கிச் சென்றார்.


உரு 4.3 மகாத்மா காந்தி

இந்திய சுதந்திரப் போராட்டத்தின் தாக்கம் இலங்கையிலும் எதிரொலித்தது. பிரித்தானியா

வுக்கு முறைப்பாட்டு மனுக்களை முன்வைத்தல், குடியேற்ற நாட்டுச் செயலாளருடன் பேச்சு வார்த்தை நடாத்துதல் போன்ற நடவடிக்கைகள் முக்கியமான அரசியல் சீர்திருத்தங்களை அடைந்து கொள்வதற்கு போதியதாய் இன்மையை இந்நாட்டுத் தலைவர்கள் விளங்கிக் கொண்டனர். அதற்கிணங்க 1915 ஆம் ஆண்டின் பின்னர் மிகவும் ஒழுங்கமைக்கப்பட்ட இயக்கங்கள் மூலமாகத் தமது போராட் டங்களை முன்னெடுத்துச் செல்வதற்கு இந்நாட்டுத் தலைவர்கள் செயற்பட்டனர்.

## இலங்கை தேசிய சங்கம்

1915 ஆம் ஆண்டில் சிங்கள - முஸ்லிம் கலவரம் இடம்பெற்ற சந்தர்ப்பத்தில் இராணுவச் சட்டத்தைப் பிரயோகித்து, மக்களை அடக்கியமையால் நிருவாக நடவடிக்கைகளில் இலங்கையருக்குக் கூடிய அதிகாரத்தைப் பெற்றுக் கொள்ளும் தேவை அதிகளவில் உணரப்பட்டது. என்றாலும் 1919 வரை இந்நாட்டில் அரசியல் போராட்டங்களை முன்னெடுப்பதற்கான பொதுவான அமைப்பு ஒன்று உருவாகி இருக்கவில்லை. இதுவரை சிறிய அமைப்புக்கள் பலவும் காணப்பட்ட போதிலும் அவற்றால் சக்தி வாய்ந்த முறையில் குரல் எழுப்ப முடியவில்லை. இதனால் அதுவரை இருந்த அமைப்புகளை ஒன்றுபடுத்தி 1919 டிசெம்பரில் இலங்கை தேசிய சங்கம் அமைத்துக்கொள்ளப்பட்டது. 1915 இன் பின்னர் இந்நாட்டு அரசியல் போராட்ட இயக்கத்தின் முன்னணித் தலைவர்களில் ஒருவரான சேர். பொன்னம்பலம் அருணாசலம், இலங்கைத் தேசிய சங்கத்தின் முதலாவது தலைவராகத் தெரிவு செய்யப்பட்டார். இந்நேரத்தில் அரசியல் செயற்பாடுகளில் கவனம் செலுத்திய சகல இயக்கங்களும் தேசிய சங்கத்தின் தலைமையில் ஐக்கியமுற்றன. அரசியல் அதிகாரத்தை இலங்கையர் வசப்படுத்திக் கொள்வதற்காக பலமிக்க போராட்டங்களை நடத்துவதற்காகத் தேசிய சங்கத்தைத் தோற்றுவித்துக் கொண்டனர். பொதுவான நோக்குடன் செயற்படுவதற்காக சிங்கள, தமிழ், முஸ்லிம்கள் அங்கம் வகிக்கின்ற பல்வேறு இயக்கங்களும் தேசிய சங்கம் என்ற ஒரே அமைப்பின் கீழ் ஒன்றுபட்டமை, இந்நாட்டின் வரலாற்றின் முக்கியமான ஒரு சந்தர்ப்பமாகும்.

## மனிங் அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தம் - (1920)

குறூ - மக்கலம் அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தத்தால் திருப்தியடையாத இலங்கையர்களால் தொடர்ந்தும் முன்னெடுக்கப்பட்ட போராட்டங்களால் 1920 இல் இச்சீர்திருத்தம் பெற்றுக் கொள்ளப்பட்டது. இச்சீர்திருத்தத்தால் சட்டவாக்கக் கழகத்தின் அங்கத்தவர் தொகை 37 ஆக அதிகரிக்கப்பட்டது. அவர்களுள் 14 பேர் உத்தியோக சார்புள்ளோர் ஆவர். எஞ்சிய 23 பேரும் உத்தியோகச்சார்பற்றோர்களாகும். உத்தியோக சார்பற்றோரில் 7 பேர் ஆளுநரால் நியமிக்கப்பட்டனர். எஞ்சிய 16 பேரும் பிரதேசவாரிப் பிரதிநிதித்துவ முறையில் வரையறுக்கப்பட்ட வாக்குரிமை மூலம் தெரிவுசெய்யப்பட்டனர். உத்தியோக சார்பற்றோர் சட்டவாக்கக் கழகத்தில் பெரும்பான்மையினராயினும் முக்கியமான சந்தர்ப்பங்களில் ஆளுநரால் நியமிக்கப்பட்ட 7 அங்கத்தவர்களும் உத்தியோக சார்புள்ள 14 பேருடன் சேர்ந்து கொள்ளக்கூடிய பின்னணி ஒன்று காணப்பட்டமையால், சட்டவாக்கக் கழகத்தில் ஆளுநருக்குச் சார்பான பெரும்பான்மை வாக்குகளைப் பெறக்கூடிய நிலை இருந்தது.

1920 சீர்த்திருத்தம்




1920 அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தத்தின் முக்கியமான பண்புகள் சில கீழே தரப்பட்டுள்ளன.

- சட்டவாக்கக் கழகத்தில் முதன்முறையாக உத்தியோக சார்பற்றோர் பெரும்பான்மை பெற்றமை.
- பிரதேசவாரிப் பிரதிநிதித்துவ முறை அறிமுகமானவை.
- இனவாரிப் பிரதிநிதித்துவம் தொடர்ந்தும் காணப்பட்டமை.

இச்சீர்திருத்தத்தாலும் ஆளுநரின் அதிகாரங்கள் குறைந்துவிடவில்லை. இலங்கை தேசிய காங்கிரஸின் கோரிக்கைகள் கவனியாதுவிடப்பட்டது. இதனால் இலங்கைத் தலைவர்கள் தொடர்ந்தும் போராட்டங்களை முன்னெடுத்தனர். இலங்கை தேசிய சங்கம் ஆரம்பத்தில் இச்சீர்த்திருத்தங்களை நிராகரிப்பதற்குக் கூட ஆயத்தமாகியது. இதனால் குறுகிய காலத்தினுள் இன்னுமொரு அரசியல் யாப்பு சீர்திருத்தத்தைப் பெற்றுத் தருவதாக வில்லியம் மனிங் ஆளுநர் வாக்குறுதி அளித்தார். அதன் பெறுபேறாக 1924 இல் இன்னும் ஓர் அரசியல் சீர்திருத்தம் இடம்பெற்றது. அது மனிங் - டெவன்ஷயர் சீர்திருத்தம் என அறிமுகப்படுத்தப்பட்டது.

**செயற்பாடு**

இலங்கைத் தேசிய சங்கம் தோன்றுவதற்கு வழிவகுத்த காரணிகளைத் தெளிவுபடுத்துக.

### 1924 அரசியல் யாப்புச் சீர்த்திருத்தம்

இச்சீர்திருத்தத்தின்படி சட்டவாக்கக் கழக அங்கத்தவர் தொகை 49 ஆக அதிகரிக் கப்பட்டது. அவர்களுள் உத்தியோக சார்புள்ள 12 பேரும் உத்தியோக சார்பற்ற 37 பேரும் அங்கத்துவம் பெற்றனர். 37 பேரில் 8 பேர் ஆளுநரால் நியமிக்கப்பட்டதோடு, 29 பேர் வாக்குரிமை மூலம் தெரிவு செய்யப்பட்டமை முக்கியமான ஒரு விடயமாகும். உத்தியோக சார்புள்ள 12 பேருடன் நியமனம் பெற்ற 8 பேரும் ஒன்று சேர்ந்தாலும் தெரிவு செய்யப்பட்ட 29 பேர் இருந்தபடியால் அவர்கள் சபையில் பெரும்பான்மையினராக இருந்தமை இச்சீர்த்திருத்தத்தின் மிக முக்கியமான அம்சமாகும். ஆட்சியைக் கொண்டு நடத்தும் பொறுப்பு ஆளுநர் வசமே ஒப்படைக்கப்பட்டிருந்தாலும் சட்டவாக்கக் கழகத்தில் பெரும்பான்மை பிரதிநிதித்துவப் பலம் அவரிடம் காணப்படாமையால், அங்கு மக்கள் பிரதிநிதிகளின் கைவசமே அதிகாரம் காணப்பட்டது. இதனால் இச்சீர்திருத்தம் அதிகாரமும் பொறுப்பும் வேறுபடுத்தப்பட்ட ஆட்சி முறையாகக் காணப்பட்டமையால் ஆட்சி முறையைக் கொண்டு நடத்துவதில் சிரமங்கள் ஏற்பட்டன. வில்லியம் மனிங் அவர்களுக்குப் பிறகு ஆளுநராக நியமனம் பெற்ற ஹியூ கிளிபர்ட், இந்நிலையைக் குடியேற்ற நாட்டு செயலகத்திற்கு அறிவித்தபடியால், இதனைப் பரிசீலித்து அரசியல் யாப்புத் தொடர்பான ஆலோசனைகளை வழங்குவதற்காக டொனமூர் ஆணைக் குழுவை பிரித்தானிய அரசு நியமித்தது.

## 4.3 டொனமூர் அரசியல் யாப்பு - 1931

டொனமூர் பிரபு தலைமையிலான ஆணைக்குழு 1927 ஆம் ஆண்டு இலங்கைக்கு வந்து, மக்களின் கருத்துக்களைப் பெற்று, முன்வைத்த அரசியல் யாப்பு, 1931 இல் இருந்து செயற்படத் தொடங்கியது. இதுவரை நிலவி வந்த பல்வேறு அரசியல் யாப்புச் சீர்த்திருத்தங்களில் இருந்து, இலங்கையரிடம் குறிப்பிடத்தகு அரசியல் பொறுப் புக்களை கையளித்த ஒன்று என்ற முறையில் இது முக்கியத்துவம் பெறுகின்றது. அது சுதந்திரத்திற்கான பயணப் பாதையில் முக்கியமான திருப்புமுனையாகக் கருதப்படக் கூடியதாகும்.

டொனமூர் அரசியல் யாப்பின் முக்கியமான பண்புகள் சிலவற்றைச் சுருக்கமாக அவதானிப்போம் :

இவ்வரசியல் யாப்பின்படி 61 அங்கத்தவர்களைக் கொண்ட அரசுக் கழகம் ஒன்று உருவாக்கப்பட்டது. அதற்கான பிரதிநிதிகள் தெரிவுசெய்யப்பட்ட முறை கீழே காட்டப்பட்டுள்ளது. :

**அரசுக் கழகம்**




அரசுக் கழக அங்கத்தவர்களில் இருந்து அவர்களால் தெரிவுசெய்யப்பட்ட ஒருவரே தலைமைப் பொறுப்பை வகித்தார்.

**சர்வசன வாக்குரிமை**

1912 ஆம் ஆண்டிலிருந்து சட்டவாக்கத் துறைக்குப் பிரதிநிதிகளைத் தெரிவு செய்வதற்கு வாக்குரிமை பயன்படுத்தப்பட்டாலும் அவ்வுரிமை உடையோர் தொகை மிகவும் குறைவாகும். வாக்குரிமையைப் பெறுவதற்கு கல்வி அல்லது சொத்து தகைமைகள் தேவைப்பட்டன. இதனால் பாமர, ஏழை மக்களுக்கு வாக்குரிமை கிட்டவில்லை. 1924 வரை இந்நாட்டு வாக்காளரின் தொகை 4 வீதமாக மிகக் குறைந்த அளவிலேயே காணப்பட்டு வந்தது. பெண்களுக்கு வாக்குரிமை கிட்டியிருக்கவில்லை. இவ்வாறு சனத்தொகையில் கல்வி, செல்வம் உள்ளோருக்கு மட்டும் வாக்குரிமை வழங்கப்பட்டபடியால், ஏழைகளின் பிரச்சினைகளில் அரசியல்வாதிகளின் கவனம் ஈர்க்கப்படுவது குறைவாயுள்ளதாக டொனமூர் ஆணைக்குழு கருதியது. அத்தோடு பெரும்பான்மையான பொது மக்களுக்கு வாக்குரிமை கிட்டாமையால், அரசியல் விடயங்களில் அவர்களின் கவனம் குறைவாக உள்ளதாக இக்குழு கருதியது. இதனால் கல்வி, சொத்து தகைமைகளை விடுத்து 21 வயதுக்கு மேற்பட்ட ஆண், பெண் இருபாலருக்கும் வாக்குரிமை வழங்கப்பட வேண்டும் என ஆணையாளர்கள் பரிந்துரை செய்தனர். 1931 இல் இலங்கையருக்கு சர்வசன வாக்குரிமை கிடைக்கப் பெற்றமை அதன் பெறுபேறாகும். அது பொது மக்கள் அடையப்பெற்ற மிகப் பெரும் வெற்றியுமாகும்.

## நிருவாகக் குழு முறைமை

டொனமூர் சீர்திருத்தங்களுக்கு முன்னர் சட்டவாக்க, சட்ட நிருவாகத் துறையினருக்கு இடையேயான தொடர்பு குறைவாகக் காணப்பட்டது. ஆயினும் இவ்வரசியல் யாப்பின் மூலம் இவ்விரு துறைகளினதும் செயற்பாட்டு அதிகாரம் சட்ட நிருவாகக் கழகத்திற்குக் கிட்டியது. தேர்தல் ஒன்றின் பின்னர் அரசுக் கழக அங்கத்தவர்கள் ஏழு நிருவாகக் குழுக்களாகப் பிரிந்தனர். அந்நிருவாகக் குழுக்கள் ஒவ்வொன்றிடமும் கையளிக்கப்பட்ட துறைகள் வருமாறு :

- உள்நாட்டு அலுவல்கள்
- விவசாயமும் காணியும்
- உள்ளூராட்சி
- சுகாதாரம்
- கல்வி
- போக்குவரத்தும் பொது வேலைகளும்
- தொழில், கைத்தொழில், வர்த்தகம்

ஒவ்வொரு நிருவாகக் குழுவின் தலைவரும் அந்தந்தத் துறைக்கான அமைச்சர் களாயினர். இதனால் டொனமூர் யாப்பின்படி ஏழு இலங்கையர் அமைச்சர்களா யினர். அதன் வாயிலாக இலங்கையரின் தேவைக்கேற்ப அந்தந்த அமைச்சைச் செயற் படுத்துவதற்கான அதிகாரம் கிடைக்கப்பெற்றது. அரசுக் கழகக் காலகட்டத்தில் சுதந்திரமான கல்வி முறை, விவசாயக் குடியேற்றத் திட்டங்கள் போன்ற பொதுமக்கள் சார்ந்த முக்கியமான பல விடயங்களைச் செயற்படுத்துவதற்கு அமைச்சரவைக்கு இயலுமாயிருந்தது.

## ஆளுநரும் அரச அதிகாரிகளும்

இதற்கு முன்னர் செயற்பட்ட அரசியல் யாப்பு முறையுடன் ஒப்பிட்டால், டொனமூர் யாப்பின் கீழ் ஆளுநரின் அதிகாரம் பெருமளவிற்குக் குறைக்கப்பட்டிருந்தது. ஆளுநர் அரசுக்கழகத்துடனும் அமைச்சர்களுடனும் ஒத்துழைப்புடன் செயற்பட வேண்டி யிருந்தது. ஆயினும் தேசிய பாதுகாப்பு, நிதி, சட்ட நடவடிக்கைகள் ஆகிய முக்கியமான துறைகள் அரச உத்தியோகத்தர்களின் அதிகாரத்தின் கீழ் வைக்கப்பட்டிருந்தமை டொனமூர் யாப்பின் குறைபாடாகக் கருதப்பட்டது.

## 4.4 சுதந்திரத்திற்கான போராட்டம்

டொனமூர் அரசியல் யாப்பின் கீழ் இலங்கையருக்கு குறிப்பிடத்தக்க அளவிற்கு அதிகாரம் வழங்கப்பட்டிருந்தாலும் ஆளுநரிடமும் அரச அதிகாரிகளிடமும் முக்கியமான ஆட்சித் துறை அதிகாரங்கள் கையளிக்கப்பட்டிருந்தன. ஆகையால் 1931 இலிருந்து ஆளுநரின் அதிகாரங்களைக் கட்டுப்படுத்தல், அரச அதிகாரிகளிடம் ஒப்படைக்கப்பட்டு இருந்த அமைச்சுகளை இலங்கை அமைச்சர்களிடம் கையளித்தல் எனும் விடயங்களுக்கான போராட்டம் ஆரம்பமானது. அதில் அரசுக் கழகமும் அமைச்சர்களும் கோரிக்கைகளை முன்வைப்பதில் முன்னின்று செயற்பட்டனர்.

### சூரியமல் இயக்கம்

டொனமூர் அரசியல் யாப்பைச் சீர்திருத்தி நிர்வாக அதிகாரங்களை இலங்கையர் பெற்றுக் கொள்வதற்கு அரசுக் கழகம், அமைச்சரவை, இலங்கை தேசிய சங்கம் என்பவை மேற்கொண்ட போராட்டங்களுக்கு மேலதிகமாக இந்நாட்டு இடதுசாரிகளால் சுதந்திரத்தைப் பெற்றுக் கொள்வதற்கான போராட்டங்கள் முன்னெடுக்கப்பட்டன. 1935 இல் இலங்கை சமசமாஜக் கட்சியை அமைத்துக் கொண்ட கலாநிதி என். எம். பெரேரா, கலாநிதி கொல்வின் ஆர். டீ. சில்வா போன்ற இடதுசாரித் தலைவர்கள் சுதந்திரம் கோரி மேற்கொண்ட போராட்டங்களுக்குப் பிரசார முறையாக சூரியமல் இயக்கத்தைப் பயன்படுத்திக் கொண்டனர்.



உரு 4.4 கலாநிதி கொல்வின் ஆர்.டீ. சில்வா

சூரியமல் இயக்கம் பொப்பி மலர் இயக்கத்திற்கு மாற்றாக ஆரம்பிக்கப்பட்டது. முதலாம் உலக மகா யுத்தத்தில் அங்கவீனமுற்ற பிரித்தானிய இராணுவ வீரர்களுக்கும் அவர்களது குடும்பங்களுக்கும் உதவி புரிவதற்காக பொப்பி மலர்களை விற்பனை செய்யும் இயக்கம் ஆரம்பிக்கப்பட்டது. நவம்பர் 11 ஆந் திகதியை உலக சமாதான தினமாகப் பிரகடனப்படுத்தி, ஒவ்வொரு வருடமும் அத்தினத்தில் பொப்பி மலர் விற்பனை இடம்பெற்று வந்தது. இதனோடு அத்தினத்தில் ஊர்வலம் கொண்டாட்டங்களை மேற்கொண்டு பிரித்தானியப் பேரரசிற்கு இலங்கையரின் ஆதரவைத் தெரிவிப்பதற்கான முயற்சிகள் மேற்கொள்ளப்பட்டு வந்தன. பொப்பி மலரை விற்பதன் மூலம் பெறப்படும் பணம் பிரித்தானியாவுக்கு அனுப்பி வைக்கப்பட்டது. 1926 இல் இலங்கையில், பிரித்தானிய படையில் பணி புரிந்தோர் சங்கத்தால், பொப்பி மலர் விற்கப்பட்ட அதே தினத்தில் சூரியகாந்தி மலரை விற்கும் இயக்கம் ஒன்று தொடங்கப்பட்டது. பின்னர் இடதுசாரித் தலைவர்கள் இவ்வியக்கத்துடன் சம்பந்தப்படலாயினர்.



உரு 4.5 கலாநிதி என்.எம் பெரேரா

அத்தோடு சூரிய காந்தி மலர் விற்பனையின் மூலம் கிடைத்த பணம் இந்நாட்டு ஏழை மக்களின் நலன்களுக்காகச் செலவிடப்பட்டது. பொப்பி மலர் விற்கப்பட்ட பணம் இங்கிலாந்திற்கு அனுப்பப்பட்டபடியால், அம்மலரை வாங்குவது பிரித்தானியப் பேரரசுக்கு ஆதரவைத் தெரிவிப்பதாகும் என பிரசாரத்தை மேற்கொண்ட இடது சாரிகள், சூரியகாந்தி மலரை அணிந்து கொள்வது சுதந்திரப் போராட்டத்திற்கு ஆதரவை நல்குவதாகும் என்ற பிரசாரத்தை மேற்கொண்டனர். பொப்பி மலர் அடிமையின் சின்னம் என்றும் சூரியகாந்தி மலர் சுதந்திரத்தின் சின்னம் என்றும் மேற்கொண்ட பிரசாரத்தின் மூலம் பிரித்தானியருடைய கொள்கைகளை விமர்சனத்திற்குள்ளாக்கினர். இதற்கமைய சூரியமல் இயக்கம், சுதந்திரத்திற்காக மேற்கொள்ளப்பட்ட போராட்டத்தின் பிரசார இயக்கமாக மாற்றமுற்றது.

## அமைச்சரவையும் தேசிய சங்கமும்

1939 ஆம் ஆண்டில் இரண்டாம் உலகப் பெரும்போர் ஆரம்பமானபடியால், பிரித்தானிய அரசுக்கு இலங்கையரின் உதவி தேவைப்பட்டது. இதற்கு உதவுவதற்கு அமைச்சரவை முன்வந்தாலும் யுத்தம் முடிவுற்ற பின்னர் புதிய அரசியல் யாப்புச் சீர்த்திருத்தம் ஒன்றின் அவசியம் பற்றியும் கருத்துக்களை முன்வைத்தனர். யுத்தத்தின்போது இலங்கையின் பாதுகாப்பு நடவடிக்கைகளை மேற்கொள்வதற்கு விஷேட பாதுகாப்புச் சபை ஒன்று நிறுவப்பட்டது. அப்போதைய காணி விவசாய அமைச்சராக இருந்த டீ. எஸ். சேனாநாயக்க அச்சபையில் அங்கத்துவம் பெற்றிருந்தார். யுத்தம் இடம்பெற்ற கஷ்டமான காலகட்டத்தில் அமைச்சரவை பெற்றுக் கொடுத்த உதவிகளினால் திருப்தியுற்ற ஆளுநர் உட்பட்ட உயர் அதிகாரிகள், யுத்தம் முடிந்த பின்னர் இலங்கையரின் கோரிக்கைகள் நிறைவேறும் வண்ணம் அரசியல் யாப்புச் சீர்திருத்தம் ஒன்றை வழங்கும்படி பிரித்தானியாவுக்கு அறிவித்தனர்.

அதன் விளைவாக வரையறுக்கப்பட்ட விதத்தில் இலங்கையருக்குப் பொருத்தமான அரசியல் யாப்புத் திட்டம் ஒன்றை வரைவதற்கான அதிகாரம் அமைச்சரவைக்கு வழங்கப்பட்டது. 1944 இல் அமைச்சரவையால் வரையப்பட்ட திட்டத்திற்கு அமைவாக இந்நாட்டின் உள்நாட்டு நடவடிக்கைகள் தொடர்பான பூரணமான அதிகாரத்தை இலங்கையருக்கு வழங்கும் வண்ணம், பாராளுமன்ற ஆட்சி முறை ஒன்று பற்றிய ஆலோசனைகள் முன்வைக்கப்பட்டன.



உரு 4.6 டீ.எஸ். சேனாநாயக்க

இலங்கை தேசிய சங்கம், 1942 இலிருந்து நாட்டிற்கு சுதந்திரம் பெற்றுக் கொள்வதைத் தமது பிரதான நோக்கமாகக் கொண்டு போராட்டத்தை முன்னெடுத்திருந்தது. தேசிய சங்கம் இக்காலத்தில் அமைச்சரவையுடன் ஒத்துழைப்புடன் செயற்பட்டு வந்தது.

## சோல்பரி அரசியல் யாப்பு

இலங்கையரின் கோரிக்கைகளைப் பரிசீலித்து, அமைச்சரவையின் வரைபையும் கவனத்தில் கொண்டு, புதிய அரசியல் யாப்பை முன்வைப்பதற்கு 1944 இல் சோல்பரி ஆணைக்குழு நியமிக்கப்பட்டது. இக்குழுவினர் 1945 இல் தம் அறிக்கையை முன் வைத்தனர். இதில் பாராளுமன்ற ஆட்சி முறை பரிந்துரைக்கப்பட்டிருந்தது.

சோல்பரியின் அரசியல் திட்டம் பெருமளவிற்கு அமைச்சரவையால் முன்வைக்கப்பட்ட திட்டத்தை ஒத்ததாயிருந்தது. 1945 நவம்பர் மாதம் அரசுக் கழகத்தால் இத்திட்டம் பெரும்பான்மை வாக்குகளால் நிறைவேற்றப்பட்டமை குறிப்பிடத்தகு ஓர் அம்சமாகும். சோல்பரி அரசியல் யாப்பின் இயல்பையும் இலங்கைக்கு சுதந்திரம் கிடைத்தமையும் பற்றி ஆறாம் பாடத்தில் மேலதிகத் தகவல்களை அறிந்துக் கொள்ளலாம்.

### செயற்பாடு

பின்வரும் தலைப்புக்களில் சிறுகுறிப்பு எழுதுக.

அரசுக் கழகம், நிருவாகக்குழு, சர்வசன வாக்குரிமை





# 5 பிரித்தானியரின் கீழ் இலங்கையில் சமூக மாற்றங்கள்

## அறிமுகம்

பிரித்தானியர் இலங்கையைக் குடியேற்ற நாடாக்கிய காலத்தில் நீண்ட காலமாக நிலவி வந்த அரசியல், சமூக, பொருளாதார முறைகளும் கலாசார அமைப்பு முறைகளும் இந்நாட்டில் காணப்பட்டன. ஆயினும் 1948 ஆம் ஆண்டில் இலங்கை சுதந்திரம் அடையும்போது யாப்பு முறைகளில் பாரிய மாற்றங்கள் ஏற்பட்டிருந்தன. இலங்கை பிரித்தானியாவின் குடியேற்றமாகத் திகழ்ந்த காலத்தில் நாட்டினுள் பாரிய மாற்றங்கள் நிகழ்ந்துள்ளன என்பது இதிலிருந்து தெளிவாகின்றது. 1815 ஆம் ஆண்டுவரை இலங்கையில் நிலவிய மரபு வழி அரசாட்சிமுறை பிரித்தானியராட்சிக் காலத்தில் பாராளுமன்ற ஆட்சி முறையாகப் பரிணாம வளர்ச்சியடைந்த விதத்தை இதற்கு முன்னைய பாடத்தின் மூலம் விளங்கியிருப்பீர்கள். அவ்வாறான புதிய நிருவாகக் காலப்பகுதியில் இலங்கையின் சமூக, பொருளாதார, கலாசார முறைகளில் ஏற்பட்ட மாற்றங்கள் தொடர்பாக இப்பாடத்தில் விளக்கப்பட்டுள்ளது.

## 5.1 பொருளாதார மாற்றம்

இலங்கையின் பாரம்பரிய சமூக, பொருளாதார, கலாசார முறைகள் அனுராதபுர ஆட்சிக் காலத்திலும் கடைப்பிடிக்கப்பட்டது. தேவநம்பிய திஸ்ஸ மன்னன் காலம் முதல் பௌத்த சமயத்தை அடிப்படையாகக் கொண்ட சமூக, பொருளாதாரக் கட்டமைப்பு 16 ஆம் நூற்றாண்டில் போர்த்துக்கேயர் வருகையுடன் மாற்றங்காணத் தொடங்கியது. போர்த்துக்கேயர் வர்த்தகத்தில் அதிக கவனம் செலுத்தியமையினால் அவர்களின் ஆட்சிப் பிரதேசத்தில் விவசாயம் முக்கியத்துவத்தை இழக்க ஆரம்பித்தது. இலங்கையின் கரையோரப் பிரதேசத்தில் ஒல்லாந்தர் ஆட்சி நிலவியபோது அவர்கள் ஏற்றுமதியை நோக்கமாகக் கொண்டு கறுவா, மிளகு முதலிய பயிர்ச் செய்கைகளில் ஈடுபட்டனர். அதே போன்று ஒல்லாந்தர் சிறு கைத்தொழில்களை ஆரம்பித்து செய்து முடிக்கப்பட்ட வேலையின் அளவிற்கு கூலி வழங்கிய காரணத்தால் சம்பளத்திற்கு வேலை செய்யும் தொழிலாளர்கள் சிறியளவில் உருவானதையும் அவதானிக்க முடிகின்றது. ஆயினும் போர்த்துக்கேயர், ஒல்லாந்தர் என்னும் ஐரோப்பியர் கரையோரப் பிரதேசத்தில் தமது ஆதிக்கத்தை நிலைநாட்டும்போது நாட்டின் மத்திய பகுதியின் மாபெரும் நிலப்பரப்பில் கண்டி இராச்சியம் காணப்பட்டமையால் இலங்கையின் மரபு வழிவந்த சமூகப் பொருளாதார முறையில் பாரிய மாற்றங்களை ஏற்படுத்துவது சாத்தியமற்றதாயிற்று.

பிரித்தானியர் இலங்கையைத் தமது குடியேற்ற நாடாக மாற்றியபோது மரபு ரீதியான பொருளாதாரக் கட்டமைப்பைக் கொண்ட சமூக முறைமை ஒன்று காணப்பட்டது.

அச்சமூக அமைப்பில் உயர்ந்த பிரபுத்துவ வகுப்பொன்று இருந்த போதிலும் அவர்கள் நாட்டு சனத்தொகையுடன் ஒப்பிடும்போது மிகவும் சொற்பமான தொகையினராகக் காணப்பட்டனர். இவர்கள் நாட்டின் நிருவாக நடவடிக்கைகளில் ஈடுப்பட்டவரா யிருந்தனர். நாட்டின் பெருந்தொகையான மக்கள் சாதாரண குடிமக்களாகக் காணப் பட்டதுடன் அவர்கள் விவசாயத்தை அடிப்படையாகக் கொண்ட வாழ்க்கையை மேற்கொண்டிருந்தனர்.

இந்நாட்டின் மக்கள் வாழ்க்கை கிராமத்தை அடிப்படையாகக் கொண்டமைந்திருந்தது. கிராம மக்களுக்குத் தேவையான உணவுப் பொருள்கள் கிராமத்திலேயே உற்பத்தி செய்யப்பட்டமையால் அதனை சுயதேவை நிறைவு செய்யும் கிராமியப் பொருளாதாரம் என நாம் அறிமுகப்படுத்தலாம். பரஸ்பரம் உதவி புரியும் சமாதான சக வாழ்வு சமூகத்தில் நிலவியது. அக்கால சமூகத்தில் கூலிக்காக வேலை செய்யும் பண்பு காணப்படவில்லை. தமது விவசாய வேலைகளின்போது அயலவரின் ஒத்துழைப்பு பெறப்பட்டதுடன் அவர்களின் வேலைகளின்போதும் தமது உழைப்பை வழங்கும் உழைப்புப் பரிமாற்றம் சமூகத்தில் மேற்கொள்ளப்பட்டது. இது ''அத்தம்'' முறை எனப்பட்டது. எனவே சமூகத்தில் பணப்புழக்கம் மிகக் குறைவாகவே காணப்பட்டது.

கிராம மக்களின் சிறிய பிரச்சினைகளும் வழக்குகளும் கிராம சபைகளால் விசாரிக் கப்பட்டு தீர்த்து வைக்கப்பட்டன. கிராமத்தின் குளங்கள், கால்வாய்கள் பராமரிப்பு மற்றும் வீதிகள், விகாரைகள் அமைத்தல் முதலிய பொதுப்பணிகளில் கிராம சபைகள் முதலிடம் வகித்தன. மரபு ரீதியாகப் பின்பற்றப்பட்டு வந்த அரச முறை மூலம் கிராம சபை தேவையான உழைப்பைப் பெற்றுக் கொண்டது. கிராம சபைகள் வழக்குகளைத் தீர்க்கும் நீதிமன்றங்களாகவும் செயற்பட்டன.

1815ஆம் ஆண்டுக்கு முன்னர் அரசுக்குத் தேவையான உழைப்பு அரச சேவை முறை மூலம் பெற்றுக் கொள்ளப்பட்டது. அக்கால கட்டத்தில் கட்டாய சேவை, நிலத்தை அனுபவிக்கும் அரச சேவை முறை என இரண்டு முறைகள் காணப்பட்டன.

முற்காலத்தில் அரசர்களுக்கு சேவையாற்றிய அதிகாரிகளின் வாழ்வாதாரத்திற்காக நிலங்கள் வழங்கப்பட்டிருந்தன. சேவாபரவேணி என அழைக்கப்பட்ட அம்மானிய நிலங்களில் விவசாயம் செய்தவர்கள் அரசனுக்குத் தேவையான சேவைகளும் வழங்கினர். அரச அதிகாரிகளுக்கு வழங்கப்பட்ட நிலங்களில் விவசாயம் செய்வதற்காக அவை மக்களுக்கு பகிர்ந்தளிக்கப்பட்டிருந்தன. இந்த நிலங்கள் பயிரிடுவதற்கான வரியாகத் தமது உழைப்பை வழங்குவது நிலத்தை அனுபவிப்பதற்கான இராஜகாரிய முறை எனப்பட்டது.

நாட்டிலுள்ள வயது வந்த ஆண்கள் அனைவரும் ஆண்டில் குறிக்கப்பட்ட சில தினங்களில் எவ்வித கொடுப்பனவுகளுமின்றி அரசனுக்கு இலவசமாக சேவை வழங்க வேண்டியிருந்தது. கிராமப் பிரதானிகளால் கிராம சபைகளின் கீழ் இந்த அரச சேவைமுறை செயற்படுத்தப்பட்டது. பெரும்பாலும் கிராமத்தின் பொது வேலைகள் கட்டாய அரச சேவை முறை மூலமே நிறைவேற்றப்பட்டன.

### கோல்புறூக் ஆணைக்குழுவின் பொருளாதாரச் சீர்த்திருத்தங்கள்

ஆங்கிலேயரின் ஆட்சியில் அரசின் வருமானத்தை விட நிருவாகச் செலவு அதிகரித்தமையே கோல்புறூக் ஆணைக்குழுவை அனுப்புவதற்கான காரணமாக அமைந்தது. இது பொருளாதாரத்துடன் தொடர்பான விடயமென்பதால் ஆங்கிலேயரின் நோக்கங்களுக்குப் பொருத்தமான முறையிலான பொருளாதாரச் சீர்திருத்தங்கள் பலவற்றை கோல்புறூக் ஆணைக்குழு முன்வைத்துள்ளமை தெரிகின்றது. அக்காலப் பகுதியில் அரசு எதிர்கொண்ட பொருளாதார நெருக்கடியைத் தீர்த்துக் கொள்வதற்குப் பொருளாதார ரீதியாகப் பயன்தரக்கூடிய துறைகளில் முதலீடுகளை மேற்கொள்ள வேண்டியிருந்தது. ஆயினும் அரசிடம் அதற்கான மூலதனம் இல்லாத காரணத்தால் தனியார் துறையினரை முதலீடுகளில் ஈடுபடுத்துவதற்கான ஊக்குவிப்பை இந்நாட்டில் ஏற்படுத்துவதே கோல்புறூக்கின் முக்கிய நோக்கமாக அமைந்தது.

இலங்கையில் நிலவிய மரபு ரீதியான காணி உரிமைகள் தனியார் முயற்சியாண்மையின் வளர்ச்சிக்கான தடையாக இருந்தமையால் அரசு காணி விற்பனைக் கொள்கையை செயற்படுத்த வேண்டும் என்று கோல்புறூக் சிபாரிசு செய்தார். இதன் மூலம் உள்நாட்டினருக்கும் வெளிநாட்டினருக்கும் இலங்கையில் தமக்குத் தேவையான நிலத்தை விலை கொடுத்து வாங்குவதற்குச் சந்தர்ப்பம் கிடைத்தது. இந்த நாட்டில் இருந்த சிவில் சேவை அதிகாரிகளுக்கு பெருந்தோட்டப் பயிர்ச்செய்கை மேற்கொள்ள அனுமதி வழங்கப்பட வேண்டும் என கோல்புறூக் சிபாரிசு செய்ததற்கிணங்க அரச நிலங்களை அவர்களும் பெற்றுக்கொள்வதற்கு சந்தர்ப்பம் கிடைத்தது.

அவ்வாறு நிலத்தை விலை கொடுத்து வாங்கிய முயற்சியாளர்களுக்கும் அந்நிலத்தில் பயிர்ச் செய்கை மேற்கொள்வதற்கு உழைப்பு தேவைப்பட்டது. அதுவரை காலமும் அரசின் தேவைகளுக்கான உழைப்பு கட்டாய சேவையான அரச கரும முறை மூலம் எவ்வித கொடுப்பனவுகளும் இன்றியே பெற்றுக் கொள்ளப்பட்டது. இது தனியாள் சுதந்திரத்திற்கு தடையாக இருந்ததைப் போலவே தனியார் துறை முயற்சியாண்மைக்கும் பொருத்தமற்றது எனக் கோல்புறூக் கருதினார். இதற்கிணங்க கட்டாய அரச சேவை முறையை நீக்க வேண்டும் என கோல்புறூக் ஆலோசனை வழங்கினார். அதன்படி உழைப்பு என்பது பணம் கொடுத்துப் பெற்றுக்கொள்ளக்கூடிய தன்மையைப் பெற்றதுடன் சம்பளத்திற்கு வேலை செய்யும் தொழிலாளர் வகுப்பினர் உருவாகும் வாய்ப்பும் ஏற்பட்டது.

கோல்புறூக் இலங்கை வரும்போது நிலவிய பொருளாதார முறைக்கேற்ப கறுவா மற்றும் உப்பு வர்த்தகம் அரசின் ஏகபோக உரிமையாகக் காணப்பட்டன. இவ்வாறான அரச ஏகபோக உரிமை தனியார் துறையின் வளர்ச்சிக்குத் தடையாக இருந்தது. எனவே கறுவா, உப்பு வர்த்தகத்தின் அரச ஏகபோக உரிமையை நீக்கி தனியார் துறையினருக்கும் அவ்வர்த்தகத்தில் ஈடுபடுவதற்கு இடமளிக்குமாறு கோல்புறூக் சிபார்சு செய்தார். அக்காலப் பகுதியில் அரசின் வருமான வழிகளாக இருந்த மீன் வரி, மதுவரி, காணிவரி என்பன நேர் வரிகளாக அறவிடப்பட்டன. அதாவது பிடிக்கப்படும் மீனின் ஒரு பகுதி வரியாக செலுத்தப்பட்டது. ஒவ்வொரு பிரதேசத்திலும் வரி அறவிடும் உரிமை ஏலத்தில் விற்கப்பட்டிருந்தது. ஏலத்தில் அவ்வுரிமையைப் பெற்றவர்கள் தமது வரியை மீனாகப் பெற்றுக் கொள்வதைக் கைவிட்டு மீன்பிடிப் படகுகளுக்கு அனுமதிப்பத்திரம் வழங்குவதன் மூலம் நேரில் வரியை அறவிடுவதற்கும் கோல்புறூக் ஆலோசனை வழங்கினார். காணி வரியும் நேர் வரியாகவே அறவிடப்பட்டது. அதாவது வரி அறவிடும் உரிமையை ஏலத்தில் பெற்றவர்கள் அப்பிரதேசக் காணிகளில் விளைந்த

பயிர்களின் ஒரு பகுதியை வரியாக அறவிட்டு வந்தனர். இம்முறையை நீக்கி விட்டு எல்லாக் காணிகளிலிருந்தும் சமவளவு வரியைப் பணமாக அறவிடுமாறு கோல்புறூக் சிபார்சு செய்தார்

நாட்டில் சேமிப்பு வங்கி ஒன்றை ஆரம்பிக்குமாறும் கோல்புறூக் சிபார்சு செய்தார். ஏனெனில் பெருந்தோட்டத் துறையில் முதலீடு செய்யும் முயற்சியாளர்கள் சாதாரண வட்டிக்கு கடனைப் பெற்றுக் கொள்வதே அதன் நோக்கமாகும்.

## பெருந்தோட்டத் துறையின் அபிவிருத்தி

கோல்புறூக் ஆணைக்குழுவின் சிபார்சுகள் 1833 ஆம் ஆண்டு முதல் நடைமுறைப் படுத்த ஆரம்பித்ததன் பின்னர் இந்நாட்டில் பாரிய பொருளாதார மாற்றம் ஒன்றிற்கான அடித்தளமிடப்பட்டது. தனியார் முயற்சியாளர்களை ஊக்குவித்தல் கோல்புறூக்கின் பொருளாதாரச் சீர்திருத்தங்களின் நோக்கமாக இருந்த போதிலும் இலங்கையில் பணம் படைத்த முதலீட்டாளர்கள் காணப்படவில்லை. எனினும் வெளிநாட்டு முதலீட் டாளர்கள் ஆயிரக்கணக்கான ஏக்கர் நிலங்களை கொள்வனவு செய்யும் ஆற்றலைப் பெற்றிருந்தனர். இதனைக் கோல்புறூக் அறிந்து வைத்திருந்தார்.

இலங்கை வந்த வெளிநாட்டு முதலீட்டாளர்கள் ஏற்றுமதி மூலம் அதிக இலாபம் ஈட்டக்கூடிய வர்த்தக விவசாயப் பயிர்ச்செய்கையிலேயே முதலீடுகளை மேற்கொண்ட னர். எனவே 19ஆம் நூற்றாண்டில் பெருந்தோட்டப் பயிர்ச் செய்கை துரித வளர்ச்சி கண்டது.

## கோப்பிப் பயிர்ச் செய்கை



இலங்கையில் ஒல்லாந்தர் ஆட்சிக் காலத்தில் கரையோரப் பிரதேசத்தில் சிறியளவில் கோப்பிப் பயிர்ச் செய்கை ஆரம்பிக்கப்பட்ட போதிலும் அக்காலத்தில் கறுவாப் பயிர்ச் செய்கை முதலிடம் பெற்ற காரணத்தால் கோப்பிச் செய்கை வளர்ச்சியடையவில்லை.

ஆங்கிலேயர் கண்டியைக் கைப்பற்றும்போது சில இடங்களில் வீட்டுத் தோட்டப் பயிராக கோப்பி காணப்பட்டது. ஆங்கிலேயராட்சிக் காலத்தில் அது பெருந்தோட்டப் பயிராக வளர்ச்சி அடைந்தது. 19 ஆம் நூற்றாண்டு கோப்பிச் செய்கையின் வளர்ச்சியில் பல காரணிகள் பங்களிப்புச் செய்துள்ளன.

## கோப்பிச் செய்கையின் விருத்தியில் செல்வாக்கு செலுத்திய காரணிகள்

- ❖ 1833 ஆம் ஆண்டு கோல்புறுக் சீர்திருத்தங்களின் பின்னர் வெளிநாட்டு முதலீட்டா ளர்கள் அதிகளவில் கோப்பித் தோட்டங்களில் முதலீடு செய்தமை.
- ❖ ஐரோப்பிய சந்தையில் கோப்பிக்கான கேள்வி அதிகரித்தமை.
- ❖ கோப்பிச் செய்கை மூலம் அதிக இலாபம் அடைய முடிந்தமை.
- ❖ தென்னிந்திய ஊழியர்கள் மூலம் குறைந்த கூலிக்கு உழைப்பு பெற்றுக் கொள்ளப் பட்டமை.

ஆளுனர் எட்வர்ட் பான்ஸ் (1824-1831) காலத்தில் கோப்பிக்கான ஏற்றுமதி வரி குறைக்கப்பட்டதும், கோப்பித் தோட்டத் தொழிலாளர்கள் கட்டாய அரச சேவையிலிருந்து விடுவிக்கப்பட்டதும் கோப்பிச் செய்கை விருத்திக்குக் காரணங் களாய் அமைந்தன.

1837-1847 காலப் பகுதியில் மலையகப் பிரதேசத்தில் கோப்பிச் செய்கை வேகமாக விருத்தியடைந்தது. இக்காலப்பகுதியில் கோப்பி மூலம் கிடைத்த அதிக இலாபம் காரணமாக அரசாங்க அதிகாரிகளின் கோப்பித் தோட்டங்கள் 500 அளவில் காணப்பட்டதாக அறிக்கைகள் கூறுகின்றன. எனவே தும்பறை, கம்பளை, பேராதனை மாத்தளை முதலிய மத்திய மாகாணப் பிரதேசங்களிலும் பதுளை மாவட்டத்திலும் வெற்றிகரமான முறையில் கோப்பிச் செய்கை மேற்கொள்ளப்பட்டது. 1834 ஆம் ஆண்டு ஏற்றுமதி செய்யப்பட்ட கோப்பியின் அளவை விட ஐந்து மடங்கு அதிகமாக 1844 ஆம் ஆண்டு ஏற்றுமதி செய்யப்பட்டது. 1844 ஆம் ஆண்டின் பின்னர் பிரித்தானியா பின்பற்றிய சுதந்திர வர்த்தகக் கொள்கை காரணமாக பிரித்தானிய சந்தையில் இலங்கைக் கோப்பி கடும் போட்டிக்கு முகங்கொடுக்க நேரிட்டது. அதேபோல் 1848 ஆம் ஆண்டளவில் ஏற்பட்ட உலகப் பொருளாதார வீழ்ச்சியும் இலங்கையின் கோப்பிச் செய்கையைப் பாதித்தது. மேற்படி காரணங்களால் கோப்பிக் கான கேள்வி குறைவடைந்ததால் 1847ஆம் ஆண்டளவில் கோப்பித் தோட்டங்களின் பெறுமதி வீழ்ச்சியடைந்தது. ஆயினும் 1850 களின் பின்னர் வெற்றிகரமான தோட்ட முகாமைத்துவம் காரணமாக உற்பத்திச் செலவு குறைந்தமையாலும் ஐரோப்பாவில் கோப்பிக்கான கேள்வி அதிகரித்ததாலும் கோப்பிச் செய்கை இயல்பு நிலையை அடைந்தது. ஆயினும் 1869 ஆம் ஆண்டில் கோப்பிப் பயிருக்கு ஏற்பட்ட ஹெமீலியா வெஸ்டாக்ஸ் (Hemilia Vestatrix) என்னும் இலை வெளிறல் நோய் வேகமாகப் பரவிய காரணத்தால் கோப்பிச் செய்கை முற்றாக வீழ்ச்சியடைந்தது.

## சிங்கோனா மற்றும் கொக்கோ

கோப்பிச் செய்கையின் வீழ்ச்சியைத் தொடர்ந்து சில முயற்சியாளர்கள் சிங்கோனா பயிர்ச் செய்கையில் ஈடுபட்டனர். ஆயினும் சிங்கோனா அதியுயர்ந்த பிரதேசங்களில் மட்டுமே வெற்றியளித்ததுடன் அது குவினைன் என்னும் மருந்திற்கான மூலிகைப் பயிராக விளங்கியமையால் அதற்கான கேள்வியும் குறைவானதாகவே காணப்பட்டது. எனவே கோப்பிக்கான மாற்றுப் பயிர் என்னும் வகையில் சிங்கோனா பயிர்ச் செய்கை வெற்றியளிக்கவில்லை.

கோப்பிச் செய்கையின் வீழ்ச்சியைத் தொடர்ந்து கொக்கோ பயிர்ச் செய்கைக்கு அரச அனுசரணை கிடைத்தது. கொக்கோப் பயிருக்கு நிழல் தேவைப்பட்ட காரணத்தால் உற்பத்தியாளர் அதற்கு மேலதிகமாக செலவு செய்ய நேர்ந்தது. அத்துடன் மாத்தளை மாவட்டத்தில் மாத்திரமே கொக்கோ பயிர்ச் செய்கை வெற்றியளித்தது. இது மிகவும் வெற்றிகரமாக மேற்கொள்ளப்பட்ட காலகட்டத்திலும் 12 000 ஏக்கர் பரப்பளவை அது தாண்டவில்லை. எனவே கோப்பிச் செய்கைக்கு பதிலீடாக கொக்கோ பயிரும் வெற்றியளிக்கவில்லை.

## தேயிலைப் பயிர்ச்செய்கை



கோப்பியின் விலை உலகச் சந்தையில் அடிக்கடி கூடிக் குறைந்தமையால் மலையகப் பிரதேசத்தில் பயிரிடுவதற்கு உகந்த வேறு பயிர்கள் பரீட்சார்த்தமாக மேற்கொள்ளப் பட்டன. தேயிலையும் அவ்வாறு பரீட்சார்த்தமாகப் பயிரிடப்பட்டது. 1867ஆம் ஆண்டு பெருந்தோட்ட உற்பத்தியாளர் சங்கம், சிலரை அசாமிற்கு அனுப்பித் தேயிலை தொடர்பான மேலதிக விபரங்களைப் பெறுவதற்கு ஏற்பாடு செய்தது. இதற்கிடையில் ஜேம்ஸ் டெய்லர் என்பவர் லுல் கந்துர என்னும் இடத்தில் சில ஏக்கர் பரப்பில்

தேயிலைச் செய்கையை மேற்கொண்டார். அதன் பயனாக 1875 ஆம் ஆண்டில் 500 ஏக்கர் பரப்பில் தேயிலைப் பயிர்ச் செய்கை வளர்ச்சியடைந்தது. கோப்பிப் பயிர்ச் செய்கையின் வீழ்ச்சி காரணமாக அப்பயிர்ச் செய்கையாளர்கள் தேயிலையைப் பயிரிட்டமையால் அது விரைவாகப் பரவியது. 1894 ஆம் ஆண்டாகும்போது தேயிலை 400 000 ஏக்கரில் பயிரிடப்பட்டமையைக் கொண்டு தேயிலைப் பயிச்செய்கை விருத்தியை நாம் புரிந்து கொள்ள முடியும். இலங்கையின் உலர் வலயம் தவிர்ந்த 6000 அடி வரை உயரமான எல்லாப் பகுதிகளிலும் தேயிலையைப் பயிரிட முடிந்தமையால் மத்திய, ஊவா, சபரகமுவ மாகாணங்களில் தேயிலைப் பயிர்ச் செய்கை பரவியது. பின்னர் தென் மாகாணத்திலும் மேல் மாகாணத்திலும் தேயிலை பயிரிடப்பட்டது. 1930 ஆம் ஆண்டாகும்போது மத்திய அளவினதும் பாரியளவினதுமான 1200 தேயிலைத் தோட்டங்கள் இலங்கையில் காணப்பட்டதாக அறிக்கைகள் கூறுகின்றன.

தேயிலைப் பயிர்ச்செய்கையின் வளர்ச்சி காரணமாக அது இலங்கையின் பிரதான ஏற்றுமதிப் பயிராக மாறியது. முதலாம் உலகப் போரின் பின்னர் பாரியளவில் தேயிலை உலகச் சந்தையில் நிரம்பல் செய்யப்பட்டது. 1929 உலகப் பொருளாதார வீழ்ச்சி காரணமாக தேயிலையின் விலை இடைக்கிடை குறைவடைந்த போதிலும் அது தற்காலிகமானதாக இருந்தது. பின்னர் மீண்டும் இயல்பு நிலையை அடைந்தது.

**தேயிலைப் பயிரின் விருத்தியில் பங்களிப்புச் செய்த காரணிகள்**

- இலங்கைத் தேயிலைக்கு உலக சந்தையில் சிறந்த கேள்வி நிலவியமை.
- உலர் வலயம் தவிர இலங்கையின் ஏனைய பிரதேசங்கள் தேயிலைப் பயிர்ச் செய்கைக்கு உகந்ததாகக் காணப்பட்டமை.
- நவீன இயந்திர சாதனங்களுடனான தொழிற்சாலைகள் காரணமாக தரமான தேயிலை உற்பத்தி செய்யப்பட்டமை.
- பெருந்தெருக்கள், புகையிரத வீதிகள் காரணமாக போக்குவரத்து வசதிகள் மேலும் முன்னேற்றமடைந்தமை.
- தென்னிந்தியாவில் இருந்து தொழிலாளர்கள் கொண்டுவரப்பட்டு குறைந்த கூலிக்கு உழைப்பு பெற்றுக் கொள்ளப்பட்டமை.



தேசப்படம் 5.1 தேயிலைப் பயிரிடப்படும் இடங்கள்

## தெங்குப் பயிர்ச்செய்கை

தென்னை பண்டைக் காலம் முதல் இலங்கையில் பயிரிடப்பட்டு வந்த வீட்டுத் தோட்டப் பயிராகும். 1850களில் கோப்பியின் விலை வீழ்ச்சியடைந்ததைத் தொடர்ந்து தென்னையின் மீது கவனம் செலுத்தப்பட்டது. ஐரோப்பியரை விட இலங்கையர் தென்னை பயிரிடுவதில் ஈடுபட்டமை குறிப்பிடத்தக்க அம்சமாகும். 1880 ஆம் ஆண்டளவில் தென்னந்தோட்ட உரிமையாளர்கள் 65 வீதமானோர் இலங்கையராக இருந்தனர்.

மலைநாட்டுப் பிரதேசங்களை விடப் பரந்த சமவெளிப் பிரதேசங்களிலே தென்னை பயிரிடப்பட்டது. குருணாகல், சிலாபம், கம்பஹா முதலிய பிரதேசங்கள் தெங்குப் பயிர்ச் செய்கையில் முக்கிய இடம்பெற்றன. 1920களில் இலங்கையின் ஏற்றுமதி வருமானத்தின் 27% தென்னை மூலம் கிடைக்கப்பெற்றது. தெங்குப் பயிர் பரவலடைந்தபோது லுணுவில என்னும் இடத்தில் தென்னை ஆராய்ச்சி நிலையம் அமைக்கப்பட்டதுடன் அப்பயிர்ச்செய்கை அபிவிருத்தி செய்யப்படுவதற்கான நடவடிக்கைகளும் மேற்கொள்ளப்பட்டன. இலங்கையின் தெங்கு உற்பத்தியில் அரைவாசிக்கு மேல் உள்நாட்டில் நுகரப்படுவதால் அது ஏனைய பெருந்தோட்டப் பயிர்களைப் போல் முற்றுமுழுதாக ஏற்றுமதியை நோக்காகக் கொண்டு பயிர் செய்யப்படவில்லை என்பது தெளிவாகின்றது. கோப்பி, தேயிலைப் பயிர்ச் செய்கை காரணமாக மலைநாட்டுப் பிரதேசத்தில் பெருந்தெருக்களும் புகையிரத வீதிகளும் அபிவிருத்தியடைந்ததைப் போலவே தெங்குப் பயிர்ச் செய்கை காரணமாக அது பயிரிடப்பட்ட பிரதேசங்களிலும் வீதி அபிவிருத்தி மேற்கொள்ளப்பட்டதை அவதானிக்க முடிகின்றது.




தேசப்படம் 5.2 தெங்குப் பயிர்ச்செய்கை இடம்பெறும் இடங்கள்

## இறப்பர் பயிர்ச் செய்கை



1877 ஆம் ஆண்டளவில் இலங்கையில் இறப்பர் பயிர் அறிமுகப்படுத்தப்பட்ட போதிலும் அக்காலப் பெருந்தோட்ட உற்பத்தியாளர்கள் தேயிலைப் பயிர்ச் செய்கையில் ஈடுப்பட்டிருந்தமையால் இறப்பர் மீது கவனம் செலுத்தவில்லை. 20ஆம் நூற்றாண்டின் ஆரம்பத்தில் மோட்டார் வாகனக் கைத்தொழில் அபிவிருத்தியடைந்தமையால் இறப்பரின் விலை கூடியது. இலங்கைக்குப் பொருத்தமான இறப்பர் இனத்தை அறிந்து அதற்குப் பொருத்தமான தொழினுட்ப முறைகள் பயன்படுத்தப்பட்டமை, தேயிலை விலை தற்காலிகமாக வீழ்ச்சி கண்டமை போன்ற காரணங்களால் இறப்பர் பயிர்ச் செய்கை வேகமாகப் பரவலடைந்தது. ஆரம்பத்தில் களுத்துறை மாவட்டத்தில் மாத்திரம் பயிரிடப்பட்ட இறப்பர் பிற்காலத்தில் சப்ரகமுவ, மேல், தென், மத்திய மாகாணங்களிலும் பரவலடைந்தது. 1920 ஆம் ஆண்டுகளில் இலங்கையின் ஏற்றுமதி வருமானத்தில் 30 வீதம் இறப்பர் மூலம் பெற்றுக் கொள்ளப்பட்டது. பிற்காலத்தில் அகலவத்த என்னுமிடத்தில் இறப்பர் ஆராய்ச்சி நிலையம் அமைக்கப்பட்டு இறப்பர் பயிரின் அபிவிருத்திக்கான நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன.

### செயற்பாடு

பின்வரும் வினாக்களுக்கு விடை தருக.

i. கோல்புறுக் ஆணைக்குழுவின் பொருளாதார சீர்த்திருத்தங்கள் மூன்றைக் குறிப்பிடுக.

ii. ஆங்கிலேயரால் இலங்கையில் அறிமுகப்படுத்தப்பட்ட வர்த்தகப் பயிர்கள் நான்கின் பெயர்களைத் தருக.

iii. பெருந்தோட்டப் பயிர்ச் செய்கையின் பரம்பலுக்கு மேற்கொள்ளப்பட்ட நடவடிக்கைகள் இரண்டை விளக்குக.

iv. பெருந்தோட்டப் பயிர்ச் செய்கை காரணமாக இலங்கைப் பொருளாதாரத் துறை அடைந்த நன்மைகள் இரண்டையும் தீமைகள் இரண்டையும் குறிப்பிடுக.




தேசப்படம் 5.3 இறப்பர் பயிர் செய்யப்படும் இடங்கள்

## 5.2 சமூக மாற்றம்

### மத்தியதர வகுப்பினரின் தோற்றம்

பிரித்தானியரின் ஆட்சிக் காலத்தில் இலங்கையில் இடம்பெற்ற சமூக மாற்றங்களில் பழைய பிரபு வகுப்பினர் செல்வாக்கு இழப்பதும் புதிய மத்தியதர வகுப்பினர் தோற்றம் பெற்றமையும் தெளிவாகத் தெரியும் பண்பாகும். பழைய பிரபு வகுப்பினர் பொருளாதார நிலை, சமூக நிலை மற்றும் அரசியல் அதிகாரம் என்பவற்றின் மூலம் சாதாரண மக்களைவிட உயந்த நிலையில் விளங்கியவர்களாவர். நில உடைமையாளர்களான அவர்கள் அதிக வருமானத்தைக் கொண்டிருந்ததுடன் ஆட்சியாளர்களுக்குப் பக்கச் சார்பாக இருந்தமையால் உயர் பதவி பட்டங்களையும் வகித்து வந்தனர்.

இவ்வாறான தன்மைகளால் அவர்கள் சமூகத்தில் பொது மக்களின் கௌரவத்திற்கும் மதிப்பிற்கும் உரியவர்களாகத் திகழ்ந்தனர். பரம்பரை நிலச் சுவாந்தர்களின் வழித் தோன்றல்களான இவர்கள் 'ரதல' பிரதானிகள் எனப்பட்டனர்.



கண்டிப் பிரதானிகளும் அரசாங்க அதிபரும்



புதிய மத்திய தர வகுப்பினர்

கோல்புறுக் சீர்த்திருத்தங்கள் மூலம் இலங்கையில் முதலாளித்துவப் பொருளாதார முறைக்கு வித்திடப்பட்டமையால் மரபு ரீதியாகப் பணம் சம்பாதிக்கும் முறைக்குப் பதிலீடாகப் பணம் சம்பாதிக்கக்கூடிய பல்வேறு வழிகளும் திறந்துவிடப்பட்டன. பெருந்தோட்டங்களை அடிப்படையாகக் கொண்டமைந்த இப்பொருளாதார முறையில் பெருந்தோட்டங்களுக்குத் தேவையான சேவை வழங்கும் ஒப்பந்தக்காரர் செயற்படுதல் சாராய உற்பத்தி, விநியோகம் மற்றும் சாராயக் குத்தகை உரிமைகளைப் பெறுதல், காரீயம் அகழ்தல், சில்லறை வியாபாரம், மொத்த வியாபாரம், போக்குவரத்து சேவை வழங்கல், தென்னந்தோட்ட உரிமை போன்ற துறைகள் உள்நாட்டவர் முதலீடு செய்து பணம் சம்பாதிக்கும் வழிகளாகக் காணப்பட்டன. எனவே 20 ஆம் நூற்றாண்டின் ஆரம்பத்தில் மேற்படி துறைகள் மூலம் பணம் சம்பாதித்துக் கொண்ட உள்நாட்டு செல்வந்தர் வகுப்பொன்று உருவானது. இவ்வகுப்பினர் தமது பிள்ளைகளுக்கு உள்நாட்டிலும் வெளிநாட்டிலும் உயர் கல்வியைப் பெறுவதற்காகத் தமது பணத்தைச் செலவிட்டனர். பிரித்தானியர் ஆட்சியில் சட்டத்தரணிகள், வைத்தியர்கள், பொறியி யலாளர்கள், நில அளவையாளர்கள், சிவில் சேவையாளர்கள், எழுதுவினைஞர்கள்

என்னும் புதிய தொழில் வாய்ப்புகளும் தோன்றியிருந்தன. ஆங்கிலக் கல்வி மூலம் மேற்படி தொழில்வாய்ப்புகளைப் பெற்று உயர்ந்த வாழ்க்கைத் தரத்தை அனுபவித்து சமூக அந்தஸ்தையும் பெற்றுக் கொள்ள முடிந்தது. இதுவும் மத்தியதர வகுப்பினரின் தோற்றத்திற்காகத் திறந்துவிடப்பட்ட கதவாக விளங்கியது.

பிரித்தானியர் ஆட்சியில் திறந்துவிடப்பட்ட புதிய வருமான வழிகள் மூலம் பணம் சம்பாதித்துக் கொண்ட வர்த்தகர் வகுப்பொன்று போலவே ஆங்கிலக் கல்வி மூலம் அரசாங்கத் தொழில்களைப் பெற்றுக் கொண்ட கல்வி கற்ற வகுப்பொன்று உருவானது. இவ்விரு வகுப்பினரும் பொருளாதார ரீதியில் பொதுமக்கள் மத்தியில் வேறுபட்டுத் திகழ்ந்தமையால் அவர்கள் மத்தியதர வகுப்பினர் எனப்பட்டனர். 20ஆம் நூற்றாண்டு ஆரம்பத்தில் உருவான இம்மத்தியதர வகுப்பினர் காரணமாக பழைய நிலப்பிரபுக்கள் வகுப்பு இலங்கையில் செல்வாக்கு இழந்தது.

புதிதாக உருவான மத்தியதர வகுப்பில் காணப்பட்ட கல்வி கற்றவர்கள் அரசியல் ரீதியாக செயற்படுபவர்களாகவும் திகழ்ந்தனர். 20ஆம் நூற்றாண்டில் இலங்கையில் இடம்பெற்ற அரசியல் போராட்டங்கள் இவர்களாலேயே முன்னெடுக்கப்பட்டன. கல்வி கற்ற மத்தியதர வகுப்பினர் எனப்பட்ட இக்குழுவினர் மேலைத்தேயக் கல்வி மூலம் சமூக அந்தஸ்து பெற்றவர்களாவர். எனவே அவர்கள் மேலைத்தேய கலாசாரத் தைப் பின்பற்றும் நகரங்களில் வசிக்கும் செல்வந்த வகுப்பினராகத் திகழ்ந்தனர்.

### தொழிலாளர் வகுப்பு தோற்றம்பெறுதல்

பிரித்தானியர் ஆட்சிக் காலத்தில் ஏற்பட்ட பொருளாதார மாற்றம் காரணமாக இலங்கையில் தொழிலாளர் வகுப்பொன்று தோற்றம் பெற்றமையும் முக்கியமான தொன்றாகும். இலங்கையின் மரபு ரீதியான ஆட்சிக் காலத்தில் அரசாங்கத்தின் பொது வேலைகள் கட்டாய அரச சேவை முறை மூலம் பெற்றுக் கொள்ளப்பட்டமையால் கூலிக்கு அல்லது சம்பளத்துக்கு வேலை செய்யும் வகுப்பொன்று உருவாகவில்லை. ஆயினும் ஆங்கிலேயராட்சியில் மலையகப் பகுதியில் உருவான பெருந்தோட்டங்களில் வேலை செய்வதற்கு தொழிலாளர் படையொன்று தேவைப்பட்டது. அக்காலப் பகுதியில் இந்தியாவும் பிரித்தானியாவின் குடியேற்ற நாடாக விளங்கியமையால் மிகக் குறைந்த கூலிக்கு தென்னிந்தியாவிலிருந்து தொழிலாளர்களைத் தருவித்துக் கொள்வது இலாபகரமானதாகக் காணப்பட்டது. எனவே பெருந்தோட்ட உரிமையாளர்களால் தென்னிந்தியாவிலிருந்து ஆயிரக்கணக்கான தொழிலாளர்கள் தருவிக்கப்பட்டனர். எனவே மலை நாட்டின் பெருந்தோட்டப் பகுதிகளில் தொழிலாளர் வகுப்பொன்று உருவானது.

புதிய பொருளாதார நடவடிக்கைகள் காரணமாக நாட்டில் உருவான கண்டி, காலி, கொழும்பு முதலிய மாநகரங்களில் பொருள்களை ஏற்றியிறக்குதல், துணிகளை சலவை செய்தல், கைவண்டிகள் மூலம் பொருள்களைக் கொண்டு செல்தல், பெருந்தெருக் கள், புகையிரத வீதிகள் அமைத்தல் முதலிய வேலைகளுக்கும் தொழிலாளர் தேவைப் பட்டனர். எனவே தோட்டத் தொழிலாளர் தவிர நகர்ப்புறங்களில் சுதேச தொழிலாளர் வகுப்பொன்றும் தோற்றம் பெற்றது.

ஆரம்ப காலத்தில் தொழிலாளர்களுக்கு மிகக் குறைந்த சம்பளமே வழங்கப்பட்டது. வேலை செய்யும் நேரமும் வரையறுக்கப்பட்டிருக்கவில்லை. தொழிலாளர் காப்புறுதி, நட்டஈடு வழங்கும் முறைகளோ வேறு தொழிலாளர் நலன்புரி நடவடிக்கைகளோ காணப்படவில்லை. எனவே நகர்புறத் தொழிலாளர், தொழிற்சங்கங்களை அமைத்து செயற்படுவதன் மூலம் தமது உரிமைகளை வெற்றி கொள்வதற்கு செயற்பட்டனர். அத்துடன் குறிப்பிட்ட துறை தொழிலாளரிடையே ஒற்றுமையை ஏற்படுத்தவும் தமது நிலைமைகளை மேம்படுத்திக் கொள்ளவும் அவர்கள் வேலைநிறுத்தப் போராட்டங் களில் ஈடுபட்டனர். கொழும்பு அச்சகத் தொழிலாளர் வேலை நிறுத்தம், சலவைத் தொழிலாளர் வேலை நிறுத்தம், கைவண்டித் தொழிலாளர் வேலை நிறுத்தம் என்பன 20 ஆம் நூற்றாண்டின் ஆரம்பத்தில் மேற்கொள்ளப்பட்ட வேலை நிறுத்தங்களாகும்.

20 ஆம் நூற்றாண்டின் மூன்றாம் தசாப்தம் ஆரம்பிக்கும்போது தொழிலாளர்கள் சிறந்த முறையில் ஒழுங்கமைந்துச் செயற்பட்டனர். ஏ.ஈ. குணசிங்க அவர்கள் நகர்புறத் தொழிலாளர்களின் தொழிற்சங்க நடவடிக்கைகளுக்குப் பாடுபட்ட தலைவராவர். 1922 ஆம் ஆண்டு முதல் 1935 ஆம் ஆண்டுவரை இந்நாட்டில் சிறப்பாக செயற்பட்ட தொழிலாளர் தலைவராக அவர் காணப்பட்டார். 1922 ஆம் ஆண்டு ஏ.ஈ. குண சிங்க அவர்களின் தலைமையில் இலங்கை தொழிலாளர் சங்கம் அமைக்கப்பட்டமை குறிப்பிடத்தக்கதாகும். டொனமூர் யாப்பு நிலவிய காலப்பகுதியில் இலங்கை சமசமாஜ கட்சியின் தலைவர்கள் தொழிற்சங்கங்களை அமைத்து தொழிலாளர் உரிமைகளைப் பெற்றுக் கொடுக்கும் போராட்டங்களில் ஈடுபட்டனர். அக்காலப்பகுதியில் தோட்டத் தொழிலாளரின் மத்தியில் தொழிற்சங்கங்களை அமைப்பதில் கோ. நடேச ஐயர் அவர்கள் முன்னோடியாக செயற்பட்டார்.

### கலாசார மாற்றம்

பிரித்தானியர் ஆட்சிக் காலத்தில் இலங்கையில் ஏற்பட்ட சமூக மாற்றங்களுக்குச் சமனாக கலாசார மாற்றங்களும் ஏற்பட்டன. மேலைத்தேய கலாசாரம் நாடு முழுவதும் பரவியதை அக்காலப் பகுதியில் அவதானிக்க முடிந்தது. கோல்புறூக் சீர்த்திருத் தங்களின் பின்னர் ஆங்கில மொழி மூலமான மேலைத்தேயக் கல்வி முறை நாட்டில் வேகமாகப் பரவியது.பெரும்பாலும் மிஷனரிப் பாடசாலைகளிலும் அரச அனுசரணை பெற்ற பாடசாலைகளிலும் செயற்படுத்தப்பட்ட பாடத்திட்ட உருவாக்கம், கற்பித்தல் நடவடிக்கைகள் என்பன வெளிநாட்டவர்களாலேயே மேற்கொள்ளப்பட்டன. எனவே அப்பாடசாலைகளின் மூலம் மேலைத் தேசக் கலாசாரம் பரவுவதற்கான வழியேற் பட்டது. உயர் கல்விக்காக வெளிநாடு சென்று வந்தவர்களாலும் மேலைத்தேய கலா சாரத்தின் சில அம்சங்கள் இலங்கையில் பரவின.

19 ஆம் நூற்றாண்டில் பெருந்தோட்டத் துறையின் பரம்பல், வர்த்தக வளர்ச்சி, போக்குவரத்து மற்றும் தொடர்பாடல் துறையில் ஏற்பட்ட வளர்ச்சி என்பன காரணமாக ஐரோப்பியர் அதிகளவில் இலங்கைக்கு வருகை தந்தனர். எனவே அவர்களின் விடுமுறைக் கால விடுதிகள் மற்றும் இரவுக் களியாட்ட விடுதிகள் என்பன இங்கு

உருவாகின. இதன் காரணமாகவும் மேலைத்தேய கலாசாரம் இலங்கையில் பரவுவதற்கு வழிபிறந்தது. இவ்வாறான பல்வேறு காரணங்களால் மேலைத்தேய ஆடையணிகள், பழக்க வழக்கங்கள், வாழ்த்து வணக்கம் தெரிவிக்கும் முறைகள், கட்டட கலையம் சங்கள், உணவு, பான வகைகள் என்பன இலங்கைக் கலாசாரத்துடன் கலந்துக் கொண்டன.

செயற்பாடு

*பிரித்தானியரின் ஆட்சி காரணமாக இலங்கையின் கலாசாரத்தில் இணைந்து கொண்ட புதிய அம்சங்களைப் பட்டியலிடுக.*

## 5.3. பிரித்தானியர் ஆட்சி காரணமாக ஏற்பட்ட விளைவுகள்

**அனுகூலங்கள்**

இலங்கை பிரித்தானியாவின் குடியேற்ற நாடாகத் திகழ்ந்தபோது இந்நாட்டின் அரசியல், பொருளாதார முறைமைகள் முழுமையாக ஏகாதிபத்தியவாதிகளின் நலன் கருதியே நடைமுறைப்படுத்தப்பட்டன. எனவே சுமார் 133 ஆண்டுகளாக இலங்கை பிரித்தானியரின் சுரண்டலுக்கு உட்பட்டது. அக்காலப் பகுதியில் பிரித்தானியர் உழைத்த பணம் முழுவதும் அவர்களின் தாய் நாட்டைச் சென்றடைந்தது. அத்துடன் இலங்கையின் வளங்கள் பிரித்தானியரின் தேவைகளுக்கே பயன்படுத்தப்பட்டன. அவ்வாறனதொரு பின்னணியிலும் இலங்கைக்கான சில நன்மைகளும் பிரித்தானியர் ஆட்சியின் விளைவாக ஏற்பட்டதை மறுக்க முடியாது. அதற்கான உதாரணங்கள் சில பின்வருமாறு.

- சர்வதேச மொழியான ஆங்கில மொழியறிவு நாட்டினுள் பரவியமை.
- போக்குவரத்து மற்றும் தொடர்பாடல் துறை வளர்ச்சியடைந்தமை.
- ஏற்றுமதிக்கான பெருந்தோட்டப் பயிர்களை அறிமுகம் செய்தமை.
- கைத்தொழில் புரட்சியின் நன்மைகளை இலங்கையும் பெற்றமை.
- பாராளுமன்ற ஆட்சி முறை

**பிரதிகூலங்கள்**

பிரித்தானியர் ஆட்சியில் இவ்வாறான பல்வேறு நன்மைகள் எமக்குக் கிடைத்த போதிலும் தொடர்ந்து 133 ஆண்டுகளாக இலங்கை ஏகாதிபத்திய சுரண்டலுக்குட்பட்ட ஒரு நாடாக இருந்தது. சுதந்திரமடையும்போது நாட்டில் பல்வேறு பிரச்சினைகளும் ஏற்பட்டிருந்தன. அக்காலப் பகுதியில் இலங்கையில் உள்நாட்டுப் பணக்காரர்கள் தோன்றியிருந்த போதிலும் நாட்டின் பெரும்பான்மையான மக்கள் ஏழைகளாக காணப் பட்டனர். நாட்டின் வருமானப் பகிர்வில் ஏற்றத் தாழ்வு அதிகரித்த நிலையில் பொது மக்களுக்கான பொதுச் சேவைகள் மற்றும் நலன்புரி நடவடிக்கைகளை மேம்படுத்த

வேண்டிய தேவையும் காணப்பட்டது. ஏகாதிபத்தியவாதிகளின் குடியேற்ற நாடாகத் திகழ்ந்தமையால் இலங்கை பெற்றுக்கொண்ட எதிர்மறையான அம்சங்களுக்கான உதாரணங்கள் சில வருமாறு,

- ❖ மேலைத்தேய கலாசாரத்தின் பரவல் காரணமாக உள்நாட்டுக் கலாசாரம், பாரம்பரியம் சீரழிவுக்கு உட்பட்டமை.
- ❖ மதுபானப் பாவனை நாடெங்கிலும் பரவியமை.
- ❖ காணி உரிமையற்ற மக்கள் கூட்டம் உருவானமை.
- ❖ மரபு ரீதியான தன்னிறைவுப் பொருளாதாரம் வீழ்ச்சியடைந்ததுடன் தேசிய ரீதியான அறிவும் ஆற்றலும் மழுங்கடிக்கப்பட்டமை.
- ❖ கம்சபா என்னும் பயன்மிக்க கிராம சபைகள் இல்லாதொழிந்தமை.



# 6 இலங்கை சுதந்திரம் அடைதல்

## அறிமுகம்

1948 ஆம் ஆண்டில் இலங்கைக்கு சுதந்திரம் கிடைக்கப்பெற்றமை இந்நாட்டு வரலாற்றில் முக்கியமான ஒரு திருப்பு முனையாகும். அத்தோடு பாராளுமன்ற ஜனநாயக ஆட்சி முறை ஒன்று இந்நாட்டிற்கு கிடைக்கப்பெற்றமையால், பிரதி நிதித்துவ ஜனநாயகத்தின் மூலம் அரசியல் செயல்பாடுகளில் தொடர்புபடும் சந்தர்ப்பம் பொது மக்களுக்குக் கிடைக்கப்பெற்றது. 1972, 1978 ஆம் ஆண்டுகளில் புதிய அரசியல் யாப்புக்கள் அறிமுகப்படுத்தப்பட்டதுடன், அரசியல் அரங்கில் இன்னும் பல மாற்றங்கள் ஏற்பட்டன. சுதந்திரத்தைத் தொடர்ந்து வந்த மூன்று தசாப்தத்தில் இந்நாட்டு அரசியல் அரங்கில் தெளிவாகத் தெரியும் மாற்றங்களுடன் பொருளாதார, சமூகத் துறைகளில் ஏற்பட்ட விருத்தியும் அது தொடர்பான மேலதிக தகவல்களும் இப்பாடத்தில் விளக்கப்பட்டுள்ளது.

## 6.1. சோல்பரி யாப்பும் சுதந்திரம் பெறலும்

இலங்கையின் அரசியல் யாப்புச் சீர்த்திருத்தம் தொடர்பாக ஆராய்ந்தறிந்து உரிய ஆலோசனைகளை முன்வைப்பதற்காக பிரித்தானிய அரசாங்கத்தால் நியமிக்கப்பட்ட சோல்பரி ஆணைக்குழு 1944 ஆம் ஆண்டு டிசெம்பர் மாதத்தில் இலங்கைக்கு வந்தது. 1945 ஆம் ஆண்டு செப்டெம்பர் மாதத்தில் அவர்களுடைய அறிக்கை முன்வைக்கப்பட்டது. அதன்படி நாட்டின் உள்நாட்டு விடயங்களில் முழுமையான அதிகாரத்தை இலங்கையருக்கு வழங்கும் அரசியல் யாப்பு ஒன்றை அவர்கள் முன்வைத்தனர். அவர்களின் அறிக்கையை அடிப்படையாகக் கொண்ட வெள்ளை அறிக்கை இந்நாட்டு அரசுக் கழகத்தால் ஏற்றுக்கொள்ளப்பட்ட பின்னர் சோல்பரி அரசியல் யாப்புத் தொடர்பான அனுசரணை 1946 ஆம் ஆண்டு மே மாதத்தில் பிரித்தானியாவால் வெளியிடப்பட்டது. சோல்பரி யாப்பின்படி நடைபெற வேண்டிய முதலாவது பாராளுமன்றத் தேர்தலை 1947 ஆம் ஆண்டின் மத்தியில் நடத்துவதற்குத் தீர்மானித்திருந்தாலும் இலங்கைக்கு சுதந்திரம் வழங்குதல் தொடர்பாக அதுவரை பிரித்தானியா எவ்வித அறிவிப்பும் செய்திருக்கவில்லை. இதனால் சுதந்திரத்தைப் பெற்றுக் கொள்வதற்கு இலங்கையருக்கு உள்ள உரிமை பற்றி டீ.எஸ். சேனாநாயக்க உட்பட இந்நாட்டுத் தலைவர்கள் பிரித்தானியாவுக்கு தத்துவார்த்த ரீதியிலான கருத்துக்களை முன்வைத்தனர். இதற்கமைவாக தேர்தலுக்கு இரண்டு மாதங்களுக்கு முன்பதாக விசேட பிரகடனம் ஒன்றைக் குடியேற்ற நாடுகளின் செயலாளர் வெளியிட்டார். அதன்படி பொதுநலவாயத்திற்கு உட்பட்ட சுதந்திர நாடொன்றின்

அந்தஸ்தை இலங்கைக்கு வழங்குவதாகப் பிரகடனப்படுத்தினார். இதற்கிடையில் டீ.எஸ். சேனாநாயக்க அவர்களால் ஐக்கிய தேசியக் கட்சி தோற்றுவிக்கப்பட்டது. 1947 ஆம் ஆண்டு ஆகஸ்ட் மாதத்தில் இடம்பெற்ற பொதுத் தேர்தலில் கட்சிகளின் நிலை வருமாறு,

1947 ஆகஸ்ட் பொதுத் தேர்தலில் கட்சிகளின் நிலை

| **கட்சிகள்** | **வெற்றிபெற்ற ஆசனங்கள்** |
|---|---|
| ஐக்கிய தேசியக் கட்சி | 42 |
| இலங்கை சமசமாஜக் கட்சி | 10 |
| தமிழ் காங்கிரஸ் கட்சி | 07 |
| இலங்கை இந்திய காங்கிரஸ் கட்சி | 06 |
| போல்ஷவிக் - லெனினிஸ்ட் கட்சி | 05 |
| இலங்கை - கம்யூனிஸ்ட் கட்சி | 03 |
| தொழிலாளர் கட்சி | 01 |
| சுயேச்சைகள் | 21 |
| **மொத்தம்** | 95 |

இத்தேர்தலில் ஐக்கிய தேசியக் கட்சி பாராளுமன்றத்தில் பெரும்பான்மையான ஆசனங்களைக் கைப்பற்றியமையால் சுயேச்சை அங்கத்தவர்கள் பலரினது ஆதரவுடன் அரசாங்கத்தை அமைத்தது. 1946 ஆம் ஆண்டிலிருந்து இந்நாட்டின் உள்நாட்டு நிருவாக நடவடிக்கைகளை இலங்கையர்வசம் கையளிப்பதற்கு பிரித்தானிய அரசு விரும்பினாலும் வெளிநாட்டு விவகாரங்களைத் தொடர்ந்தும் பிரித்தானியாவின் கைவசம் வைத்திருப்பதற்கான ஏற்பாடு ஒன்று இருந்து வந்தது. தீவின் புவியியல் அமைவிடம், பாதுகாப்பு, யுத்த நடவடிக்கைகளுக்கு முக்கியத்துவமானபடியால் இந்நாட்டுடன் கொண்டிருந்த தொடர்புகளைப் பூரணமாகக் கைவிட்டுவிடப் பிரித்தானிய அரசு முன்வராமையே அதற்கான காரணமாகும். பிரித்தானியரின் இந்த எதிர்பார்ப்பைப் புரிந்து கொண்ட புதிய பிரதமர் டீ.எஸ். சேனாநாயக்க அவர்கள் 1947 ஆம் ஆண்டு நவம்பர் மாதத்தில் பிரித்தானிய அரசாங்கத்துடன் பாதுகாப்பு, வெளிநாட்டு உறவு தொடர்பான இரு ஒப்பந்தங்களைச் செய்து கொள்ள முன்வந்தார். பாதுகாப்பு ஒப்பந்தத்திற்கு அமைவாக, தேவை ஏற்படும்போது கப்பல், விமானம் உட்பட ஏனைய படை நடவடிக்கைகளுக்கும் இலங்கையை உபயோகித்துக் கொள்வதற்கு இடமளிப்பதற்கு இணங்கினார். வெளிநாட்டு உறவு தொடர்பான ஒப்பந்தத்தின்படி சுதந்திர நாடு ஒன்றாக வெளிநாடுகளுடன் புதிதாக உறவுகளை மேற்கொள்வதற்கு பிரித்தானியாவின் உதவியை இந்நாட்டிற்கு வழங்குவதற்கு இலங்கை விரும்பியது. அதன்பின்னர் இந்நாட்டிற்கு சுதந்திரத்தைப் பெற்றுக் கொடுப்பது தொடர்பான விடயங்களை உள்ளடக்கிய இலங்கையின் சுதந்திரப் பிரகடனம் 1947 ஆம் ஆண்டு டிசெம்பர் 19 ஆந் திகதி வெளியிடப்பட்டது. 1948 ஆம் ஆண்டு பெப்ரவரி 4 ஆந்

திகதி தொடக்கம் அவற்றின் விதிகள் செயற்படுத்தப்பட்டதோடு, இலங்கைக்கு சுதந்திரம் கிடைக்கப்பெற்றது. இதனடிப்படையில் இலங்கைக்கான சட்டங்களை இயற்றுவதற்கும் இந்நாட்டின் நிருவாக நடவடிக்கைகளை மேற்கொள்வதற்கும் பிரித்தானிய அரசுக்கு இருந்த அதிகாரம் முற்றுப் பெற்று அவ்வதிகாரம் இலங்கை அரசாங்கத்திற்குக் கிடைத்தது. 1948 ஆம் ஆண்டு பெப்பிரவரி 10 ஆந் திகதி புதிய பாராளுமன்றம் கோலாகலமாகத் திறந்துவைக்கப்பட்டதோடு, பிரதமர் டீ.எஸ். சேனாநாயக்க அவர்களால் ஆங்கிலேயரின் கொடி இறக்கப்பட்டு, மீண்டும் சிங்கக் கொடி ஏற்றப்பட்டது. இதற்கமைய பெப்ரவரி 4 ஆந் திகதி இலங்கையின் சுதந்திர தினமாகப் பிரகடனப்படுத்தப்பட்டது.

### சோல்பரி அரசியல் யாப்பு

1931 - 1947 வரையான டொனமூர் அரசியல் யாப்பின் பின்னர், சோல்பரியின் அரசியல் யாப்பு செயற்படத் தொடங்கியது. 1972 ஆம் ஆண்டு குடியரசு அரசியல் யாப்புவரை அது செயற்பட்டது. சோல்பரி யாப்பின்படி அரசாங்கத்தின் பணிகளை முன்னெடுத்துச் செல்வதற்கு ஆளுநர் நாயகம், பிரதமரும் அமைச்சரவையும், பாராளுமன்றம், நீதி என நான்கு துறைகள் அறிமுகப்படுத்தப்பட்டன.

### ஆளுநர் நாயகம்

அதுவரை இருந்து வந்த ஆளுநர் பதவி அகற்றப்பட்டு, இங்கிலாந்தின் முடிக்குரிய பிரதிநிதியாக ஆளுநர் நாயகம் பதவி உருவாக்கப்பட்டது. புதிய அரசியல் யாப்பின் கீழும் பிரித்தானிய மகாராணியே தொடர்ந்தும் இலங்கையின் தலைவியாக ஏற்றுக் கொள்ளப்பட்டபடியால் அரசியின் இந்நாட்டு பிரதிநிதியாக ஆளுநர் நாயகம் செயற்பட்டார். ஆளுநர் நாயகம் பதவி முழுமையாக பெயரளவு நிறைவேற்றுத் துறைப் பதவியாக இருந்ததோடு, அவர் தனது செயற்பாடுகளை முன்னெடுக்கும்போது எப்போதும் போன்று பிரதமரின் ஆலோசனைப்படியே செயற்பட வேண்டியிருந்தது.

### பாராளுமன்றம்

சோல்பரி யாப்பின்படி சட்டத்துறை தொடர்பாக பிரதிநிதிகள் சபை, செனட் சபை என்ற இரு சபைகளைக் கொண்ட பாராளுமன்றம் உருவாக்கப்பட்டது. பிரதிநிதிகள் சபையில் 101 அங்கத்தவர்கள் இடம்பெற்றனர். அதில் 95 பேர் தேர்தல் தொகுதி அடிப்படையில் பொது மக்களினால் தெரிவு செய்யப்படுவதுடன் எஞ்சிய 6 பேரும் அங்கத்துவத்தைப் பெற்றுக் கொள்ள முடியாத சிறுபான்மையோருக்காக, பிரதமரின் ஆலோசனைக்கு அமைய ஆளுநர் நாயகத்தால் நியமிக்கப்பட்டோராவர். இச்சபையின் பதவிக் காலம் 5 ஆண்டுகளாகும்.

மூதவை (செனட்) எனப்பட்ட மேல் சபை அல்லது இரண்டாவது சபைக்கு 30 அங்கத்தவர்கள் நியமிக்கப்பட்டனர். பிரதிநிதிகள் சபை மூலம் 15 பேர் நியமிக்கப் படுவதோடு, பிரதமரின் ஆலோசனைக்கு அமைய ஆளுநர் நாயகத்தால் 15 பேரும் நியமனம் செய்யப்பட்டனர். இச்சபையின் பதவிக் காலம் 6 ஆண்டுகளாகும்.

### பிரதமரின் தலைமையிலான அமைச்சரவை

*பிரதமர் அமைச்சரவையின் தலைவராவார். பிரதிநிதிகள் சபையில் பெரும்பான்மை அங்கத்தவர்களின் ஆதரவைப் பெறும் ஒருவர் ஆளுநர் நாயகத்தால் பிரதமராக நியமிக்கப்படுவார். இவ்வரசியல் யாப்பின்படி நிறைவேற்று அதிகாரம் அமைச்சரவையிடம் ஒப்படைக்கப்பட்டிருந்தது. அமைச்சர்கள் பிரதமரின் ஆலோசனைப்படி ஆளுநர் நாயகத்தால் நியமனம் செய்யப்படுவர்.*

*பிரதமர், பாதுகாப்பு, வெளிநாட்டு விவகார அமைச்சுககளின் பொறுப்புக்களை வகிப்பார். நீதி அமைச்சரும் மேலும் இன்னொரு அமைச்சரும் மேல் சபையில் இருந்து நியமனம் செய்யப்படுவர். இங்கிலாந்தின் பாராளுமன்ற சம்பிரதாயங்களுக்கு அமைவாக அமைச்சரவைக் கூட்டாகப் பாராளுமன்றத்திற்குப் பொறுப்புச் சொல்ல வேண்டியிருந்தது.*

### நீதிச் செயற்பாடுகள்

*சோல்பரி அரசியல் யாப்பின்படி உயர் நீதிமன்றம் உட்பட நீதிமன்றத் தொகுதி ஒன்றால் நீதித்துறையின் செயற்பாடுகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன. ஆளுநர் நாயகத்தால் பிரதம நீதிபதியும் உயர் நீதிமன்ற நீதிபதிகளும் நியமிக்கப்பட்டனர். பிரதம நீதிபதியின் தலைமையில் நீதிச்சேவை ஆணைக்குழுவினால் நீதிமன்றங்களுடன் தொடர்பான நீதிபதிகளின் நிர்வாக நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன.*

### இலங்கையில் அரசியல் கட்சி முறைமை

*அரசியல் கட்சி முறை என்பது பாராளுமன்ற ஜனநாயகம் நிலவும் எல்லா நாடுகளிலும் காணப்படுகின்ற கட்டாயமான ஒரு பண்பாகும். பிரித்தானியா, ஐக்கிய அமெரிக்கா போன்ற நாடுகளில் ஆரம்ப காலத்தில் இரு கட்சிகள் மட்டுமே காணப்பட்டன. அவை இரு கட்சி முறை ஆட்சி எனப்பட்டன. பிரான்ஸ், ஜேர்மனி போன்ற ஐரோப்பிய நாடுகளிலும் இந்தியா, இலங்கைப் போன்ற ஆசிய நாடுகளிலும் பல அரசியல் கட்சிகள் காணப்படுகின்றன. அவை பல கட்சி முறை ஆட்சி எனப்பட்டன.*

*அரசியல் கட்சி முறையால் அவ்வவ் கட்சிகளின் கொள்கை அடிப்படையில் மக்களை ஒன்றுதிரட்டுவது, கட்சியின் கொள்கைகளை மக்கள் முன்கொண்டு செல்வது என்பன இலகுவாயுள்ளன. அத்தோடு பாராளுமன்ற ஜனநாயகம் மக்கள் பிரதிநிதிகளால் மேற்கொள்ளப்படும் ஆட்சி முறையானபடியால், அரசியல்வாதிகளுக்கும் பொதுமக்களுக்குமிடையிலான உறவைக் கட்டியெழுப்புவதற்கும் அரசியல் கட்சி முறைமை அவசியப்படுகிறது. இலங்கையில் அரசியல் கட்சிகள் ஆரம்பிக்கப்பட்டது பிரித்தானியரின் ஆட்சிக் காலத்திலேயாகும். 1931 ஆம் ஆண்டில் இந்நாட்டிற்கு சர்வஜன வாக்குரிமை கிடைத்த போதிலும் 1947 ஆம் ஆண்டு வரை பொதுத் தேர்தல்களில் கட்சி முறைமைக் கவனத்தில் கொள்ளப்படவில்லை. இந்நாட்டில் முதன்முறையாகக் கட்சி முறைமை பிரயோகிக்கப்பட்டது 1947 ஆம் ஆண்டு பாராளுமன்றத் தேர்தலின் போதேயாகும். அத்தேர்தலில் இலங்கை சமசமாஜக் கட்சி, ஐக்கிய தேசியக் கட்சி, இலங்கை கம்யூனிஸ்ட் கட்சி, தமிழ்க் காங்கிரஸ் கட்சி என்னும் பல கட்சிகள் போட்டியிட்டன.*

## இலங்கை சமசமாஜக் கட்சி

இலங்கை சமசமாஜக் கட்சி இந்நாட்டின் பழைய அரசியல் கட்சியாகும். பிரித்தானியரின் ஆட்சியின்போது கல்வி கற்பதற்காக வெளிநாடு சென்றிருந்த கலாநிதி என்.எம். பெரேரா, கலாநிதி கொல்வின் ஆர். டீ சில்வா, திரு பிலிப் குணவர்தன போன்ற தலைவர்கள் வெளிநாடுகளில் நிலவிய இடதுசாரிச் சிந்தனைகளால் கவரப்பட்டு அம்முறையை இந்நாட்டில் செயற்படுத்துவதற்காக 1935 ஆம் ஆண்டு இலங்கை சமசமாஜக் கட்சியை உருவாக்கிக் கொண்டனர். பின்னர் அக்கட்சியில் இருந்து பிரிந்து சென்ற ஒரு பகுதியினரால் வைத்தியர் எஸ்.ஏ. விக்கிரமசிங்க அவர்களின் தலைமையில் 1943 ஆம் ஆண்டில் இலங்கை கம்யூனிஸ்ட் கட்சி ஆரம்பிக்கப்பட்டது.

## ஐக்கிய தேசியக் கட்சி

1946 ஆம் ஆண்டளவில் இடதுசாரி, சிறுபான்மை இனக் கட்சிகள் சிற்சிலவும் தொடங்கப்பட்டிருந்தாலும் இந்நாட்டு நடுநிலை அரசியல்வாதிகளுக்கு என்று ஓர் அரசியல் கட்சி உருவாகி இருக்கவில்லை. 1947 ஆம் ஆண்டில் முதலாவது பொதுத் தேர்தல் நடைபெற இருந்தமையால் டீ.எஸ். சேனாநாயக்க அவர்களின் தலைமையில் 1946 ஆம் ஆண்டில் ஐக்கிய தேசியக் கட்சி தோற்றுவிக்கப்பட்டது. அப்போதிருந்த இலங்கை தேசிய சங்கம், எஸ். டபிள்யூ. ஆர். டீ.பண்டாரநாயக்க அவர்களால் ஆரம்பிக்கப்பட்டிருந்த சிங்கள மகா சபை அங்கத்தவர்கள் பலரும் ஐக்கிய தேசியக் கட்சியில் சேர்ந்து கொண்டனர். ஆகையால் அக்கட்சி ஆரம்பத்திலிருந்தே பலம் வாய்ந்த ஒரணியாகத் திகழ்ந்தது. 1947 ஆம் ஆண்டு பொதுத் தேர்தலில் 95 வேட்பாளர்களை நிறுத்தி, 42 தொகுதிகளில் வெற்றி பெற்றது. பின்னர் 1952 ஆம் ஆண்டு இடம்பெற்ற பாராளுமன்றத் தேர்தலில் 54 தொகுதிகளில் வென்று ஆட்சியை அமைத்துக் கொள்ளும் பலம் அக்கட்சிக்குக் கிடைத்தது.

## ஸ்ரீ லங்கா சுதந்திரக் கட்சி

எஸ். டபிள்யூ.ஆர்.டீ. பண்டாரநாயக்க அவர்கள், ஐக்கிய தேசியக் கட்சியில் இருந்து விலகி, 1951 ஆம் ஆண்டு ஸ்ரீலங்கா சுதந்திரக் கட்சியை நிறுவினார். ஐக்கிய தேசியக் கட்சியை விட அதிகமாக சாதாரண மக்களின் தேவைகள் தொடர்பாகக் கவனஞ் செலுத்திய அக்கட்சி, சுயமொழி அறிஞர்கள், புத்த பிக்குகள், தேசியவாதிகள் ஆகியோரின் ஆதரவைப் பெற்றிருந்தது. 1951 ஆம் ஆண்டு பொதுத் தேர்தலில் பங்கேற்று 9 தொகுதிகளில் வெற்றிப் பெற்றது. அக்கட்சி இன்னும் பல அரசியல் கட்சிகளை ஒன்று சேர்த்துக் கொண்டு மக்கள் ஐக்கிய முன்னணி என்ற பெயருடன் 1956 பொதுத் தேர்தலில் பங்கு பற்றி 51 தொகுதிகளில் வென்று அரசாங்கம் ஒன்றை அமைத்தது. அதற்கமைய 1956 இலிருந்து 1959 வரை பண்டாரநாயக்க அவர்கள் இந்நாட்டின் பிரதமராகச் செயற்பட்டார். 1959 ஆம் ஆண்டில் அவர் கொலை செய்யப்பட்டார். அதன்பின்னர் அவரது மனைவியான திருமதி ஸ்ரீமாவோ பண்டாரநாயக்க கட்சியின் தலைமைப் பொறுப்பை ஏற்றார். இவர் உலகின் முதலாவது பெண் பிரதமர் ஆவார்.

## ஏனைய அரசியல் கட்சிகள்

முழு நாட்டிலும் வேட்பாளர்களை நிறுத்தக்கூடியதாயிருந்த ஐக்கிய தேசிய கட்சி, ஸ்ரீ லங்கா சுதந்திரக் கட்சிகளைத் தவிர சுதந்திரத்திற்கு முன்பிருந்தே இன்னும் பல சிறிய கட்சிகள் செயற்பட்டுக் கொண்டிருந்தன. ஏ.ஈ. குணசிங்க அவர்களால் அமைத்துக் கொள்ளப்பட்ட தொழிலாளர் கட்சி, ஜீ.ஜீ. பொன்னம்பலம் அவர்களின் தமிழ் காங்கிரஸ் கட்சி என்பன அதில் குறிப்பிடத்தக்கவையாகும். இந்நாட்டுத் தமிழ் மக்களின் உரிமைகள் தொடர்பாகத் தீவிர கவனஞ் செலுத்திய அக்கட்சி 1947 பொதுத் தேர்தலில் 7 தொகுதிகளில் வெற்றி பெற்றது. 1949 ஆம் ஆண்டு எஸ்.ஜே.வி. செல்வநாயகம் அவர்கள் சமஷ்டிக் கட்சியை ஆரம்பித்ததுடன், தமிழ் காங்கிரஸ் கட்சிக்கு கிடைத்து வந்த மக்களின் ஆதரவு குறைவடைந்தது.

இலங்கையில் காணப்பட்ட அரசியல் கட்சி முறையின்படி ஐக்கிய தேசியக் கட்சி, ஸ்ரீ லங்கா சுதந்திரக் கட்சி என்ற இரண்டிற்கும் மேலதிகமாக மேலும் சிறிய கட்சிகள் பலவும் காணப்பட்டமையால் பாராளுமன்றப் பொதுத் தேர்தலில் ஒரு கட்சிக்கும் பெரும்பான்மைப் பலத்தைப் பெற்றுக் கொள்ள முடியாத சந்தர்ப்பங்கள் காணப்பட்டன. ஆகையால் பல கட்சிகள் ஒன்று சேர்ந்து கூட்டணிகளை அமைத்துக் கொண்டு கூட்டரசாங்கங்கள் உருவாவது பொதுவாகக் காணப்படுகின்றது.

## 1956 – பொதுத் தேர்தலும் சமூக மாற்றமும்

சுதந்திரத்தின் பின்னர் நீண்ட காலம் பதவியில் இருந்த ஐக்கிய தேசியக் கட்சியைத் தோல்வியுறச் செய்து 1956 ஆம் ஆண்டு எஸ். டபிள்யூ. ஆர். டீ பண்டார நாயக்க அவர்கள் தலைமையில் புதிய அரசாங்கம் ஒன்று பதவிக்கு வந்தது. புதிய சக்திகள் பல ஒன்று சேர்ந்து பண்டார நாயக்கவின் தலைமையில் அணிதிரண்டமையாலும் சுதேச மொழி, கலாசாரத்தை மதிக்கும் கொள்கையைக் கடைப்பிடித்தமையாலும் அதுவரை தீர்க்கப்படாதிருந்த சமூக, பொருளாதாரப் பிரச்சினைகள் பலவற்றிற்கும் தீர்வு வழங்க முயற்சித்தமையாலும் அவ்வரசாங்கத்தின் கீழ் சமூக மாற்றம் ஒன்று ஏற்பட்டதாகக் கருதப்படுகின்றது.

1947 ஆம் ஆண்டு தேர்தலின் மூலம் பதவிக்கு வந்த டீ.எஸ்.சேனாநாயக்க அவர்கள், 1952 ஆம் ஆண்டு மார்ச் மாதம் அகால மரணமடைந்தபடியால், அவருடைய மகன் டட்லி சேனாநாயக்க அவர்கள் பிரதமர் பதவிக்கு நியமனம் பெற்றார். 1952 ஆம் ஆண்டுத் தேர்தலில் மீண்டும் ஒருமுறை ஐக்கிய தேசியக் கட்சி பாராளுமன்றத்தில் கூடிய தொகுதிகளைக் கைப்பற்றிக் கொண்டபடியால் திரும்பவும் ஒருமுறை அவர் பிரதமராக நியமனம் பெற்றார். எனினும் அரிசி மற்றும் உணவுப் பொருள்களின் விலை அதிகரித்தமையால் 1953 ஆகஸ்ட் மாதத்தில் இடதுசாரிக் கட்சிகளால் மேற்கொள்ளப்பட்ட ஹர்த்தால் செயற்பாட்டினால் டட்லி சேனாநாயக்க அவர்கள் பிரதமர் பதவியிலிருந்து இராஜினாமா செய்தார். இச்சந்தர்ப்பத்தில் ஐக்கிய தேசியக்

கட்சியின் சிரேஷ்ட உறுப்பினரான ஜோன் கொத்தலாவல அவர்கள் பிரதமர் பதவிக்கு நியமனம் பெற்றார். அடுத்த பொதுத் தேர்தல் 1957 ஆம் ஆண்டு மே மாதம் நடைபெறவிருந்த வேளையில் அவரின் ஆலோசனைப்படி ஆளுநர் நாயகத்தால் 1956 ஆம் ஆண்டு பெப்பிரவரி மாதத்தில் பாராளுமன்றம் கலைக்கப்பட்டது. இதனால் தேர்தல் ஒன்று இடம்பெறும் நிலை உருவானது.

1956 - பொதுத் தேர்தலில் ஐக்கிய தேசியக் கட்சி தனித்துப் போட்டியிட, ஸ்ரீலங்கா சுதந்திரக் கட்சியோ இன்னும் பல கட்சிகளை ஒன்று சேர்த்துக் கொண்டு பொதுஜன ஐக்கிய முன்னணியாகப் போட்டியிட்டது. இதற்கமைய ஸ்ரீலங்கா சுதந்திரக் கட்சி, பிலிப் குணவர்தன அவர்கள் தலைமை தாங்கிய புரட்சிகர சமசமாஜக் கட்சி விஜயானந்த தஹநாயக்க அவர்களால் ஆரம்பிக்கப்பட்ட பாஷா பெரமுண, ஐ.எம். ஆர்.ஏ. ஈரியகொல்ல அவர்களும் இன்னும் சுயேட்சை வேட்பாளர்களும் ஒன்று சேர்ந்து மக்கள் ஐக்கிய முன்னணியை ஆரம்பித்திருந்தனர். மக்கள் ஐக்கிய முன்னணி, இலங்கை சமசமாஜக் கட்சியுடன் போட்டித் தவிர்ப்பு ஒப்பந்தம் ஒன்றை ஏற்படுத்திக் கொண்டிருந்தமை அவ்விரு கட்சிகளுக்கும் நன்மை தருவதாயிருந்தது.

1956 - தேர்தல் மேடைகளில் பிரதான தொனிப் பொருளாக இருந்தது, சிங்களத்தை அரசாங்க மொழியாக மாற்றுதல் தொடர்பானதாகும். சுதந்திரத்திற்குப் பின்னரும் ஆங்கில மொழிக்கு முக்கியத்துவம் வழங்கப்பட்டு வந்தமையால், தாய்மொழியை மட்டும் கற்றவர்கள் பிரச்சினைகளுக்கு முகம் கொடுத்து வந்தனர். ஆகையால் மக்கள் ஐக்கிய முன்னணியைச் சூழ உருவான சக்திகள் தேர்தலுக்கு முன்பிருந்தே சிங்களம் அரசகரும மொழியாக வேண்டும் என்று கொள்கையளவில் ஏற்றுக் கொண்டிருந்தன. ஐக்கிய தேசியக் கட்சியும் தேர்தல் நெருங்கியபோது அக்கொள்கைக்கு இணங்கியது.

தேர்தலின்போது பிக்குகள், சுதேச வைத்தியர்கள், ஆசிரியர்கள், விவசாயிகள், தொழிலாளர்கள் ஆகிய ஐம்பெரும் சக்திகளின் ஆதரவு மக்கள் ஐக்கிய முன்னணிக்குக் கிடைக்கப் பெற்றமையும் பல கட்சிகள் ஒன்று கூடி முன்னணி ஒன்றாகப் போட்டியிட்டமையும் இடதுசாரிக் கட்சிகளுடன் போட்டித் தவிர்ப்பு ஒப்பந்தம் செய்யப்பட்டிருந்தமையும் மக்கள் ஐக்கிய முன்னணி இலகுவாக வெற்றி பெறுவதற்கான காரணிகளாக அமைந்தன. மேலே கூறப்பட்டவாறு அம்முன்னணி 51 ஆசனங்கள் இலங்கை சமசமாஜக் கட்சி 14 ஆசனங்கள் வெற்றியீட்டின. இத்தேர்தலில் ஐக்கிய தேசிய கட்சியால் 08 ஆசனங்களைப் பெற்றுக் கொள்ள முடியுமாயிருந்தது. சமஷ்டிக் கட்சி 10 ஆசனங்கள் வெற்றி பெற்றது.

மக்கள் ஐக்கிய முன்னணியின் வெற்றியைத் தொடர்ந்து எஸ்.டபிள்யூ.ஆர்.டீ பண்டார நாயக்க அவர்கள் பிரதமரானார். அவர் பிரதமர் பதவி வகித்த இக்காலம் இந்நாட்டு வரலாற்றிலேயே பெருமாற்றங்கள் இடம்பெற்ற ஒரு காலகட்டமாகும். அக்காலத்தில் பின்பற்றப்பட்ட கொள்கைகள், மேற்கொள்ளப்பட்ட சீர்திருத்தங்கள் என்பனவற்றில் முக்கியமானவை சில வருமாறு :



உரு 6.1 பண்டாரநாயக்க அவர்களின் அமைச்சரவை

- ❖ சிங்களத்தை அரச கரும மொழியாக்கியமை
- ❖ பிரித்தானியாவுடன் 1947ஆம் ஆண்டு செய்து கொள்ளப்பட்ட பாதுகாப்பு, வெளிநாட்டு விவகார ஒப்பந்தத்தை இரத்துச் செய்தமை.
- ❖ வல்லரசுகளின் அணிகளிலிருந்து விலகி நடுநிலைமையான வெளிநாட்டுக் கொள்கையொன்றைக் கைக்கொண்டமை.
- ❖ தேசியமயப்படுத்தும் திட்டத்திற்கு அமைவாக துறைமுகம், போக்குவரத்துப் பேருந்துகள் என்பவை அரசுடைமையாக்கப்பட்டமை.
- ❖ தேசிய விவசாயத்தையும் கைத்தொழிலையும் முன்னேற்ற நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டமை.
- ❖ உயர் கல்வித் துறையின் விருத்திக்காக வித்தியோதய, வித்தியாலங்கார பிரிவெனாக்கள், பல்கலைக்கழகங்களாகத் தரமுயர்த்தப்பட்டமை.

பண்டாரநாயக்க அவர்கள் செயற்படுத்திய தேர்தல் இயக்கத்தால் இந்நாட்டுச் சாதாரண குடிமக்களில் இருந்து தோன்றிய தலைவர்கள் பலருக்குத் தேர்தலில் வெற்றி பெற்று பாராளுமன்றத்தில் பிரவேசிக்கும் சந்தர்ப்பம் கிடைத்தது. அதே போன்று அவருடைய ஆட்சிக் காலத்தில் தேசிய பண்புகளை மதித்து நடைமுறைப்படுத்தியமையும் அதுவரை தீர்க்கப்படாது இருந்த பொதுமக்களின் பிரச்சினைகள் தொடர்பாகக் கவனஞ் செலுத்தப்பட்டமையும் அவ்வரசாங்கத்தின் காலத்தில் சமூக மாற்றமொன்று நிகழ்ந்தமையும் ஏற்றுக் கொண்டாக வேண்டும்.

## 1972 இல் இலங்கை குடியரசாதல்

1948 - 1972 காலகட்டத்தில் சோல்பரி அரசியல் யாப்பு இந்நாட்டில் நடைமுறையில் இருந்தது. இவ்வாட்சி முறையின்படி பிரித்தானிய மகாராணி இந்நாட்டின் பெயரளவு ஆட்சித் தலைவராயிருந்தாலும் சட்டம் இயற்றுவதில் பாராளுமன்றத்திற்கு சில கட்டுபாடுகள் விதிக்கப்பட்டிருந்தமையாலும் இந்நாட்டிற்குக் கிட்டிய சுதந்திரம் பரிபூரணமான ஒன்றாக இருக்கவில்லை. இதனால் சோல்பரியின் அரசியல் யாப்பு செயற்படத் தொடங்கியதிலிருந்து, அரசியல் யாப்பு முறையை மாற்றி புதிய அரசியல் யாப்பு ஒன்றை உருவாக்க வேண்டும் என்ற அபிப்பிராயம் எழுந்தது. எனினும் இது தொடர்பான பயன்தரக்கூடிய செயற்பாடு 1970 ஆம் ஆண்டுப் பொதுத் தேர்தலின் பின்னரே மேற்கொள்ளப்பட்டது.

1970 ஆம் ஆண்டு பொதுத் தேர்தலுக்கு முகம் கொடுப்பதற்காக சுதந்திரக் கட்சி, சமசமாஜக் கட்சி, கம்யூனிசக் கட்சி என்பன ஒன்று சேர்ந்து ஐக்கிய முன்னணி ஒன்றை அமைத்துக் கொண்டன. அக்கட்சிகள் போட்டித் தவிர்ப்பு ஒப்பந்தத்தின் மூலம் ஒரே அணியாகப் பொதுத் தேர்தலை எதிர்கொண்டன. தேர்தலில் தெரிவாகும் பிரதிநிதிகளுக்கு அரசியல் அமைப்புச் சபையாக ஒன்றுகூடி, புதிய அரசியல் யாப்பை அமைப்பதற்கு, ஐக்கிய முன்னணியினால் முன்வைக்கப்பட்ட தேர்தல் விஞ்ஞாபனத்தில் பொது மக்களின் ஆணையைக் கோரியிருந்தது. இத்தேர்தலில் பாராளுமன்றத்தில் பெரும்பான்மை ஆசனங்களைக் கைப்பற்றிக் கொண்டு, ஐக்கிய முன்னணி அரசாங்கம் ஒன்றை அமைத்துக் கொண்டது. அதற்கமைய திருமதி ஸ்ரீமாவோ பண்டாரநாயக்க பிரதமரானார். மேலே குறிப்பிட்ட மக்கள் ஆணையுடன் செயற்பட்ட அவ்வரசாங்கம் 1972 ஆம் ஆண்டு மே 22 ஆந் திகதி புதிய அரசியல் யாப்பை அறிமுகப்படுத்தியது. அது முதலாம் குடியரசு அரசியல் யாப்பு எனப்படுகின்றது.

1972 அரசியல் யாப்பின் அடிப்படை அம்சங்களுள் முக்கியமானவை சில வருமாறு :

- ❖ இதுவரை லங்கா எனப்பட்ட இந்நாடு இதன்பிறகு ஸ்ரீலங்கா என்ற பெயரால் அழைக்கப்படல்.
- ❖ பிரித்தானியப் பேரரசுடன் கொண்டிருந்த அரசியல் யாப்பு ரீதியான தொடர்புகளை முடிவுக்குக் கொண்டுவரல்.
- ❖ இலங்கையை ஒன்றுபட்ட குடியரசாக்குதல்.
- ❖ மனித உரிமைகளைப் பாதுகாத்தல்.

## 1972 - அரசியல் யாப்பின் பிரதான அம்சங்கள்

### அடிப்படை மனித உரிமைகள்

1972 ஆம் ஆண்டு அரசியல் யாப்பின் 18 ஆவது விதியில் அடிப்படை மனித உரிமைகள், சுதந்திரம் பற்றிக் கூறப்பட்டது. அதில் இடம்பெற்றுள்ள விடயங்கள் சில கீழ்வருமாறு,

- ❖ சட்டத்தை அனுபவித்தல், செயற்படுத்தல், பாதுகாப்புப் பெறல் அனைவருக்கும் பொதுவானதாகும். சட்டத்தின் மூலமாகவன்றி நபர் ஒருவரின் உயிரிற்கும் சுதந்திரத்திற்கும் பாதுகாப்பிற்கும் இடைஞ்சல் புரியக்கூடாது.
- ❖ அனைத்து குடிமக்களுக்கும் சிந்திக்கும் சுதந்திரத்திற்கும் மனசாட்சிப்படி நடக்கும் சமய சுதந்திரத்திற்கும் உரிமையுண்டு.
- ❖ குடிமக்களுக்கு அமைதியாக ஒன்றுகூடலுக்கும் தமது கருத்துக்களை வெளியிடுவதற்கும் சுதந்திரமுண்டு.

இவ்வாறு அடிப்படை உரிமைகள் அரசியல் யாப்பின்மூலம் ஏற்றுக் கொள்ளப்பட்டது முக்கியமான ஒரு விடயமாகும்.

### ஜனாதிபதிப் பதவி

சோல்பரி யாப்பின்படி இருந்த ஆளுநர் நாயகம் பதவிக்குப் பதிலாக புதிய அரசியல் யாப்பின்படி பெயரளவு நிறைவேற்று அதிகாரமுள்ள ஜனாதி பதிப் பதவி அறிமுகப்படுத்தப்பட்டது. அவரை நியமனம் செய்யும் அதிகாரம் பிரதமருக்கு வழங்கப்பட்டது. அதுவரை இருந்து வந்த ஆளுநர் நாயகத்திற்குரிய அதிகாரங்கள் புதிய அரசியல் யாப்பின்படி ஜனாதிபதிக்கு வழங்கப்பட்டது. அப்போது ஆளுநர் நாயகமாகப் பதவி வகித்து வந்த வில்லியம் கொப்பலாவ அவர்கள் இந்நாட்டின் முதலாவது பெயரளவு ஜனாதிபதிப் பதவிக்கு நியமிக்கப்பட்டார்.



உரு 6.2 இலங்கையின் முதலாவது பெயரளவு ஜனாதிபதி வில்லியம் கொப்பலாவ அவர்கள்

### தேசிய அரசுப் பேரவை

1972 க்கு முன்னர் பாராளுமன்றம் என்றழைக்கப்பட்ட சட்ட சபைக்குப் பதிலாக தேசிய அரசுப் பேரவை உருவாக்கப்பட்டது. இது பொதுமக்களால் தெரிவுசெய்யப்பட்ட பிரதிநிதிகளைக் கொண்டதாகும். பொதுமக்களிடமுள்ள சட்ட அதிகாரம் இச்சபையால் செயற்படுத்தப்பட்டது. இலங்கை தொடர்பான சட்டமியற்றும் பூரண அதிகாரம் தேசிய அரசுப் பேரவைக்கு உரியது. அதன் பதவிக் காலம் ஆறு ஆண்டுகளாகும்.

### பிரதமரின் தலைமையிலான அமைச்சரவை

இவ்வரசியல் யாப்பின்படி நிறைவேற்று அதிகாரத்தை செயற்படுத்துவது அமைச்சர் (கெபினட்) அவைக்கு உரியது. அமைச்சரவையின் தலைவர் பிரதமராவார். ஜனாதிபதியால் பிரதமர் நியமனம் செய்யப்படுவார். தேசிய அரசுப் பேரவையில் பெரும்பான்மையோரின் ஆதரவைப் பெற்றவரே இவ்வாறு நியமிக்கப்படுவார். பிரதமரின் ஆலோசனையுடன், ஜனாதிபதி ஏனைய அமைச்சர்களை நியமிப்பார்.

### நீதிமன்றம்

1972 அரசியல் யாப்பின்படி உரிமைகளை அனுபவிப்பதற்காக நீதிமன்றத் தொகுதி ஒன்று அமைக்கப்பட்டது. அவையாவன :

உச்ச நீதிமன்றம்

மேல் நீதிமன்றம்

மாவட்ட நீதிமன்றம்

மஜிஸ்ட்ரேட் நீதிமன்றம் (நீதவான் நீதிமன்றம்)

அரசியல் யாப்பு நீதிமன்றம்

இந்த நீதிமன்றத் தொகுதியின் பிரதான நிறுவனங்கள் இரண்டும் உச்ச நீதிமன்றமும் மேல் நீதிமன்றமும் ஆகும். அந்தந்த மாவட்டத்தின் குடியியல் வழக்குகள் மாவட்ட நீதி மன்றங்களிடம் ஒப்படைக்கப்பட்டன. குற்றவியல் வழக்குகளை விசாரிக்கும் அதிகாரம் மஜிஸ்ரேட் நீதிமன்றங்களுக்கு வழங்கப்பட்டிருந்தன. நீதிமன்றங்களின் சுதந்திரத்தைப் பாதுகாப்பதற்கு நீதிச்சேவை ஆலோசனைச் சபையும் நீதிமன்ற ஒழுக்காற்றுச் சபையும் உருவாக்கப்பட்டன. தொழிலாளர் நீதிமன்றங்கள் அச்சபை யால் செயற்படுத்தப்படும்.

அரசியல் யாப்புத் தொடர்பான பிரச்சினைகளுக்குத் தீர்வு வழங்குவதற்கும் தேசிய அரசுப் பேரவையில் சமர்ப்பிக்கப்படும் சட்ட மூலங்கள் யாப்புக்குப் பொருத்தமானதா எனப் பரிசீலிப்பதற்கும் அரசியல் யாப்பு நீதிமன்றம் உருவாக்கப்பட்டது.

## 1978 புதிய அரசியல் யாப்பு

1977 ஆம் ஆண்டு ஜுலை மாதத்தில் இடம்பெற்ற பொதுத் தேர்தலில் தேசிய அரசுப் பேரவையின் 168 தொகுதிகளில் 140 தொகுதிகளை ஐக்கிய தேசியக் கட்சி கைப்பற்றிக் கொண்டது. இத்தேர்தலில் தமிழர் ஐக்கிய விடுதலை முன்னணிக்கு 18 ஆசனங்கள் கிடைக்கப் பெற்றதோடு, ஸ்ரீலங்கா சுதந்திரக் கட்சிக்கு பெற்றுக் கொள்ளக்கூடியதாயிருந்தது 08 ஆசனங்கள் மட்டுமே யாகும். இதனோடு இலங்கைத் தொழிலாளர் சங்கத்திற்கு 1 ஆசனமும் சுயேச்சை அங்கத்தவருக்கு 1 ஆசனமும் கிடைக்கப்பெற்றன. ஐக்கிய தேசியக் கட்சிக்கு மூன்றில்

உரு 6.3 திரு ஜே.ஆர். ஜயவர்தன அவர்கள்

இரண்டுப் பங்கிற்கும் கூடிய ஆசனங்கள் கிடைக்கப்பெற்றமையால் அதன் தலைவர் ஜே. ஆர். ஜயவர்தன அவர்கள், நிறைவேற்று அதிகாரமுள்ள ஜனாதிபதி முறைமை யிலான அரசியல் யாப்பு ஒன்றை உருவாக்கிக் கொள்வதற்குச் சந்தர்ப்பம் கிடைத்தது. 1978 ஆம் ஆண்டிலிருந்து அப்புதிய அரசியல் யாப்பு செயற்படத் தொடங்கியது.

1978 அரசியல் யாப்புக்கு அமைவாக இலங்கை ஜனநாயக சோசலிசக் குடியரசு எனப்பட்டதோடு, அது ஒன்றுபட்ட நாடு என்றும் குறிப்பிடப்பட்டது. யாப்பின் ஆரம்பத்திலேயே மக்கள் இறைமை பற்றிக் கூறப்பட்டுள்ளது. மக்களிடம் உள்ள சட்டத்துறை அதிகாரம், சர்வஜன வாக்குரிமை மூலம் தெரிவுசெய்யப்பட்ட பிரதிநிதிகளாலும் பொதுசன அபிப்பிராய வாக்கெடுப்பின் மூலமும் பொதுமக்களினால் செயற்படுத்தப்படும்.

பொது மக்களிடம் உள்ள நிறைவேற்று அதிகாரம் அவர்களால் தெரிவு செய்துகொள்ளப் படும் ஜனாதிபதியால் செயற்படுத்தப்படும்.

பொதுமக்களின் நீதிமன்ற அதிகாரம் யாப்பின் மூலம் உருவாக்கப்பட்டுள்ள நீதிமன்றத் தொகுதியால் செயற்படுத்தப்படும்.

**இவ்வரசியல் யாப்பில் வெளிப்படையாகத் தெரியும் சில அம்சங்கள் வருமாறு :**

**நிறைவேற்று அதிகாரமுள்ள ஜனாதிபதி**

1978 அரசியல் யாப்பின் 30வது சரத்தின்படி இலங்கை ஜனாதிபதி அரசாங்கத்தின் தலைவரும் நிறைவேற்றுத் துறையின் தலைவரும் முப்படைகளினதும் பிரதம தளபதியும் ஆவார். இதன்படி ஜனாதிபதிப் பதவி பூரணமான அதிகாரம் வாய்க்கப் பெற்ற அரசாங்கத்தின் அதியுயர் நிறைவேற்றுப் பதவியாக்கப்பட்டது. இவ்வரசியல் யாப்பின்படி ஜனாதிபதியானவர், தேர்தல் ஒன்றின் மூலம் முழு நாட்டினதும் குடிமக்களின் வாக்குகளால் தெரிவுசெய்யப்படுவார். இவரது பதவிக் காலம் 6 ஆண்டு களாகும்.

**ஜனாதிபதியின் அதிகாரங்கள்**

பாராளுமன்றத்தைக் கூட்டுதல், ஒத்தி வைத்தல், பொதுத் தேர்தலை அடுத்து வரும் முதலாவது அமர்வுக்குத் தலைமை வகித்தல், அரசாங்கத்தின் கொள்கை விளக்க உரையை நிகழ்த்துதல் என்பவற்றுடன் அதனைக் கலைக்கும் அதிகாரமும் ஜனாதிபதிக்கு உரியது. இதற்கமைய ஜனாதிபதி பாராளுமன்ற உறுப்பினராக இல்லாத போதிலும் சட் டத்துறையின் அதிகாரங்கள் பலவும் அவருக்குள்ளன.

பிரதமரை நியமித்தல், அமைச்சர்களை நியமித்தல், அவர்களுக்கு அமைச்சுகளையும் பொறுப்புகளையும் வழங்குதல், அமைச்சரவையின் தலைவராகச் செயற்படுதல் என்பனவும் அவருக்கு வழங்கப்பட்டுள்ள அதிகாரங்களாகும். இதற்கமைய நிறை வேற்றுத் துறையின் தலைவரும் ஜனாதிபதியாவார்.

பிரதம நீதிபதி உட்பட, உச்ச நீதிமன்ற, மேன்முறையீட்டு நீதிமன்ற நீதிபதிகளை நியமித்தல். உச்ச நீதிமன்றத்தாலோ அல்லது ஏனைய நீதிமன்றங்களாலோ குற்ற வாளியாகக் காணப்படும் நபருக்கு மன்னிப்பு வழங்கல், தண்டனையைக் குறைத்தல் போன்ற நீதித்துறையின் அதிகாரங்களும் ஜனாதிபதிக்கு உரியதாகும்.

அரசின் தலைவர் என்ற முறையில் ஜனாதிபதிக்கு அதிகாரங்கள் பலவும் உள்ளன. யுத்தத்தையும் சமாதானத்தையும் பிரகடனப்படுத்தல், அரச வைபவங்களுக்குத் தலைமை தாங்குதல், சர்வதேச அரங்கில் நாட்டைப் பிரதிநிதித்துவப்படுத்தல், அரச இலச்சினையைத் தனது பொறுப்பில் வைத்திருத்தல் போன்றன அதற்கான உதாரணங்களாகும்.

அரசியல் யாப்பின்படி ஜனாதிபதிக்கு எதிராக எக்காரணம் கொண்டும் நீதிமன்றம் ஒன்றில் வழக்குத் தொடர முடியாது என்பது அப்பதவிக்கு வழங்கப்பட்டுள்ள விசேடமான வரப்பிரசாதமாகும்.

**பிரதமரும் அமைச்சரவையும்**

பாராளுமன்ற அங்கத்தவர்களில் இருந்து அமைச்சர்களை நியமிப்பது ஜனாதிபதியின் அதிகாரமாகும். 1972 ஆம் ஆண்டு யாப்பின்படி பிரதமரிடம் இருந்த அதிகாரங்கள் அனைத்தும் இந்த யாப்பில் ஜனாதிபதிக்கு உரியதாகும். அமைச்சரவையின் தலைமைப் பொறுப்பும் ஜனாதிபதியையே சாரும். அமைச்சரவை கூட்டாகப் பாராளுமன்றத்திற்குப் பொறுப்புச் சொல்ல வேண்டும்.

- ❖ அமைச்சர்களுள் அதிக செல்வாக்குள்ளவர் பிரதமராவார். இவரை ஜனாதிபதி நியமிப்பார்.
- ❖ அமைச்சரவையின் பொறுப்புகளில் சில வருமாறு :
    - ➢ பாராளுமன்றத்தால் பிறப்பிக்கப்படும் சட்டங்களை செயற்படுத்துதல்
    - ➢ ஒவ்வொரு அமைச்சுக்கும் என்று வரவு - செலவுத் திட்ட மதிப்பீட்டைத் தயாரித்தல்.
    - ➢ அமைச்சர்களிடம் வழங்கப்பட்டுள்ள துறைகளைப் பொறுப்பேற்று நடைமுறைப்படுத்துதல்.

**பாராளுமன்றம்**

1972 ஆம் ஆண்டு யாப்பின்படி தேசிய அரசுப் பேரவை என அழைக்கப்பட்ட சட்ட சபைக்குப் பதிலாக, இந்த யாப்பில் மீண்டும் பாராளுமன்றம் உருவாக்கப்பட்டது. பாராளுமன்றம் 225 பிரதிநிதிகளைக் கொண்டது. 196 பேர் விகிதாசார தேர்தல் முறையில் பொதுமக்களின் வாக்குகளால் தெரிவுசெய்யப்படுவதுடன், அவ்வவ் கட்சிகள் பெற்ற மொத்த வாக்கின் விகிதாசாரத்திற்கு ஏற்ப எஞ்சிய 29 பேரும் தேசிய பட்டியலிலிருந்து நியமிக்கப்படுவர்.

பாராளுமன்றத்திற்கு உரிய அதிகாரங்கள் சில வருமாறு :

- சட்டத்தைப் பிறப்பித்தல்
- நிதியைக் கையாளுதல்
- வரவு செலவுத் திட்டத்தை அனுமதித்தல்
- அபிவிருத்தித் திட்டங்களை வகுத்தல்

**நீதிமன்றம்**

1978 யாப்பின்படி சுயாதீனமான நீதித்துறை ஒன்றை உருவாக்குவதற்கான நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன. நீதிமன்றக் கட்டமைப்புகள் வருமாறு :

உச்ச நீதிமன்றம்
மேன்முறையீட்டு நீதிமன்றம்
மேல் நீதிமன்றம்
மாவட்ட நீதிமன்றம்
குடும்ப நீதிமன்றம்
நீதவான் (மஜிஸ்ரேட்) நீதிமன்றம்
முதல் நிலை நீதிமன்றங்கள்

நீதிமன்றத் தொகுதிக்கு அமைய நாட்டின் முதன்மையானதும் இறுதியானதுமான அதிகாரம் வாய்க்கப் பெற்றிருப்பது உச்ச நீதிமன்றத்திற்காகும். இதன் தலைவரான பிரதம நீதிபதியும் அந்நீதிமன்றத்தின் ஏனைய நீதிபதிகளும் ஜனாதிபதியால் நியமிக்கப்படுவர். அடிப்படை உரிமைகள் தொடர்பான வழக்குகளை விசாரித்தல், ஜனாதிபதிக்கு எதிராகப் பாராளுமன்றத்தில் சமர்ப்பிக்கப்படும் குற்றப் பிரேரணை தொடர்பாகப் பரிசீலித்தல், பாராளுமன்றத்தின் வரப்பிரசாதங்கள் மீறப்படல் தொடர்பான குற்றங்களை விசாரித்தல், தேர்தல் ஆட்சேபணை மனுக்களை விசாரித்தல் என்பன உச்ச நீதிமன்றத்திற்குரிய செயற்பாடுகளில் சிலவாகும். கீழ்நிலை நீதிமன்றங்களால் வழங்கப்பட்ட தீர்வுகளுக்கு எதிரான வழக்குகளை விசாரித்தல் மேன்முறையீட்டு நீதிமன்றங்களுக்கு உரியதாகும்.

நீதிமன்றங்களின் சுதந்திரத்தைப் பாதுகாக்கும் விதமாகச் செயற்படுவதற்கும் நீதிபதிகளின் நடுநிலையைப் பேணிக் கொள்வதற்கும் நீதிசேவை ஆணைக்குழு ஒன்று நியமிக்கப்பட்டுள்ளது. பிரதம நீதிபதி அதற்குத் தலைமை தாங்குவதுடன் உச்ச நீதிமன்றத்தின் நீதிபதிகள்


உரு 6.4 இலங்கை உச்ச நீதிமன்றம்

இருவர் அதில் அங்கத்தவர்களாவர். மேல் நீதிமன்ற நீதிபதிகளின் இடமாற்றங்களை மேற்கொள்ளும் அதிகாரம், நீதித்துறை, உத்தியோகத்தர்களின் பயிற்சி, பதவி உயர்வு உட்பட ஒழுக்காற்று நடவடிக்கைகள் என்பன நீதிச் சேவை ஆணைக் குழுவிடம் ஒப்படைக்கப்பட்டுள்ளன.

## அடிப்படை உரிமைகள்

1978 ஆம் ஆண்டு அரசியல் யாப்பின் மூன்றாம் அதிகாரத்தில் அடிப்படை உரிமைகள் தொடர்பாக விவரிக்கப்பட்டுள்ளது. 1972 ஆம் ஆண்டு அரசியல் யாப்பைவிட இவ்விடயத்தில் விரிவான விளக்கம் வழங்கப்பட்டிருப்பது இதன் சிறப்பியல்பாகும்.

அரசியல் யாப்பில் ஏற்றுக்கொள்ளப்பட்டுள்ள அடிப்படை உரிமைகளுள் சட்டத்தின் முன் அனைவரையும் சமமாக மதித்தல், சுதந்திரம், பேச்சு, கருத்துத் தெரிவித்தல் தொடர்பான சுதந்திரம், கொடூர தண்டனைகளிலிருந்து விடுபடும் சுதந்திரம், விரும்பும் சமயத்தை, கொள்கைகளை, நம்பிக்கைகளைப் பின்பற்றும் சுதந்திரம், விருப்பமான தொழில் என்பவற்றைப் புரியும் சுதந்திரம் என்பன இதில் உள்ளடங்கும்.

1972 யாப்பை விட முற்போக்காக 1978 ஆம் ஆண்டு யாப்பில் 126 ஆவது சரத்தில் அடிப்படை உரிமைகள் மீறப்படுகையிலோ, அதனை அண்மிய சந்தர்ப்பத்திலோ மூன்று மாதத்திற்கு உட்பட்ட காலத்திற்குள் எவருக்கும் உச்ச நீதிமன்றத்தில் மனு ஒன்றைத் தாக்கல் செய்ய முடியும் என்பது பற்றிக் கூறப்பட்டுள்ளது. அதில் உரிமைகள் மீறப்பட்டிருந்தால் அது தொடர்பாக விசாரித்து, நீதிமன்றம் உரிய நடவடிக்கைகளை மேற்கொள்ளும்.

அரச சேவையில் பணியாற்றும் ஒருவருக்கு அவரது அதிகாரிகளினால் இழைக்கப் படுகின்ற அடிப்படை மனித உரிமைகள் மீறல்கள் அல்லது ஏனைய அசாதாரணங்கள் இழைக்கப்படும்போது அல்லது ஏனைய அநீதிகள் தொடர்பாக பாராளுமன்ற ஆணையாளர் நாயகத்திற்கு (ஒம்புட்ஸ்மேன்) மனு ஒன்றை சமர்ப்பிப்பதன் மூலம் அவரது உதவியைப் பெற்றுக் கொள்ளவும் யாப்பில் இடமளிக்கப்பட்டுள்ளது.

## 1978 யாப்பின் வாக்களிப்பு முறை

### ஜனாதிபதித் தேர்தல்

இத்தேர்தலின்போது நாடு முழுவதும் ஒரே தேர்தல் தொகுதியாகக் கணிக்கப்படும். அளிக்கப்பட்ட வாக்குகளில் அறுதிப் பெரும்பான்மையை அதாவது 50% இற்கு மேற்பட்ட வாக்குகளைப் பெற்றுக் கொள்ளும் அபேட்சகர் வெற்றி பெறுவார்.

1978 இல் பிரதமர் பதவி வகித்துக் கொண்டிருந்த ஜே.ஆர்.ஜயவர்தன அவர்கள் முதலாவது நிறைவேற்று அதிகாரமுள்ள ஜனாதிபதியானார். அடுத்து 1982 ஆம் ஆண்டு இடம்பெற்ற ஜனாதிபதி தேர்தலில் அவரே தெரிவானார். அரசியல் யாப்பின்படி 6 வருடங்கள் கொண்ட பதவிக் காலத்தில் 4 வருடங்கள் முடிந்த பின்னர் மீண்டும்

ஒருமுறை தேர்தலுக்குத் தோற்ற முடியும் என்ற விடயம் 1978 யாப்பின் இரண்டாவது சீர்திருத்தத்தில் அறிமுகப்படுத்தப்பட்டது. திரு ஜே.ஆர்.ஜயவர்தன அவர்களை அடுத்து, திரு ஆர். பிரேமதாஸ, திரு டீ.பீ. விஜயதுங்க (ஜனாதிபதியின் மரணத்தை அடுத்து பிரதமராயிருந்த இவர் அப்பதவிக்கு வந்தார்). திருமதி சந்திரிக்கா குமாரதுங்க, திரு மகிந்த ராஜபக்ஷ, திரு மைத்திரிபால சிறிசேன ஆகியோர் நிறைவேற்று அதிகாரமுள்ள ஜனாதிபதிகளாவர்.

### விகிதாசார பிரதிநிதித்துவ முறை

1978 ஆம் ஆண்டு யாப்பில் அறிமுகமான இன்னொரு புதிய விடயம் இதுவாகும். பாராளுமன்றம், மாகாண சபை, உள்ளூராட்சிச் சபை என்பவற்றிற்கு அங்கத்தவர்கள் விகிதாசார முறைப்படியே தெரிவுசெய்யப்படுவர்.

இதன்படி அங்கத்தவர்கள் ஒரு குழுவாகத் தேர்தலில் போட்டியிடுவர். ஒவ்வொரு தேர்தல் மாவட்டங்களுக்கும் தெரிவாகும் பிரதிநிதிகளின் தொகை தேர்தலுக்கு முன்பே அறிவிக்கப்பட்டுவிடும். வாக்காளர்கள் வாக்கினைப் பிரயோகிக்கும்போது கட்சிக்கு ஒரு வாக்கினை வழங்கி, தேர்தலில் போட்டியிடும் அங்கத்தவருக்கும் ஒரு விருப்பு வாக்கை அளிக்க வேண்டும். இவ்வாறு மூவருக்கு விருப்பு வாக்கினை வழங்கலாம். இதில் ஒரு கட்சி பெற்ற மொத்த வாக்குகளுக்கு அமைய கட்சிகளுக்கான அங்கத்தவர் தொகை தீர்மானமாவதுடன் அங்கத்தவர்கள் பெற்ற விருப்பு வாக்கிற்கு அமைய வெற்றி வாய்ப்புக்கள் தீர்மானிக்கப்படும்.

### பொதுசன அபிப்பிராயத் தேர்தல்

தேசிய முக்கியத்துவம் வாய்ந்த ஒரு விடயத்தில் நேரடியாக மக்கள் ஆணையைக் கோரிப் பெறுவதற்கான ஒரு முறையாக இதனைக் கொள்ளலாம்.

இதன்படி குறிப்பிட்ட விடயம் ஒன்று தொடர்பாகத் தமது விருப்பை ஆம் அல்லது இல்லை என்று தீர்மானிக்கலாம். 1982 இல் இந்நாட்டிற்குப் பொதுசன அபிப்பிராயத் தேர்தல் ஒன்றை நடத்திய அனுபவம் கிட்டியதுடன், அப்படி இடம்பெற்ற ஒரே தேர்தலும் அதுவேயாகும். அப்போதிருந்த பாராளுமன்றத்தின் பதவிக் காலத்தை இன்னொரு பருவத்திற்கு அதிகரித்துக் கொள்வதற்காகவே இது நடத்தப்பட்டது.

பொதுசன அபிப்பிராயத் தேர்தலில் முன்வைக்கப்படும் விடயமொன்று வாக்காளர் களால் ஏற்றுக் கொள்ளப்படுவதற்கு அறுதிப் பெரும்பான்மை (50% மேல்)யைப் பெற்றுக் கொள்ள வேண்டும்.

## 6.2 சுதந்திரத்தின் பின்னரான அபிவிருத்திச் செயற்பாடுகள்

1948 ஆம் ஆண்டில் நாம் சுதந்திரம் அடையப் பெற்றமையால் அதுவரை பிரித்தானியப் பேரரசின் தேவைக்காகக் கையாளப்பட்ட எமது பொருளாதாரத்தை, தேச மக்களின் அபிவிருத்திக்காகச் செயற்படுத்தும் பொறுப்பு இந்நாட்டு அரசியல்வாதிகளிடம் கையளிக்கப்பட்டது. சுதந்திரத்தின் பின்னர் இந்நாட்டின் இரு பிரதான அரசியல் கட்சி களான ஐக்கிய தேசியக் கட்சியும் ஸ்ரீலங்கா சுதந்திரக் கட்சியும் மாறி மாறி ஆட்சிப் பொறுப்பை வகித்து வந்துள்ளன. அவ்வரசாங்கங்கள் ஒவ்வொன்றும் தேசத்தின் பொருளாதாரத்தை மேம்படுத்த பல்வேறு நடவடிக்கைகளை எடுத்து வந்தன. இங்கு நாட்டின் விவசாயக் கைத்தொழில் துறைகளையும் கல்வித் தரத்தையும் சமூக மேம்பாட் டையும் உருவாக்குவதற்கு மேற்கொள்ளப்பட்ட நடவடிக்கைகளைப் பரிசீலித்துப் பார்ப்போம்.

### விவசாய அபிவிருத்தி

ஆதிகாலத்தில் இருந்தே இலங்கை ஒரு விவசாய நாடாக இருந்து வந்தமையால் தனக்குத் தேவையான உணவுப் பொருள்களைத் தானே உற்பத்தி செய்து கொண்டது. எனினும் 133 ஆண்டுகளாக முழு நாட்டையும் பிரித்தானியர் ஆண்டு வந்தபோது பெருந்தோட்டப் பயிர்ச் செய்கைக்கே முன்னிடம் வழங்கியதனால் தேசத்தின் சுயதேவைப் பயிர் செய்கை மீது போதிய கவனம் செலுத்தப்படவில்லை. அக்காலத்தில் இந்நாட்டிற்குத் தேவையான உணவு வகைகளை வெளிநாடுகளில் இருந்து இறக்குமதி செய்வதை ஆங்கிலேயர் வழக்கப்படுத்திக்கொண்டிருந்தனர். அதனால் சுதந்திரம் பெறும்போது இந்நாட்டின் உணவுப் பொருள்களின் உற்பத்தியைப் பெருக்கும் தேவை இருந்து வந்தது. ஆகையால் ஒவ்வொரு அரசாங்கமும் நெல் உற்பத்தியை அதிகரிப்பதற்குப் பல்வேறுப்பட்ட நடவடிக்கைகளை மேற்கொள்ள வேண்டிய தேவை இருந்துவந்தது.

### நெல் உற்பத்தியைப் பெருக்குதல்

முதலாவது உலக மகா யுத்தத்தின்போது உணவுப் பொருள்களின் இறக்குமதி பாதிப்புற்றது. 1929 இல் ஏற்பட்ட உலகப் பொருளாதார சீரழிவினால் உணவுப் பொருள்களின் விலைகள் வேகமாக அதிகரித்துச் சென்றன. இதனால் இந்நாட்டின் நெல் உற்பத்தியைப் பெருக்குவதற்கு பிரித்தானிய ஆட்சியின் இறுதிக் காலத்தில் கவனஞ் செலுத்தப்பட்டது. எனினும் இதற்கான நடவடிக்கைகள் அரசுக் கழக ஆட்சிக் காலத்திலயே மேற்கொள்ளப்பட்டன. டொனமூர் அரசியல் யாப்பின்படி (1931 - 1947) விவசாய அமைச்சு இலங்கையர் வசமானது. விவசாய அபிவிருத்தி நடவடிக்கைகளில் ஆர்வத்துடன் செயற்பட்ட டீ.எஸ்.சேனாநாயக்க அவர்களிடம் அப்பொறுப்பு ஒப்படைக்கப்பட்டமையும் நெல்லுற்பத்தி அதிகரித்ததற்கு முக்கிய காரணியாக அமைந்தது.




தேசப்படம் 6.1. விவசாயக் குடியேற்றத் திட்டங்கள்

நெற்செய்கைக்குப் பொருத்தமான வளமான மண்ணும் சமதரையான பூமியும் இந்நாட்டின் உலர் வலயத்திலேயே காணப்பட்டமையால், உணவுற்பத்தியைப் பெருக்குவதென்றால் மீண்டும் அப்பிரதேசம் பயிர்ச் செய்கைக்கு உட்படுத்தப்பட வேண்டியிருந்தது. இதனால் டீ.எஸ். சேனாநாயக்க அவர்கள் உலர் வலயத்தில் விவ சாயக் குடியேற்றங்களை உருவாக்குவதில் கவனஞ்செலுத்தத் தொடங்கினார்.

**விவசாயக் குடியேற்றத் திட்டங்களை ஆரம்பித்தல்**

உலர் வலயத்தில் விவசாயக் குடியேற்றத் திட்டங்களை உருவாக்குவதற்கான நோக்கங்கள் வருமாறு :

- ஈரவலயத்தில் பெருகிச் செல்லும் சனத்தொகை நெருக்கடிக்குத் தீர்வு காணல்.
- உணவு உற்பத்தியைப் பெருக்குதல்
- வேலைவாய்ப்புகளை உருவாக்குதல்.
- உலர் வலயத்தில் உள்ள புராதன குளங்கள், கால்வாய்கள் என்பவற்றைப் புனரமைத்து, அங்குள்ள நிலத்தை அபிவிருத்திக்குப் பயன்படுத்திக் கொள்ளல்.
- ஈரவலயத்தில் காணப்படும் நிலப்பற்றாக்குறைக்குப் பரிகாரம் காணல்.
- நில உரிமையுள்ள திருப்திகரமான வாழ்க்கையை மேற்கொள்ளும் விவசாயப் பரம்பரை ஒன்றை உருவாக்குதல்.

முற்காலத்தில் உலர் வலயத்தின் பெரும்பகுதியையும் நெற்செய்கைக்குப் பயன் படுத்திக் கொண்டமையால், நாடு நெல்லுற்பத்தியில் தன்னிறைவு அடைந்திருந்தது. அங்கிருந்த பிரதான பிரச்சினையான நீர்ப் பற்றாக்குறைக்குத் தீர்வாக எமது முன்னோர்கள் குளங்களையும் நீர்த் தேக்கங்களையும் கால்வாய்களையும் கொண்ட நீர்ப்பாசனத் தொகுதியொன்றை உருவாக்கி இருந்தனர். எனினும் கலிங்க மாகனின் ஆக்கிரமிப்பின் பின்னர், உலர் வலயத்தில் வாழ்ந்து வந்த மக்களில் பெரும்பாலானோர் ஈரவலயத்திற்கு இடம்பெயர்ந்திருந்தனர். இவ்வாறு கைவிடப்பட்டிருந்த உலர் வலயத்தை 7 ஆம் நூற்றாண்டுகளுக்குப் பின்னர் மீண்டும் பொருளாதார அபிவிருத்தி நடவடிக்கைகளுக்குப் பயன்படுத்திக் கொண்டமை, நெல்லுற்பத்தியைப் பெருக்க மேற்கொள்ளப்பட்ட முக்கிய நடவடிக்கையாகும்.

புதிய விவசாயக் குடியேற்றங்களை உருவாக்கும்போது அரசாங்கம் எதிர்நோக்கிய சவால்கள் சில வருமாறு,

- ஈரவலயத்தில் இருந்து தெரிவுசெய்த மக்களுக்கு உலர் வலயத்தில் நிலங்களை வழங்கி, வீடமைத்துக் குடியேற்றுதல்.
- நீண்ட காலமாகக் காடாகிக் கிடந்த நிலத்தை விவசாயத்திற்கு உகந்ததாக மாற்றிய மைத்தல், நீர்ப்பாசன வசதியை ஏற்படுத்தல், பல்வேறுவிதமான உதவிகளைப் புரிதல்.
- முதலாவது அறுவடையைப் பெற்றுக் கொள்ளும்வரை உதவி நிதியை வழங்குதல்.

❖ பொது மக்களுடைய சுகாதாரம், கல்வி உட்பட ஏனைய வசதிகளை மேம்பாடடையச் செய்தல்.

❖ உற்பத்திகளைச் சந்தைப்படுத்துவதற்கான தாபனங்களைத் தோற்றுவித்தல்.

இச்சவால்களை எதிர்கொண்டு வெற்றிபெறத் தேவையான சட்டதிட்டங்களை உருவாக்கிக் கொண்டு, திட்டமிட்டுச் செயற்பட்டதன் மூலம் சுதந்திரம் பெறுவதற்கு முன்னரே விவசாயக் குடியேற்றத் திட்டங்களை ஆரம்பித்துக் கொள்ளக்கூடியதாய் இருந்தது. காகம, மின்னேரி, நாச்சதூவ, பெரகம, மினிப்பே, பராக்கிரம சமுத்திரம், ரிதிபெந்தி கால்வாய், கணதறாவ, உன்னிச்சை போன்றவை இவ்வாறு அமைக்கப்பட்ட குடியேற்றங்களாகும். சுதந்திரம் அடையப் பெற்ற பின்னர் 1953 வரையான காலப்பகுதியில் மேலும் 15 குடியேற்றத் திட்டங்கள் வரை ஏற்படுத்திக் கொள்ளப்பட்டன. பத்மெடில்ல, தேவஹுவ, கிரித்தலை, பானியன்கடவல, இரணைமடு, கல்ஓய, கந்தளாய், சொரபொர வாவி என்பன அக்குடியேற்றங்களாகும். புதிய குடியேற்றத் திட்டங்கள் ஆரம்பிக்கப்பட்டதுடன் பழைய குளங்கள், நீர்த் தேக்கங்கள், திருத்தி அமைக்கப்பட்டு நீர்ப்பாசனக் கால்வாய்களை உருவாக்குவதில் நாட்டில் பேருக்கம் காணப்பட்டது. அத்தோடு புதிய பலநோக்குத் திட்டமாக கல்லோயா நதியில் சேனாநாயக்க சமுத்திரம் உருவாக்கப்பட்டது.

### மகாவலி அபிவிருத்தித் திட்டம்

சுதந்திரத்தின் பின்னர் இந்நாட்டின் அபிவிருத்திக்காக மேற்கொள்ளப்பட்ட செயற்றிட்டங்களுள் மகாவலித் திட்டத்திற்கு முக்கியத்துவமான பங்கு ஒன்றுள்ளது. கிளை நதிகள் பலவற்றால் ஊட்டம் பெறுகின்ற மகாவலி கங்கை மத்திய மலைநாட்டின் மேற்குச் சாய்வில் ஊற்றெடுத்துத் தும்பறைப் பள்ளத்தாக்கின் ஊடாகக் கிழக்காகத் திரும்பி திருகோணமலைக்கு அருகாமையில் கடலில் கலக்கின்றது. இந்நதித் தொகுதியை நாட்டின் பொருளாதார அபிவிருத்திக்குப் பயன்படுத்திக் கொள்வதற்காக மகாவலி அபிவிருத்தித் திட்டம் தொடங்கப்பட்டது.

மகாவலி அபிவிருத்தித் திட்டத்தின் மூலம் எதிர்பார்க்கப்பட்ட நோக்கங்களுள் சில வருமாறு :

❖ உலர் வலயக் காணிகளைக் கூடிய பயன்பாட்டுடன் பயிர்ச் செய்கை நடவடிக்கைகளை மேற்கொள்ளத் தேவையான நிரந்தர நீர்வசதியை வழங்குதல்.

❖ அதிகரித்துச் செல்லும் தேவையைப் பூர்த்தி செய்து கொள்ளும் வண்ணம் மின் உற்பத்தியை மேற்கொள்ளல்.

❖ நீர் வளத்தின் மூலம் குடியேற்றத் திட்டங்களை உருவாக்கி நிலமற்ற விவசாயிகளுக்குக் காணிகளைப் பெற்றுக் கொடுத்து பயிர்ச் செய்கையைப் பரவலடையச் செய்தல்.

மகாவலித் திட்டத்தின் மூலம் எதிர்பார்க்கப்பட்ட இம்முக்கிய நோக்கங்களுக்கு மேலதிகமாக விவசாயத்துறைத் தொழில் வாய்ப்புகளை உருவாக்குதல், வெள்ளப்

பெருக்கைக் கட்டுப்படுத்துதல். நன்னீர் மீன் வளர்ப்பை விருத்தியடையச் செய்தல் போன்ற இன்னும் பல பயன்பாடு கூடிய நோக்கங்களும் எதிர்பார்க்கப்பட்டன. இதற்கமைய மகாவலி அபிவிருத்தித் திட்டத்தின் மூலம் பல நோக்குகளை அடைந்து கொள்ளக்கூடியதாயிருந்தது.

மகாவலித் திட்டத்தின் முதற்கட்டமாகப் பொல்கொல்லையில் நதியை மறித்து பெரிய அணைக்கட்டு ஒன்றை நிர்மாணித்து சுரங்கம் ஒன்றின் ஊடாக சுதுகங்கைக்கு நீரை வழங்கி, போவர்தென்ன நீர்த்தேக்கத்தின் ஊடாக உலர் வலயத்திற்கு நீரை விநியோகிப்பதற்கும் அதன் மூலம் கலா வாவி, திஸா வாவி, நுவர வாவி, நாச்சதூவ வாவி போன்ற இன்னும் பல குளங்களுக்கும் நீரை வழங்கத் திட்டமிடப்பட்டிருந்தது. இத்திட்டத்தின் செயற்பாடுகள் 1970 ஆம் ஆண்டு ஆரம்பிக்கப்பட்டதுடன், 1977 ஆம் ஆண்டு எதிர்பார்க்கப்பட்ட வேலைத்திட்டத்தைப் பூர்த்தி செய்து கொள்ள முடியுமாயிருந்தது.என்றாலும் அவை அனைத்தும் 30 ஆண்டுகளில் நிறைவேற்றத் திட்டமிடப்பட்டிருந்தது.



உரு இல 6.5 பொல்கொல்ல அணை

1977ஆம் ஆண்டு பதவிக்கு வந்த ஜே.ஆர்.ஜயவர்தன அவர்களின் தலைமையிலான அரசாங்கம் இத்திட்டத்தை 6 ஆண்டுகளினுள் பூர்த்தி செய்யத்திட்டமிட்டு, துரித திட்டம் ஒன்றை உருவாக்கியது. அதன்படி இதுவரை செயற்பட்டு வந்த மகாவலி அபிவிருத்தி சபைக்குப் பதிலாக 1978 ஆம் ஆண்டு மகாவலி அபிவிருத்தி அமைச்சு ஒன்றை ஆரம்பித்தது. காமினி திசாநாயக்க அவர்களிடம் அவ்வமைச்சுப் பொறுப்பு ஒப்படைக்கப்பட்டது. இதனைச் செயற்படுத்துவதற்காக அதிகாரம் மிக்க அமைப்பு ஒன்றின் தேவை உணரப்பட்டமையால் 1979 ஆம் ஆண்டு மகாவலி அதிகார சபை உருவாக்கப்பட்டது.

மகாவலி அபிவிருத்தித் திட்டத்தின் கீழ் கொத்மலை, விக்டோரியா, ரந்தெனிகல, ரத்தெம்பே, உள்ஹிடிய, ரத்கிந்த, மாதுறு ஓய நீர்த்தேக்கங்களை உருவாக்கியதோடு, ரத்கிந்த - மாதுறு ஓய சுரங்கம் உட்பட இன்னும் பல சுரங்கங்களும் மினிப்பே போன்ற

அணைக்கட்டுக்களை மாற்றி அமைத்தும் நீர் திசைதிருப்புத் திட்டங்கள் பலவற்றையும் அமைப்பதற்கும் நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன.

**கொத்மலை நீர்த்தேக்கம்**



மகாவலி கங்கையின் கிளை நதிகளுள் ஒன்றான கொத்மலை ஓயாவில் கட தொர என்னும் இடத்தில் அணை ஒன்றைக் கட்டி, கொத்மலை நீர்த்தேக்கம் உருவாக்கப்பட்டது. சுவீடன் அரசாங்கம் இதற்கான உத வியை வழங்கியது.

**விக்டோரியா நீர்த்தேக்கம்**



மகாவலி கங்கையில் பொல் கொல்லை நீர்த்தேக்கத்திற்குச் சற்றுத் தொலைவில் அணைக் கட்டு ஒன்று நிர்மாணிக்கப்பட்டு விசாலமான நீர்த்தேக்கம் உருவாக்கப்பட்டது. மின்னுற் பத்தியே இதன் பிரதான நோக்க மாகும். பிரித்தானிய அரசாங் கம் இதற்கான நிதியுதவியை வழங்கியது.

**ரந்தெனிகல நீர்த்தேக்கம்**



விக்டோரியா நீர்த்தேக்கத்தின் கீழ்ப் பகுதியில் மினிப்பே அணைக்கட்டுக்கு மேற்புற மாக ரந்தெனிகல நீர்த்தேக்கம் கட்டப்பட்டுள்ளது. மின்னுற் பத்தியும் நீர்ப்பாசனமும் இதன் நோக்கங்களாகும். இதற்கும் இதனுடன் இணைந்த ரந் தெம்பே நீர்த்தேக்கத்தினை அமைப்பதற்கு மேற்கு ஜேர் மனி உதவி வழங்கியது.




தேசப்படம் 6.2 துரித மகாவலி அபிவிருத்தித் திட்டத்தின் கீழான நீர்ப்பாசனத் திட்டங்கள்

மகாவலி நீரைத் தேக்கி திரும்பத் திரும்ப மின்னுற்பத்திக்குப் பயன்படுத்திக் கொள்வதன் மூலம் உலர் வலயத்திற்கு மின்சாரத்தை வழங்க முடிவதுடன், இதுவரை பயிர்ச்செய்கை மேற்கொள்ளப்பட்டு வந்த நிலத்திற்கு நீரை வழங்குவதோடு, புதிய விளை நிலங்களுக்கும் நீரை வழங்கக்கூடியதாக இருந்தது. துரித மகாவலி அபிவிருத்தித் திட்டத்தின் மூலம் மின்சாரத்தை உற்பத்தி செய்து கொள்ளவும் நீர்ப்பாசன வசதியை வழங்கவும் முடிவதுடன் குடியேற்றங்களையும் நகரங்களையும் பாதைகளையும் அமைக்கும் பல்வேறு செயற்பாடுகள் இடம்பெற்றன.

நெல் உற்பத்தியைப் பெருக்குவதற்கு மேற்கொள்ளப்பட்ட ஏனைய நடவடிக்கைகள்.

- 1948 இல் நெல்லுக்கு உத்தரவாத விலை அறிமுகப்படுத்தப்படல்.
- ஆராய்ச்சி நிலையங்களை உருவாக்குதல், புதிய நெல் இனங்களை அறிமுகப்படுத்துதல், பதலகொடையில் நெல் ஆராய்ச்சி நிலையம் ஒன்றை ஆரம்பித்தல்.
- விவசாய சேவை மத்திய நிலையங்களை ஆரம்பித்தல்
- அரசாங்க வங்கிகள் மூலம் விவசாயிகளுக்குக் கடன் வசதியைப் பெற்றுக் கொடுத்தல்.

### வர்த்தக விவசாயம்

பிரித்தானியரால் அறிமுகப்படுத்தப்பட்ட தேயிலை, இறப்பர் என்பவற்றுடன், பாரம்பரியப் பயிரான தென்னையினதும் உற்பத்திகள், சுதந்திரத்தின் பின்னரான மூன்று தசாப்தங்களாக இந்நாட்டின் ஏற்றுமதிப் பொருள்களாகத் திகழ்ந்து வந்தன. இப்பயிர்ச் செய்கைகளை மேம்படுத்துவதற்காக 1948 ஆம் ஆண்டின் பின்னர் பல நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டு வந்தன. அவ்வாறான செயற்பாடுகளுக்காக மேற்கொள்ளப்பட்ட நடவடிக்கைகளாவன :

1972 நிலச் சீர்திருத்தச் சட்டத்தின் மூலம் நபர் ஒருவருக்கு வைத்திருக்கக் கூடிய நிலத்தின் அளவு வரையறுக்கப்பட்டது. இதற்கமைவாக 10 ஹெக்டயர் (25 ஏக்கர்) வயல் நிலமும் 20 ஹெக்டயர் (50 ஏக்கர்) காணி நிலமும் உச்ச எல்லையாக விதிக்கப்பட்டன.

1975 - நிலச்சீர்திருத்தத்தின் மூலம் வர்த்தகப் பயிர்ச் செய்கையில் ஈடுபட்டிருந்த கம்பனிகளுக்கு உடைமையாக இருந்த காணிகள் பொது உடைமையாக்கப்பட்டன. இச்சீர்திருத்த்தின் மூலம் பெருந்தோட்டச் செய்கையில் ஈடுபடுத்தப்பட்டு இருந்த காணிகளில் 62% அரசுடைமையானதும் அவற்றுள் 10% சிறிய பரப்பு காணிகளை விவசாயிகளுக்குப் பகிர்ந்து அளித்ததன் மூலம் சிறு தோட்டச் சொந்தக்காரர் வர்க்கம் ஒன்றை உருவாக்கிக் கொள்ள முடிந்தது.

1975 - காணிச் சீர்திருத்தத்தால், தனியார் கம்பெனிகளிடம் இருந்த பெருமளவு பரப்புள்ள நிலம், அரசுக்குச் சொந்தமானது. இவற்றை நிர்வகிக்கப் பல தாபனங்கள் உருவாக்கப்பட்டன. அவற்றுள் முக்கியமானவை வருமாறு :

- 1958 அரசாங்க பெருந் தோட்டக் கூட்டுத்தாபனம்
- 1976 மலைநாட்டு தோட்ட அபிவிருத்திச் சபை
- 1976 மக்கள் தோட்ட அபிவிருத்திச் சபை

1952 இல் சீன -இலங்கை இரு தரப்பு வர்த்தக ஒப்பந்தத்தின் மூலம் இலங்கையின் இறப்பருக்கு நிரந்தரமான சந்தை ஒன்று கிடைக்கப் பெற்றது.

1977 ஆம் ஆண்டு உருவான அரசாங்கத்தால் இறப்பர் மீள் நடுகைக்கும் புதிய நடுகைக்கும் காணிச் சொந்தக்காரர்களுக்கு உதவி புரியும் வேலைத்திட்டம் ஒன்று நடைமுறைப்படுத்தப்பட்டது. இதன்படி இறப்பர் மரக் கன்றுகளையும் பசளையையும் பெற்றுக் கொடுப்பதற்கான நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன. பின்னர் தேயிலைச் செய்கைக்கும் இவை விஸ்தரிக்கப்பட்டன.

சுதந்திரத்தின் பின்னர் அரசாங்கம் கைக்கொண்ட நிலத்தைப் பகிர்ந்தளிக்கும் கொள்கையால், இந்நாட்டில் சிறு தோட்டச் சொந்தக்காரர் வர்க்கம் ஒன்று உருவானமை குறிப்பிடத்தக்க ஓர் இயல்பாகும். இதனால் மேல், தென், சப்பிரகமுவ மாகாணங்களில் 1 - 10 ஏக்கர் அளவிலான சிறிய இறப்பர், தேயிலைத் தோட்ட உரிமையாளர்கள் உருவாகினர். இதன் வாயிலாக ஏற்றுமதிப் பயிர்ச் செய்கையுடன் சம்பந்தப்பட்ட கிராமிய மக்கள் பிரிவினரின் வருமானம் அதிகரித்தது.

## சிறு ஏற்றுமதிப் பயிர்களை அபிவிருத்தி அடையச் செய்தல்

தேயிலை, இறப்பர், தென்னை போன்ற ஏற்றுமதிப் பயிர்களுக்கு மேலதிகமாகக் கோப்பி, கொக்கோ, கறுவா, கராம்பு, சாதிக்காய், மிளகு, ஏலக்காய் போன்ற சிறு ஏற்று மதிப் பயிர்ச் செய்கையை மேம்படுத்துவதற்கான பல நடவடிக்கைகளும் சுதந்திரத்தின் பின்னரிலிருந்தே மேற்கொள்ளப்பட்டு வந்தன.

1968 ஆம் ஆண்டு  தேயிலைப் பயிர் செய்யும் நிலங்களில் சிறு எற்றுமதிப் பயிர் செய்கையை மேற்கொள்ளவும் அபிவிருத்தி செய்யவும் நடவடிக்கைகள் எடுக்கப் பட்டன.

1972 ஆம் ஆண்டு  மாத்தளைப் பிரதேசத்தில் சிறு ஏற்றுமதிப் பயிர்களுக்கான ஆய் வகம் நிறுவப்பட்டது. பின்னர் குண்டசாலை, தெல்பிட்டி, நாரம்மலை போன்ற இடங் களிலும் இவை நிறுவப்பட்டன.

1972ஆம் ஆண்டு சிறு ஏற்றுமதிப் பயிர்ச் செய்கையை விரிவுபடுத்த மேலும் பல நடவடிக்கைகள் அறிமுகப்படுத்தப்பட்டன. விவசாயம் தொடர்பான ஆலோச னைகளை வழங்கியதுடன் உரம் மற்றும் விற்பனைகளுக்கான வசதிகளைச் செய்து கொடுத்தல் இதற்கான உதாரணங்களாகக் குறிப்பிடலாம்.

## கைத்தொழில் கொள்கை

ஆங்கிலேயர் ஆட்சிக் காலத்தில் பிரித்தானியாவில் உற்பத்தியாகும் பொருள்களின் சந்தையாக இலங்கை இருந்து வந்தமையால் இந்நாட்டுக் கைத்தொழில் துறையில் எந்தவொரு முன்னேற்றமும் ஏற்படவில்லை. டொனமூர் சீர்திருத்தத்தின்படி தொழிலாளர், கைத்தொழில், வர்த்தக அமைச்சுகள் இலங்கையர் வசமானமையால், கைத்தொழில் துறையில் ஊக்கம் பிறந்தது. 1934இல் இந்நாட்டுக் கைத்தொழில் துறை தொடர்பாக ஆராய்ந்து பார்த்த இலங்கையின் வங்கி ஆணைக்குழு உள்நாட்டுச் சந்தைக்குத் தேவையான பொருள்களை உற்பத்தி செய்வதற்கான கைத்தொழில்களை ஆரம்பிக்க வேண்டும் என்று ஆலோசனை கூறியிருந்தது.

1939 ஆம் ஆண்டு ஆரம்பமான 2ஆம் உலகப் பெரும் போரால் இந்நாட்டிற்கான இறக்குமதிகள் சில ஆண்டுகளாக வெகுவாகப் பாதிக்கப்பட்டன. இக்காலத்தில் அசற்றிக் அசிட், பீங்கான் பொருள்கள், கடதாசி, சவர்க்காரம், வாசனைப் பொருள்கள் போன்றவை இந்நாட்டிலேயே உற்பத்தி செய்யப்பட்டன. இவற்றிற்கு நல்ல கேள்வியும் நிலவியது. என்றாலும் போர் முடிந்ததைத் தொடர்ந்து மீண்டும் இறக்குமதிகள் இடம்பெற வெளிநாட்டுப் பொருள்களுடன் போட்டியிடுவது சிரமமானபடியால், ஆரம்பிக்கப்பட்ட கைத்தொழில்களும் முடங்கிப் போயின.

1952 ஆம் ஆண்டு இங்கு வந்த உலக வங்கித் தூதுக்குழு ஒன்று அரச தலையீட்டுடன் நடுத்தர, சிறு கைத்தொழில்களை ஆரம்பிப்பதன் அவசியத்தைச் சுட்டிக்காட்டியது. அவ்வறிக்கையைத் தொடர்ந்து 1955 இல் வெள்ளை அறிக்கை ஒன்றின் மூலம் வெளிநாட்டு, தனியார் துறையினதும் முதலீடு தொடர்பான அரசின் கொள்கை தெளிவுப்படுத்தியதால் தொழிற்சாலைகளில் முதலீடு செய்வதற்கு மீண்டும் ஆர்வம் செலுத்தினர். இதன் காரணமாக 1959 ஆம் ஆண்டு முதலாவது கைத்தொழில் பேட்டை ஏக்கலையில் ஆரம்பிக்கப்பட்டது. 1960இல் இரத்மலானையில் கைத்தொழில் பேட்டை ஒன்று தொடங்கப்பட்டது. இவை கைத்தொழில் கொள்கையின் தெளிவான அம்சங்களாகும்.

1960 ஆம் ஆண்டின் பின்னரான இந்நாட்டுக் கைத்தொழில் துறையில் துலக்கமாகத் தெரிந்த சில இயல்புகள் வருமாறு :

- ❖ 1961 ஆம் ஆண்டு மக்கள் வங்கி ஆரம்பிக்கப்பட்டதுடன் சிறு கைத்தொழிலாள ருக்குக் கடன் வசதிகள் செய்து கொடுக்கப்பட்டன.
- ❖ 1966இல் உள்நாட்டுக் கைத்தொழில் உற்பத்திகளின் தரத்தை நிர்ணயிப்பதற்காகத் தர நிர்ணய சபை ஆரம்பிக்கப்பட்டது.
- ❖ அரசின் கைத்தொழில் கொள்கையால் 1960 இன் பின்னர் இந்நாட்டிற்குத் தேவை யான நுகர்வுப் பொருள் உற்பத்தியில் வளர்ச்சி ஏற்பட்டது.
- ❖ 1970 - 1977 காலகட்டத்தில் அரசு கடைப்பிடித்த பதிலீட்டுக் கைத்தொழில் கொள்கையில் குடிசை, இலகு கைத்தொழில் துறைகளில் வளர்ச்சி ஏற்பட்டன.

வெளிநாடுகளில் இருந்து இறக்குமதி செய்யப்படும் பொருள்களுக்குப் பதிலாக அவற்றை இந்நாட்டிலேயே உற்பத்தி செய்து கொள்வதே இறக்குமதிப் பதிலீட்டுக் கைத்தொழில் எனப்படுகிறது.

சுதந்திரம் அடையப்பெற்ற முதல் முப்பது வருடங்களில் மூலப்பொருள்களைப் பாரியளவில் பயன்படுத்தி கைத்தொழிற்சாலைகளில் உற்பத்தி செய்கின்ற அதிகள விலான கைத்தொழில்களை நடத்திச் செல்வது அரசாங்கத்தால் மேற்கொள்ளப் பட்டது. சீமெந்து, இரும்புருக்கு, ஒட்டுப்பலகை, சீனி போன்ற கைத்தொழில்களை இதற்கு உதாரணமாகக் குறிப்பிடலாம்.

1977 ஆம் ஆண்டின் பின்னர் ஏற்றுமதிக் கைத்தொழில்களை வளர்ப்பதற்கு வெளிநாட்டு முதலீடுகளைப் பெற்றுக் கொள்வதோடு தனியார், முதலீட்டை ஊக்குவிப்பதற்குக் கையாளப்பட்ட கொள்கையினால் ஆடைக் கைத்தொழில் உட்பட, ஏற்றுமதிக்கான கைத்தொழில்களில் துரித அபிவிருத்தி ஏற்பட்டது. 1978 இல் கொழும்பு பெரும்பாக பொருளாதார ஆணைக் குழு அமைக்கப்பட்டமை அதே ஆண்டில் கட்டுநாயக்க ஏற்றுமதிப் பதனிடல் வலயத்தை உருவாக்குதல், பின்னர் பியகம, கொக்கல ஏற்றுமதிப் பதனிடல் வலயங்களை உருவாக்கியமை கைத்தொழில் துறையின் வளர்ச்சிக்கான காரணங்களாக அமைந்தன.

### கல்வி

பிரித்தானியரின் ஆட்சியின்போது இந்நாட்டின் கல்வி நடவடிக்கைகளுள் முறையான முன்னேற்றம் ஒன்று ஏற்பட்டது. சமய, கலாசார மறுமலர்ச்சி இயக்கம் இடம்பெற்ற காலத்தில் சிங்கள, தமிழ், முஸ்லிம்களிடையே கல்வி நடவடிக்கை தொடர்பாக விசேட ஊக்கமொன்று காணப்பட்டபடியால் நாடெங்கும் பாடசாலைகளின் தொகை துரிதமாக அதிகரித்துச் சென்றது. எனினும் உயர் கல்வியைப் பெற்றுக் கொள்வதில் அதிக செலவு செய்ய வேண்டி இருந்ததால் ஒருசில வசதியான குடும்பத்துப் பிள்ளைகளுக்கு மட்டுமே கல்வியைப் பெற்றுக் கொள்ள முடிந்தது. இதனால் அரசுக் கழக ஆட்சிக் காலத்தில் கல்வி நிருவாகக் குழுவின் தலைவராகக் (அமைச்சராக) கடமை புரிந்த சி. டபிள்யூ. டபிள்யூ. கன்னங்கரா அவர்களின் ஆலோசனைப்படி சகல மாணவ மாணவிகளுக்கும் பாலர் வகுப்பில் இருந்து பல்கலைக்கழகம் வரை அரசாங்கத்தால் இலவசமாகக் கல்வியைப் பெற்றுக் கொடுப்பதற்கான இலவசக் கல்வி முறை ஒன்று அறிமுகப்படுத்தப்பட்டது. சுதந்திரத்தை அடுத்து இந்நாட்டில் ஆட்சிக்கு வந்த ஒவ்வொரு அரசாங்கமும் இலவசக் கல்வி முறையை முன்னெடுத்துச் செல்வதில் அக்கறையுடன் செயற்பட்டது. 1948 ஆம் ஆண்டின் பின்னரான மூன்று தசாப்த காலத்தில் இந்நாட்டுக் கல்விப் புலத்தில் ஏற்படுத்தப்பட்ட முக்கிய மாற்றங்கள் வருமாறு :

- ❖ அரசாங்கப் பாடசாலைகளை அமைத்தல், கல்வி அபிவிருத்திக்கு அதிக பணம் ஒதுக்குதல் ஆகிய நடவடிக்கைகளால் நாடெங்கும் பாடசாலைகளின் தொகை அதிகரித்தது
- ❖ பாடத்திட்டத்தை விருத்தியடையச் செய்து ஆசிரிய பயிற்சி நடவடிக்கைகள் நவீன மயப்படுத்தப்பட்டன.
- ❖ விஞ்ஞான ஆய்வு கூட, நூல் நிலைய வசதிகள் விரிவாக்கப்பட்டன.

- இலவசப் பகலுணவு, வைத்தியம், பல்வைத்தியம் என்பவற்றுடன் சலுகை விலையிலான போக்குவரத்துக் கட்டணங்கள், இலவசப் பாடநூல், சீருடை என்பவற்றைப் பெற்றுக் கொடுப்பதன் மூலம் மாணவர்களுக்கான நலன்புரி தேவைகளும் மேம்பாடடையச் செய்யப்பட்டன.

- கல்வி நிருவாக நடவடிக்கைகளைக் காலத்திற்குப் பொருத்தமானதாக மாற்றி யமைத்தல்

- தொழினுட்ப கல்வித் தாபனங்கள் உருவாக்கப்பட்டமையால் அத்துறையும் விருத்தி அடைதல். புதிய பல்கலைக்கழகங்கள் உருவாக்கப்பட்டதன் மூலம் உயர் கல்வித் துறை முன்னேறுதல்.

- 1942 இல் இலங்கைப் பல்கலைக்கழகத்தைக் கொழும்பில் ஆரம்பித்தமை

- 1952 இல் அதனைப் பேராதனைக்கு இடமாற்றியமை

- வித்தியோதய பிரிவெனாவும் வித்தியாலங்கார பிரிவெனாவும் ஸ்ரீ ஜயவர்த்தனபுர, களனி பல்கலைக்கழகங்களாகத் தரமுயர்த்தப்பட்டமை.

- 1972 இல் மொரட்டுவை - கட்டுபெத்த பல்கலைக்கழகமும் 1974 இல் யாழ்ப்பாணப் பல்கலைக்கழகமும் ஆரம்பிக்கப்பட்டமை

## 6.3 சமூக நலன்புரி நடவடிக்கைகள்

1931 ஆம் ஆண்டு இந்நாட்டவருக்கு சர்வஜன வாக்குரிமை கிடைக்கப் பெற்றமையால், பொருளாதார வசதி குறைந்த மக்களும் வாக்குரிமையால் அரசியல் அந்தஸ்ததைப் பெற்றுக்கொண்டனர். பிரதான சாதகமான காரணியானமையால் பொதுமக்கள்மீது அரசியல் வாதிகளின் கவனம் கவர்ந்திழுக்கப்பட முக்கிய காரணமாய் அமைந்தது. அத்தோடு நீண்ட காலமாக இலங்கைக் குடியேற்றவாதத்திற்கு உட்பட்டிருந்தமையால் பொது மக்களுக்குப் பாதகமான அரசியல், பொருளியல் நிலை உருவாகி இருந்தன. இதனால் இச்சமூகப் பிரச்சினைகளுக்குத் தீர்வு காண்பது சுதந்திரத்தின் பின் வந்த அர சாங்கங்களின் முக்கிய செயற்பாடாக அமைவுற்றன. 1948 ஆம் ஆண்டின் பின்னர் சமூக சமநிலையை ஏற்படுத்தல் மற்றும் பொருளாதார ரீதியில் பின்தங்கியோரை முன்னேற்றும் வகையில் வழிவகைகளை செய்துகொடுத்தல் போன்றவற்றிற்காக மேற்கொள்ளப்பட்ட நடவடிக்கைகள் வருமாறு :

- கிராமப் பிரதேசங்களில் கல்வி நடவடிக்கைகளை வளர்ச்சி அடையச் செய்தல்.

- தொழில்களைப் பெற்றுக்கொள்வதில் திறமைக்கு முன்னிடம் வழங்கல். போட்டிப் பரீட்சைகள் மூலம் தெரிவுகள் இடம் பெற்றமை.

- சுதந்திரம், சமத்துவம், அடிப்படை உரிமைகள் என்பன அரசியல் யாப்பில் இடம் பெற்றன.

❖ விவசாய, மீன்பிடி நடவடிக்கைகளுக்குக் கடன் வசதிகளும் மானியங்களும் வழங்கப்பட்டதோடு அரசாங்க அனுசரணையும் கிடைக்கப்பெற்றமை.

### சுகாதார சேவை

சுதந்திரத்திற்கு முன்பிருந்தே இலவச சுகாதார வசதிகள் மேற்கொள்ளப்பட்டு வந்தாலும் அதற்கான ஏற்பாடுகள் பெருமளவுக்கு நகர் சார்ந்ததாகவே இருந்து வந்தன. இதனால் சுதந்திரத்தின் பின்னர் கிராமப் புறங்களில் வைத்திய வசதிகளை ஏற்படுத்துவதற்கு விசேட கவனம் செலுத்தப்பட்டது. சுகாதார அமைச்சின் கீழ் கிராமப் புறங்களில் வைத்தியசாலைகளை நிர்மாணித்தல், தாய்- சேய் நடவடிக்கைகளை மேம்பாடடையச் செய்தல், நோய்த் தடுப்பு மருந்துகளை வழங்குதல், வைத்திய முகாம்களை நடாத்துதல், சுதேச வைத்திய முறையை மேம்பாடடையச் செய்தல், கிராமப் புறங்களில் வைத்திய வசதிகளை விரிவுபடுத்துதல் என்பன இந்நடவடிக்கைகளுக்கான உதாரணங்களாகும். இதனால் காய்ச்சல், யானைக்கால், மலேரியா, சயரோகம், இளம்பிள்ளை வாதம் போன்ற நோய்களால் பீடிக்கப்படுவோரின் தொகையைக் குறிப்பிடத்தக்க அளவிற்குக் குறைத்துக் கொள்ளக் கூடியதாயிருந்தது.

### ஏனைய நலன்புரி நடவடிக்கைகள்

பிரித்தானிய ஆட்சிக் காலத்தில் இந்நாட்டில் பெருந்தெருக்கள், புகையிரதப் பாதைகள் அமைக்கப்பட்டமையால் போக்குவரத்து நடவடிக்கைகளில் முன்னேற்றம் ஏற்பட்டது. சுதந்திரத்தின் பின்னர் அதன் பிரதிபலன்களைக் கிராமிய மக்களும் பெற்றுக் கொள்ளும் வண்ணம் கிராமப் புறங்களுக்கும் பாதைகள் அமைத்தல், போக்குவரத்து நடவடிக்கைகளை விஸ்தரிப்பதற்கான நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன. இதனால் கிராம நகரங்களுக்கு இடையே நிலவிய இடைவெளி குறைந்து அது வரை நகரங்களுக்கு மட்டும் என்றிருந்த நீர், மின்சாரம், செய்தித் தொடர்பு போன்ற பொது வசதிகள் கிராமப் புறங்களுக்கும் கிடைக்கப்பெற்றன.

இரண்டாவது உலகப் போர் இடம்பெற்ற சந்தர்ப்பத்தில் கப்பல் போக்குவரத்தில் இடம்பெற்ற இடைஞ்சல்களால் உணவுப் பொருள்களின் இறக்குமதியைக் கட்டுப்படுத்த நேர்ந்தது. இதனால் அரசாங்கத்தால் உணவு மானியம் வழங்கும் செயற்றிட்டம் ஒன்று மேற்கொள்ளப்பட்டது. இவ்வாறு குறிப்பிட்ட காலமொன்றிற்கு மானியத்திற்கு மக்கள் பழக்கப்பட்டமையாலும் குறைந்த வருமானம், காணிப் பற்றாக்குறை, குறைந்த அறுவடை போன்ற காரணங்களால் சுதந்திரத்தின் பின்னர் வறுமையைக் கட்டுப்படுத்தும் நடவடிக்கையாக உணவு மானியத்தைத் தொடர்ந்து வழங்க வேண்டிய நிலை அரசாங்கத்திற்கு ஏற்பட்டது. இதிலும் அரிசி மானியத்திற்கு முக்கிய இடம் கிடைத்தது. அரிசி மானியத்தை முறைப்படுத்துவதற்கு மானியத்துடன் கூடிய கூப்பன் புத்தகங்கள் வழங்கப்பட்டன. அவை அரிசிக் கூப்பன்கள் எனப் பிரபல்யமடைந்தன. 1977 ஆம் ஆண்டிற்குப் பின்னர் அரிசிக் கூப்பன்களுக்குப் பதிலாக உணவு முத்திரை முறை புழக்கத்திற்கு வந்தது.

அரசாங்கத்திடம் இருந்து மானிய உதவி பெற்ற பொதுமக்கள் மேலும் எதிர்நோக்கிய பிரதான பிரச்சினைகளுள் வீடில்லாப் பிரச்சினையும் ஒன்றாகும். ஆகையால் நகர்ப் புறங்களைப் போன்றே கிராமப் புறங்களிலும் நிலவிய வீடில்லாப் பிரச்சினையைத் தீர்ப்பதற்காக சுதந்திரத்தின் பின்னர் பல்வேறு நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டு வந்தன. நகரங்களில் மாடி வீடுகளையும் வீட்டுத் தொகுதிகளையும் அமைப்பதற்கு அரசாங்கம் நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டதோடு பல்வேறு வகையில் வீடுகளை அமைத்துக் கொள்வதற்கு அரசாங்கம் உதவிகளைப் புரிந்து வந்தது. இவ்வாறு சுதந்திரத்தின் பின்னர் அரசாங்கம் மேற்கொண்ட பல்வேறு நலன்புரி நடவடிக்கைகளின் மூலம் மக்களைப் பலப்படுத்தி முக்கிய வெற்றிகள் பலவற்றை அடைந்து கொள்ளக் கூடியதாய் இருந்தது.



# 7 உலகில் இடம்பெற்ற பிரதான புரட்சிகள்

### அறிமுகம்

ஏதேனும் ஒரு துறையில் குறுகிய காலத்தில் ஏற்படும் மாற்றத்தைக் குறிப்பிடுவதற்கு புரட்சி என்ற சொல் பயன்படுத்தப்படுகின்றது. கைத்தொழிலில் ஏற்பட்ட இவ்வாறான புரட்சி கைத்தொழில் புரட்சி எனப்படும். ஐரோப்பாவில் மத்திய காலத்தில் சமயத் துறையில் ஏற்பட்ட புரட்சி சமயப் புரட்சியாகும். பல்வேறு விதமான புரட்சிகள் ஏற்படுவதுண்டு. அரசியல் ரீதியாகப் புரட்சிகள் பல ஏற்பட்டுள்ளன. அவற்றில் அமெரிக்க சுதந்திரப் போர், பிரான்சியப் புரட்சி, ரஷ்யப் புரட்சி என்பன சிறந்த உதாரணங்களாகும். அரசியல் ரீதியில் ஏற்பட்ட இந்தப் புரட்சிகள் தொடர்பாக இப்பாடத்தில் விளக்கப்பட்டுள்ளது.

## 7.1. அமெரிக்க சுதந்திரப் போர்

### அறிமுகம்

அமெரிக்கக் குடியேற்றவாசிகள் பிரித்தானியப் பேரரசிலிருந்து விடுதலை பெற மேற்கொண்ட போராட்டமே அமெரிக்க சுதந்திரப் போர் எனப்படுகின்றது. 1492 ஆம் ஆண்டு கிறிஸ்டோபர் கொலம்பஸ் கரீபியன் கடலில் பகாமாஸ் தீவில் இறங்கிய ஐந்து ஆண்டுகளின் பின்னர் அமெரிக்கோ வெஸ்புசி தற்போதைய அமெரிக்கக் கண்டத்தைச் சேர்ந்த பெரும் நிலப்பரப்பைக் கண்டுப்பிடித்தார். பின்னர் ஜேர்மனிய நிலவியலாளர் ஒருவரால் அப்பிரதேசம் அமெரிக்கா எனப் பெயரிடப்பட்டது. கொலம்பஸ் அமெரிக்கப் பகுதிக்கு வந்தபோது, தான் இந்தியாவை அடைந்துள்ளதாக நம்பினார். ஆதலால் அக்காலத்தில் வட அமெரிக்காவில் வாழ்ந்தோரை இந்தியர் என அடையாளம் கண்டார். வளங்களுடன் கூடிய பரந்த நிலப்பரப்பையுடைய நாடான அமெரிக்காவைப் பற்றிக் கேள்வியுற்ற ஐரோப்பியர் அமெரிக்காவைத் தமதாக்கும் எண்ணத்தில் குழுவாகச் சென்று அங்கு குடியேற்றங்களை அமைக்க நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டனர். போர்த்துக்கல், ஸ்பானியா, ஒல்லாந்து, பிரான்ஸ், இங்கிலாந்து ஆகிய ஐரோப்பிய நாடுகள் அமெரிக்காவில் குடியேற்றங்களை அமைத்தன. ஐரோப்பியர் அமெரிக்காவில் குடியேற்றங்களை அமைப்பதில் தாக்கம் செலுத்திய காரணிகள் பின்வருமாறு,

- ❖ ஐரோப்பிய நாடுகளில் கத்தோலிக்கருக்கும் புரட்டஸ்தாந்து மதத்தவருக்கும் இடையே மோதல்கள் ஏற்பட்டதால் சமய சுதந்திரத்தை எதிர்பார்த்து மக்கள் புதிய இடத்திற்குச் செல்ல விரும்பியமை.
- ❖ வர்த்தகத்தின் பொருட்டுப் புதிய பிரதேசங்களில் நிலங்களைப் பெற்றுக்கொள் வதன் மூலம் வாழ்வை சிறப்பானதாக்கிக் கொள்ள மக்கள் விரும்பியமை.

❖ புகழையும் செல்வத்தையும் அதிகரிக்கும் நோக்குடன், ஐரோப்பிய நாடுகளின் ஆட்சியாளர்கள் புதிய இடங்களைக் கண்டுபிடிப்பதற்கு வழங்கிய ஒத்துழைப்பு.

## பிரித்தானியக் குடியேற்றங்கள் நிறுவப்படல்

கொலம்பஸின் வருகையின் பின் ஒன்றரை நூற்றாண்டுக் காலத்தில் பல்வேறு ஐரோப்பிய இனத்தவர் அமெரிக்காவின் பல பிரதேசங்களில் தமது குடியேற்றங்களை நிறுவினர். இவர்களில் ஸ்பானியரும் போர்த்துக்கேயரும் தென் அமெரிக்காவில் குடியேற்றங்களை நிறுவினர். பின்னர் அமெரிக்க ஐக்கிய அரசுகள் என்ற நாடு பிரித்தானியரால் வட அமெரிக்காவில் நிறுவப்பட்ட குடியேற்றங்களை மையமாகக் கொண்டு தோற்றம் பெற்றது.






தேசப்படம் 7.1 பிரித்தானியரால் அமெரிக்காவில் நிறுவப்பட்ட குடியேற்றங்கள்

1. வேர்ஜினியா
2. மசாசுசெற்ஸ்
3. நியுயோர்க்
4. நியுஹம்ஷயர்
5. மேரிலாந்து
6. கனக்டிக்கட்
7. ரோட் தீவு
8. டெலவர்
9. வட கரோலினா
10. நியூ ஜெர்சி
11. தென் கரோலினா
12. பென்சில்வேனியா
13. ஜோர்ஜியா

1607 ஆம் ஆண்டு பிரித்தானியர் வேர்ஜினியாவில் குடியேற்றங்களை அமைப்பதில் ஆரம்பமான வட அமெரிக்கக் குடியேற்றம் ஒரு நூற்றாண்டு காலம் நிலைத்திருந்தது. இக்காலத்தில் பிரித்தானிய அரசின் நேரடியான தலையீட்டினைவிட அந்நாட்டின் நிறுவனங்கள், தனிநபர்கள், தனிப்பட்ட குழுவினரால் அமெரிக்காவில் குடியேற் றங்கள் நிறுவப்பட்டமை சிறப்பம்சமாகும். பிரித்தானிய அரசிடமிருந்து இந்தக்

குடியேற்றங்களின் செயற்பாட்டிற்குத் தேவையான அனுமதியும் அனுசரணையும் கிடைத்தது. இவ்வாறு இடையிடையே பிரித்தானியாவிலிருந்து வட அமெரிக்கா சென்ற குழுவினர் 1733 ஆம் ஆண்டளவில் பதின்மூன்று குடியேற்றங்களை நிறுவினர். அந்தப் பதின்மூன்று குடியேற்றங்களின் பெயர்கள் மேலே குறிப்பிடப்பட்டுள்ளன.

இந்த பதின்மூன்று குடியேற்றங்களில் பன்னிரண்டு குடியேற்றங்கள் 1607 - 1682 இற்கும் இடைப்பட்ட காலத்திலேயே ஆரம்பமாகின. வட அமெரிக்கக் குடியேற்றங்களில் இறுதியாகத் தோற்றம்பெற்ற குடியேற்றம் ஜோர்ஜியாவாகும். அது 1733 ஆம் ஆண்டு நிறுவப்பட்டது. ஆரம்பக் குடியேற்றங்களின் தன்மையை நோக்குகையில் அவை ஒரேயடியாகத் தோற்றம் பெற்றதாகத் தெரியவில்லை. அவ்வாறே அக்குடியேற்றங்களை நிறுவுவதில் தாக்கம் செலுத்திய காரணங்களும் பலவிதமானதாகும். சமய சுதந்திரம் பெறும் நோக்கிலும் வர்த்தக ரீதியாக இலாபம் பெறும் நோக்கிலும் அவை நிறுவப்பட்டன. சனத்தொகை, வாழ்க்கை முறை, பொருளாதாரச் செயற்பாடு ஆகியவற்றிலும் இக்குடியேற்றங்களுக்கிடையே வேறு பாடுகள் காணப்பட்டன. இவ்வாறு பல வேறுபாடுகள் காணப்பட்ட போதிலும் 18 ஆம் நூற்றாண்டின் நடுப்பகுதியில் ஆங்கில மொழி பேசிய, அப்பண்பாட்டிற்கு அமைய இசைவாக்கம் பெற்ற தனிமக்கள் பிரிவாக இக்குடியேற்றவாசிகள் எழுச்சி யுறத் தொடங்கினர்.

## அமெரிக்கக் குடியேற்றங்களில் பிரித்தானிய நிருவாகம்

வட அமெரிக்கப் பகுதியில் பிரித்தானியக் குடியேற்றங்கள் பிரித்தானிய நிறுவ னங்களதும் பல்வேறு நபர்களதும் உதவியினால் நிறுவப்பட்டனவாக முன்னர் குறிப்பிடப்பட்டுள்ளது. இவ்வாறு குடியேற்றங்களை நிறுவ முன்வந்தோர் அதற்கான அனுமதியைப் பிரித்தானிய அரசிடம் பெற்றிருந்தனர். இதன்படி சில நிபந்தனைகளுக்கு அவர்கள் இணங்க வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. பிரித்தானிய ஆதிக்கத்தை ஏற்றுக் கொள்ள வேண்டும் என்பதும் தாய்நாட்டுச் சட்டங்களைப் புதிய குடியேற்றங்களில் செயற்படுத்த வேண்டுமென்பதும் அந்த நிபந்தனையில் உள்ளடக்கப்பட்டிருந்தது. குடியேற்றங்களின் நிருவாகம் அந்தந்தக் குடியேற்றங்களுக்கு நியமிக்கப்பட்ட ஆளுநர்களால் முன்னெடுத்துச் செல்லப்பட்டது. அவர்களுக்கு உதவும் பொருட்டு அந்தந்தக் குடியேற்றங்களிலிருந்து தெரிவுசெய்யப்பட்ட சட்டசபை இருந்தது. அமெரிக்காவுக்கும் பிரித்தானியாவுக்கும் இடையே நீண்ட தூரம் இருந்தமையாலும் வளர்ச்சியடைந்த தொடர்பாடல் வசதிகள் அக்காலத்தில் காணப்படாமையாலும் அமெரிக்கக் குடியேற்றவாசிகள் சுதந்திரமாக நிருவாகத்தை முன்னெடுத்துச் சென்றனர். இதற்கமைய 1763 ஆம் ஆண்டு வரை அமெரிக்கக் குடியேற்றங்கள் தொடர்பாகப் பிரித்தானிய அரசியல் கொள்கை மிகவும் இலகுத்தன்மையுடையதாக இருந்தமையைக் காணக்கூடியதாக உள்ளது. இந்நிலைமை குடியேற்றவாசிகளில் சுதந்திரம் தொடர்பான எண்ணத்தை வளர்ப்பதில் தாக்கம் செலுத்தியது. எனினும் குடியேற்றவாசிகள் எதிர்நோக்கிய பிரச்சினை காரணமாகப் பிரித்தானியரின் உதவி அவர்களுக்குத் தேவைப்பட்டது.

1763 ஆம் ஆண்டிற்கு முன்னர் அமெரிக்கக் குடியேற்றவாசிகள் எதிர்நோக்கிய பாதுகாப் புத் தொடர்பான இரண்டு பிரச்சினைகள் இருந்தன. இவற்றில் பிரான்சியரின் அச்சு றுத்தல் முதலாவதாகும். பிரித்தானிய குடியேற்றங்களுக்கு வடக்கில் பிரான்சியரின் ஆதிக்கம் இருந்ததாலும், அவர்கள் தம் ஆதிக்கத்தைப் பரவலடையச் செய்ய முயன்றதாலும் குடியேற்றவாசிகளுக்கு பிரித்தானியரின் பாதுகாப்புத் தேவைப்பட்டது. 1756 - 1763 வரை பிரித்தானியருக்கும் பிரான்சியருக்கும் இடையே நடைபெற்ற போர் ஏழாண்டுப் போர் எனப்படும். இந்தப் போரில் பிரான்சியர் தோற்கடிக்கப்பட்டனர். மேலும் பிரித்தானியருக்கும் பிரான்சியருக்குமிடையே சமாதான உடன்படிக்கை கைச் சாத்திடப்பட்டதால் குடியேற்றவாசிகளுக்கு பிரான்சியர் தொடர்பான அச்சுறுத்தல் முடிவுக்கு வந்தது. அமெரிக்கக் குடியேற்றங்கள் மேற்கே பரவிட செவ்விந்தியரின் அச்சுறுத்தல் பிரதான தடையாக இருந்தது. பிரான்சியரின் ஆதிக்கம் மேலோங்கிய காலத்தில் பிரித்தானியருக்கு எதிராகப் பிரான்சியருடன் செவ்விந்தியர் தொடர்பு வைத்திருந்தனர். எனினும் பிரான்சியரின் தோல்வியுடன் இந்நிலை மாற்றமடைந்தது. மேலும் பிரித்தானியர் மேற்கொண்ட கொள்கையினால் செவ்விந்தியரின் அச்சுறுத்தல் குறைவடைந்தது.

இவ்வாறு ஏழாண்டுப் போரில் பிரான்ஸ் தோல்வியுற்று வட அமெரிக்காவில் பிரான்சியரின் ஆதிக்கம் வீழ்ச்சியுற்றதுடன் முன்னெடுத்துச் செல்லப்பட்ட பாதுகாப்பு உபாயங்களினால் செவ்விந்தியர்களின் அச்சுறுத்தலும் குறைவடைந்ததால் குடியேற்றங்களின் பாதுகாப்புத் தொடர்பாகப் பிரித்தானியரின் உதவி கட்டாயம் தேவைப்படவில்லை.

## சுதந்திரப் போருக்கான காரணங்கள்

அமெரிக்கக் குடியேற்றங்கள் தொடர்பாகப் பிரித்தானியப் பொருளாதாரக் கொள்கை யும் வர்த்தக நடவடிக்கைகளும் தாய்நாட்டிற்கு சாதகமான முறையில் செயற்படுத்தப் பட்டன. இதன்படி பிரித்தானியாவில் உற்பத்திசெய்யப்பட்ட பொருள்கள் குடியேற்றங்களில் உற்பத்தி செய்வது தடை செய்யப்பட்டது. புகையிலை, சீனி, பருத்தி, தேன் மெழுகு, கோதுமை, வெண்கலம் போன்ற பொருள்கள் பிரித்தானியாவுக்கு மாத்திரமே கொடுக்க வேண்டும். இவ்வாறு குறிப்பிடப்பட்டுள்ள பொருள்கள் தவிர்ந்த ஏனைய பொருள்களையும் பிரித்தானியாவுக்கு அனுப்பி, அங்கிருந்தே ஏனைய நாடுகளுக்கு அனுப்ப வேண்டும். அவ்வாறே உற்பத்திச் செயற்பாடுகள் அல்லது வர்த்தகம் தொடர்பாக இந்தக் குடியேற்றங்கள் தாய் நாட்டுடன் போட்டியிட முடியாது என்ற நிபந்தனை இருந்தது. இந்தக் கொள்கையினால் குடியேற்றவாசிகளுக்குப் பொருளாதாரரீதியாகப் பாதிப்பு ஏற்பட்ட போதிலும், பிரித்தானியரால் அவர்களுக்கு நிலையான சந்தை கிடைத்திருந்தது. அவ்வாறே ஆரம்ப காலத்தில் பிரித்தானியரது சட்ட திட்டங்கள் குடியேற்றங்களில் கடுமையாக செயற்படுத்தப்படாமையால் ஏற்படும் பாதிப்பினைக் குறைக்கும் பொருட்டு ஏனைய இனத்தவருடன் இரகசியமாக வர்த்தகத் தொடர்பினை மேற்கொள்ளக்கூடியதாக இருந்தது. இதனால் 1763 ஆம் ஆண்டு வரை பிரித்தானியப் பொருளாதார முறையும் சட்டதிட்டங்களும் அமெரிக்கக் குடியேற்றங்களில் அதிக எதிர்ப்பை எதிர்நோக்கவில்லை. எனினும் 1763 ஆம் ஆண்டின்

பின்னர் பிரித்தானியா அறிமுகம் செய்த சட்டதிட்டங்களால் குடியேற்றங்களுக்கும் தாய் நாட்டிற்குமிடையே கருத்து வேறுபாடு தோன்றியது. அது சுதந்திரம் தொடர்பான கருத்து வலுவடைவதற்குக் காரணமாகியது.

ஏழாண்டுப் போரின் பொருட்டு பிரித்தானியா அதிக செலவு செய்ய வேண்டி இருந்ததால் அந்நாட்டின் கடன் சுமை அதிகரித்தது. அக்கடனையும் வட்டியின் ஒரு பகுதியையும் அமெரிக்கக் குடியேற்றங்கள் ஏற்க வேண்டும் என்பது பிரித்தானியரின் நோக்கமாக இருந்தது. இதனால் பிரித்தானியப் பிரதமர் ஜோன் கிரன்வில் அமெரிக்க குடியேற்றங்களிலிருந்து அறவிடப்பட்ட சுங்க வரி முறையாக அறவிடப்படுவதற்கான நடவடிக்கையை மேற்கொண்டார். குடியேற்றங்களில் இரகசிய வர்த்தக நடவடிக்கைகளைத் தடைசெய்யும் பொருட்டுப் புதிய சட்டங்கள் சிலவற்றை அறிமுகம் செய்யவும் அவர் நடவடிக்கையை மேற்கொண்டார். 1764, 1765 ஆகிய ஆண்டுகளில் அவ்வாறான மூன்று சட்டங்கள் அறிமுகம் செய்யப்பட்டன.

01. சீனிச் சட்டம் (கரும்புச் சட்டம் / Molasses Act)
02. நாணயச் சட்டம்
03. முத்திரைச் சட்டம்

சீனிச் சட்டத்திற்கு அமைய இரகசிய வர்த்தகத்தை நிறுத்துவதற்குப் பிரித்தானியக் கடற் படை முன்னரைவிட அதிகமாகக் கடற்கரை பிரதேசங்களுக்கு அனுப்பப்பட்டதால் குடியேற்றவாசிகளுடன் மோதல்கள் ஏற்பட்டன. நாணய சட்டத்திற்கு அமையக் கடனைச் செலுத்தும் பொருட்டு குடியேற்றங்களில் நாணயங்கள் வழங்குவது தடை செய்யப்பட்டது.வெள்ளி அல்லது தங்கத்தினால் அத்தொகையை செலுத்துவதற்கு குடியேற்றவாசிகளுக்கு நேர்ந்தது. குடியேற்றவாசிகள் இச்சட்டத்திற்கு எதிர்ப்புத் தெரிவித்ததுடன் 1765 ஆம் ஆண்டு பிரித்தானிய அரசாங்கத்தால் முத்திரைச் சட்டம் அமுல் செய்யப்பட்டது. இதற்கமைய சட்டரீதியான அனைத்து ஆவணங்களுக்கும் முத்திரை வரி அறவிட வேண்டுமென விதிக்கப்பட்டது. முத்திரை வரி வர்த்தகர்கள், சட்டத்தரணிகள், அச்சிடுவோர் போன்ற உயர்நிலையில் இருந்தோரையும் பாதித்தமையால் அவர்கள் எதிர்ப்பைத் தெரிவித்தனர். இந்த சட்டத்திற்குப் பலத்த எதிர்ப்பு ஏற்பட்டதுடன் அமெரிக்க குடியேற்றவாசிகள் முத்திரையை நிராகரிக்கவும் முன்வந்தனர். எதிர்ப்பினைத் தெரிவிக்கும் நடவடிக்கையை ஒழுங்கமைப்பதில் குடியேற்றங்களில் ஒற்றுமை காணப்பட்டமை சிறப்பம்சமாகும். மேற்கூறப்பட்ட வரிகள் தவிர தேயிலை, கண்ணாடி, கடதாசி போன்றவற்றிற்கும் சுங்க வரி செலுத்துவது தொடர்பாக எதிர்ப்பு எழுந்தது. பிரித்தானியரால் அமுல் செய்யப்பட்ட மற்றுமொரு சட்டத்திற்கு அமைய அமெரிக்காவில் இருந்த பிரித்தானிய படையினருக்குத் தங்குமிடம் அளித்தல், நிதி வழங்குதல் என்பன குடியேற்றங்கள் மீது சுமத்தப்பட்டன. இந்தச் சட்டங்களுக்கு எதிராகக் குடியேற்றவாசிகள் கிளர்ச்சி செய்யும்போது அவற்றை அடக்குவதற்கு சில குடியேற்றங்களில் சட்டசபையைக் கலைத்தல் போன்ற செயற்பாட்டையும் மேற்கொண்டனர். இதனால் குடியேற்றவாசி கள் பிரித்தானியரிடமிருந்து சுதந்திரம் பெறும் நோக்கில் ஒன்றிணைந்து போராட முன்வந்தனர். இந்த நிலையை ஆராய்கையில் அமெரிக்க சுதந்திரப் போருக்கான சில காரணங்களாகப் பின்வருவனவற்றைக் குறிப்பிடலாம்.

**அமெரிக்க சுதந்திரப் போருக்கான காரணங்கள்**

- அமெரிக்கக் குடியேற்றவாசிகள் நீண்ட காலமாகப் பிரித்தானிய தலையீட்டிற்கு மாறாக சுய நிருவாகத்திற்குப் பழக்கப்பட்டிருந்தமை.
- பிரித்தானியர் பின்பற்றிய தாய்நாட்டிற்குச் சாதகமான பொருளாதாரக் கொள்கை.
- குடியேற்றவாசிகளின் எண்ணங்கள், மனநிலைகள், கருத்துக்களைப் பிரித்தானிய அரசாங்கம் சரியாகப் புரிந்து கொள்ளாமை.
- 1763 ஆம் ஆண்டின் பின்னர் அமுல் செய்யப்பட்ட புதிய வரிகள்.
- குடியேற்றவாசிகளின் நீதியான போராட்டங்களைக் கட்டுப்படுத்த பிரித்தானியா நடவடிக்கை எடுத்தமை.
- சுதந்திரம் தொடர்பாகக் குடியேற்றவாசிகளிடையே காணப்பட்ட ஆர்வம்.

## சுதந்திரப் போர்

1763 ஆம் ஆண்டு பிரித்தானியரால் அறிமுகம் செய்யப்பட்ட புதிய சட்டங்கள், வரிகள் என்பவற்றிற்கு எதிராகக் குடியேற்றவாசிகள் சுதந்திரப் போராட்டத்தில் ஈடுபடும் நிலைக்கு உள்ளாகினர். புதிய சட்டங்களில் முத்திரைச் சட்டத்திற்கே அதிகமான எதிர்ப்புத் தோன்றியது. இதனால் முத்திரை மட்டுமன்றிப் பிரித்தானியப் பொருள்களை பகிஷ்கரிப்பது வரை எதிர்ப்புத் தொடர்ந்தது. அக்காலத்தில் பிரித்தானியாவில் நிலவிய மரபின்படி மக்கள் பிரதிநிதிகளைக் கொண்ட பாராளுமன்றத்திற்கே வரி விதிக்கும் உரிமை இருந்தது. எனினும் பிரித்தானியப் பாராளுமன்றத்தில் குடியேற்றவாசிகளின் பிரதிநிதிகள் இருக்கவில்லை. எனவே தமது நாட்டினருக்கு வரி விதிக்கும் உரிமை பிரித்தானியப் பாராளுமன்றத்திற்கு இல்லை என்ற கருத்து குடியேற்றவாசிகளிடையே நிலவியது. இந்தக் கருத்து அமெரிக்கக் குடியேற்றங்கள் முழுவதும் பரவியதுடன், ‘‘பிரதிநிதித்துவம் இன்றேல் வரியுமில்லை’’ என்ற கோஷம் தோற்றம் பெற்றது. இவ்வாறு பொருளாதார காரணத்தால் எழுந்த எதிர்ப்பானது அரசியல் பிரச்சினையாக மாறியது.

முத்திரைச் சட்டத்திற்கு எதிராக ஏற்பட்ட முக்கிய எதிர்ப்பின் காரணமாகப் பிரித்தானிய அரசு அதனை நீக்கியது. எனினும் அமெரிக்கக் குடியேற்றங்கள் தொடர்பாக சட் டங்களை விதிக்கப் பிரித்தானியப் பாராளுமன்றத்திற்கு அதிகாரம் உண்டெனப் பிரித்தானியா கூறியது. முத்திரை வரி போன்ற நேரடியான வரிகளை அமெரிக்க மக்கள் எதிர்க்கின்றனர் என்பதை உணர்ந்த பிரித்தானிய அரசு தனது வருமானத்தை உறுதி செய்யும் பொருட்டு 1767 ஆம் ஆண்டு இறக்குமதிச் சட்டங்கள் சிலவற்றை அமுல் செய்தது. இதற்கமைய அமெரிக்காவிற்கு ஏற்றுமதி செய்த கண்ணாடி, ஈயம், கடதாசி, தேயிலை ஆகிய பொருள்களுக்கு இறக்குமதி வரியை விதித்தது. இந்த வரியினை சேகரிக்கப் பிரித்தானிய அரசாங்கம் முயன்றபோது குடியேற்றவாசிகள் அதற்கு எதிர்ப்புத் தெரிவித்தனர். எனவே இரு சாராருக்கும் இடையே மோதல்கள்

ஏற்பட்டன. பொஸ்டன் துறைமுகத்தில் குடியேற்றவாசிகள் காட்டிய எதிர்ப்பிற்குப் பிரித்தானிய இராணுவம் துப்பாக்கிப் பிரயோகம் செய்ததால் ஐவர் உயிரிழந்தனர். இவ்வாறான செயல்களால் அமெரிக்க மக்களிடையே பிரித்தானியர் மீதான எதிர்ப்பு மேலும் அதிகரித்தது. குடியேற்றவாசிகள் பிரித்தானியப் பொருள்களை மேலும் பகிஷ்கரித்ததால் மேற்கூறப்பட்ட இறக்குமதி வரிகளிலிருந்து பெறப்பட்ட இலாபத்தை விடப் பல மடங்கு நட்டத்தை பிரித்தானிய அரசாங்கம் அனுபவிக்க வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. இதனால் 1770 ஆம் ஆண்டு தேயிலை வரி நீங்கலாக ஏனைய இறக்குமதி வரிகள் அனைத்தும் நீக்கப்பட்டன. இலாபம் பெறுவதை விட அமெரிக்கா மீது வரி விதிப்பதற்குத் தமக்கு உரிமை உண்டெனக் காட்டும் பொருட்டே பிரித்தானிய அர சாங்கம் தேயிலை வரியை நீக்கவில்லை.

1773 ஆம் ஆண்டு அமுல்செய்யப்பட்ட மற்றுமொரு சட்டத்தால் அமெரிக்கக் குடியேற்றங்களுக்குத் தேயிலை வழங்கும் உரிமையை ஒரு நிறுவனத்திற்கு மட்டும் பிரித்தானியா வழங்கியது. இதனால் அமெரிக்க வர்த்தகர்களின் சம்பிரதாய தேயிலை வர்த்தகம் பாதிக்கப்பட்டது. இதனால் கோபமுற்ற அமெரிக்கர்கள் பிரித்தானிய வர்த் தக நிறுவனங்களின் தேயிலையை அமெரிக்காவில் இறக்குமதி செய்வதற்குத் தடை விதித்தனர்.

1773 ஆம் ஆண்டு டிசெம்பர் மாதம் பொஸ்டன் துறைமுகத்தில் தரித்திருந்த தேயிலையுடன்கூடிய கப்பலில் மாறு வேடம் தரித்து நுழைந்த பொஸ்டன் மக்கள் அதிலிருந்த 342 தேயிலைப் பெட்டிகளைக் கடலில் வீசினர். பொஸ்டன் தேநீர் விருந்து என அழைக்கப்படும் இந்த நிகழ்வு அமெரிக்க சுதந்திரப் போரின் ஆரம்பமெனக் கருதப்படுகின்றது. பொஸ்டன் நிகழ்விற்கு நட்டஈடு செலுத்தும் வரை பொஸ்டன் துறைமுகத்தை மூடுவதற்கு பிரித்தானிய அரசாங்கம் நடவடிக்கை எடுத்தது. இது தவிர பல்வேறு சட்டங்களை அமுல்செய்து குடியேற்றவாசிகளின் கருத்துக்களைப் புறக்கணித்து மசாசுசெற்ஸ், ஜோர்ஜியா போன்ற குடியேற்றங்களின் நிருவாகத்தைச் சீர்திருத்தி அமைக்க நடவடிக்கை எடுக்கப்பட்டது. பிரித்தானியா பின்பற்றிய இந்த அடக்குமுறையால் கோபமடைந்த இந்தக் குடியேற்றவாசிகள் 1774 ஆம் ஆண்டு பிலடெல்பியா நகரில் ஒன்றுகூடி மகாநாடு ஒன்றினை நடத்தினர். அமெரிக்க சுதந்திரப் போர் தொடர்பான வரலாற்றில் அமெரிக்கக் கண்டத்தின் முதலாவது மகாநாடு என அது குறிப்பிடப்படுகின்றது.



உரு 7.1 பொஸ்டன் தேநீர் விருந்து

பிலடெல்பியா மகாநாடு அமெரிக்க சுதந்திரப் போரில் முக்கிய கட்டமாகும். 12 குடியேற்றங்கள் கலந்து கொண்ட இந்த மகாநாட்டில் அமெரிக்கக் குடியேற்றங்கள் தொடர்பாகச் சட்டங்களை அமுல் செய்யவோ, வரி அறவிடவோ பிரித்தானிய பாராளுமன்றத்திற்கு அதிகாரம் இல்லை என வெளியிடப்பட்டது. அவ்வாறே பிரித்தானியப் பொருள்களை பகிஷ்கரிக்கவும் பாதுகாப்பின் பொருட்டு குடியேற்ற வாசிகள் ஆயுதந்தரிக்க வேண்டுமெனவும் இங்கு கருத்து முன்வைக்கப்பட்டு நிறைவேறியது. இதன் பின்னர் பிரித்தானிய அரசுக்கும் அமெரிக்கக் குடியேற் றங்களுக்கும் இடையிலான போர் படிப்படியே வலுவடைந்தது. 1775 ஆம் ஆண்டு அமெரிக்காவின் லெக்சின்டன் நகரில் இரு பிரிவினரதும் படைகளுக்கிடையே ஆயுதப் போர் நடைபெற்று பல மரணங்கள் ஏற்பட்டன. இதன் பின்னர் பிலடெல்பியா நகரில் மீண்டும் ஒன்றுகூடிய குடியேற்றங்களின் பிரதிநிதிகள், குடியேற்ற வீரர்கள் கண்டமொன்றின் வீரர்களாகத் தங்களை ஒழுங்கமைத்துக் கொள்ளத் தீர்மானித்ததுடன் அந்தப் படையின் தலைவர் பதவிக்கு ஜோர்ஜ்வொஷிங்டன் நியமிக்கப்பட்டார். அமெரிக்க சுதந்திரப் போருக்கு வெளிநாட்டு உதவியைப் பெறும்பொருட்டுக் குழு ஒன்றும் நியமிக்கப்பட்டது.

பிரித்தானியப் படையினருக்கு முகங்கொடுக்க வேண்டிய பின்னணியை அமைத்ததன் பின்னர் குடியேற்றங்களின் ஒன்றிணைந்த பிரதிநிதிகள் சபையால் 1776 ஆம் ஆண்டு ஜூலை மாதம் 4ஆம் திகதி அமெரிக்கச் சுதந்திரப் பிரகடனம் வெளியிடப்பட்டது. பிறப்பிலேயே மனிதனுக்கு அளவிடமுடியாத உரிமைகள் பல உண்டெனவும் அவற்றைப் பாதுகாத்துக் கொள்ளும் பொருட்டு மனிதன் ஆட்சியை அமைப்பதாகவும் குறிப்பிடும் அப்பிரகடனம் மூலம் அமெரிக்கா பிரித்தானியப் பேரரசிலிருந்து விலகி சுதந்திர அரசாகப் பிரகடனப்படுத்தப்பட்டது. அதற்கு இணங்காத பிரித்தானியா அமெரிக்கக் குடியேற்றங்களுக்கு எதிராகப் போரை ஆரம்பித்தது. அப்போர் பல ஆண்டுகள் நீடித்தது. போர் ஆரம்பமாகி முதல் இரு ஆண்டுகள் பிரித்தானியப் படை சில வெற்றிகளைப் பெற்ற போதிலும் பின்னர் பிரித்தானியப் படை தோல்வி கண்டது. பல்லாயிரம் மைல்கள் தூரத்தில், பழக்கமில்லாத பிரதேசத்தில் போர்புரிய வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டதால் பிரித்தானியப் படையினர் பெரும் இன்னல்களை எதிர்நோக்கினர். இந்த இரு பிரிவினருக்கும் இடையிலான போர்களில் பிரான்ஸ் அமெரிக்காவுக்கு உதவ முன்வந்தது. பின்னர் ஸ்பானியா, ஒல்லாந்து என்பன பிரித்தானியாவுக்கு எதிரான குழுவில் இணைந்தன. இதனால் பிரித்தானியாவுக்குப் பாதகமான நிலை ஏற்பட்டது. அமெரிக்காவில் நடைபெற்ற போர்களில் தோல்வியடைந்ததால் 1783 ஆம் ஆண்டு பிரித்தானியா சமாதானப் பேச்சு வார்த்தைகளில் இறங்கியது. அதன் விளைவாக 1783 ஆம் ஆண்டு கைச்சாத்திடப்பட்ட பாரிஸ் உடன்படிக்கையில் அமெரிக்கா சுதந்திர அரசாகப் பிரித்தானியாவால் ஏற்றுக்கொள்ளப்பட்டது. இவ்வாறு அமெரிக்காவின் சுதந்திரம் சர்வதேசரீதியாக ஏற்றுக்கொள்ளப்பட்ட பின்னர் 1789 ஆம் ஆண்டு அமெரிக்க ஐக்கிய நாட்டு மக்கள் தமது அரசியல் யாப்பினை உருவாக்கினர். அதன்படி ஜோர்ஜ் வொஷிங்டன் முதல் ஜனாதிபதியானார்.

### சுதந்திரப் போரின் விளைவுகள்

அமெரிக்க சுதந்திரப் பிரகடனம் உலக வரலாற்றில் முக்கிய ஆவணமாகக் கணிக்கப் படுகின்றது. அதில் அடங்கியுள்ள ''அனைத்து இனத்தவரும் சமமானவர்'' என்ற பதம் பிற்காலத்தில் உலகின் புரட்சிகளின் தலைப்பாக அமைவதைக் காணக்கூடியதாக உள்ளது.

- ஐக்கிய அமெரிக்க நாடுகள் என்ற சுதந்திர அரசு உதயமாகியது.
- முழு மனித குலத்திற்கும் சுதந்திரத்தின் மேன்மையை எடுத்துக்காட்டிய சந்தர்ப் பமாக அது அமைந்தது.
- அடிப்படை மனித உரிமைகள் பற்றிய உணர்வு உலகம் முழுவதும் ஏற்பட்டது.
- அமெரிக்க ஐக்கிய நாடுகளுக்கென வரையப்பட்ட அரசியல் யாப்பானது உலகில் முதன் முதல் எழுதப்பட்ட அரசியல் யாப்பாக உருவானது.

## 7.2 பிரான்சியப் புரட்சி

1789 ஆம் ஆண்டு பிரான்சின் முடியாட்சிக்கு எதிராக எழுந்த அந்நாட்டு மக்கள், முடியாட்சியைக் கவிழ்த்துப் புதிய ஆட்சியை ஏற்படுத்தியமை பிரான்சியப் புரட்சி எனப்படும். பிரான்சியப் புரட்சியின் விளைவாக மனித உரிமைகள் தொடர்பாகப் பிரான்சில் முக்கிய கவனம் செலுத்தப்பட்டதுடன் பின்னர் உலகின் ஏனைய நாடுகளி லும் அது தாக்கம் செலுத்தியது.

பதினெட்டாம் நூற்றாண்டில் பிரான்ஸ் ஐரோப்பாவில் மிகுந்த செல்வந்த நாடாக விளங்கியது. வெளிநாட்டு வர்த்தகம், கைத்தொழில் என்பவற்றில் அது முன்னணியில் இருந்தது. ஏனைய நாடுகளைவிடப் பிரான்சில் விவசாயிகள் நல்ல நிலையில் இருந்தனர். அறிவிலும், சமூகப் பழக்க வழக்கங்களிலும் பிரான்ஸ் ஐரோப்பாவில் முன்னணியில் இருந்தது. எனினும் பிரான்சிய ஆட்சியாளர்களின் பலவீனம் காரணமாக இந்நாடு அரசியல், சமூக, பொருளாதாரத் துறையில் வீழ்ச்சியடைந்திருந்தது. பிரான்சிய மன்னனான 16 ஆம் லூயி இதில் முக்கிய பங்கினை வகித்ததுடன் இவனது மோசமான ஆட்சிக்கு எதிராகத் துன்புற்ற சாதாரண மக்கள், ''சுதந்திரம், சமத்துவம், சகோதரத்துவம்'' என்ற எண்ணக்கருவை அடிப்படையாகக் கொண்டு தமது ஆட்சியாளர்களுக்கு எதிராகத் தமது உரிமையைப் பெறுவதற்குப் போராட்டத்தில் ஈடுபட்டனர். மக்கள் முடியாட்சியால் அதிக இன்னல்களுக்கு உள்ளானதால் 1789 ஆம் ஆண்டு அவர்கள் முடியாட்சிக்கு எதிராகப் போராடினர். பிரான்சில் இவ்வாறான நிலை தோன்றுவதற்குப் பல காரணிகள் இருந்தன.

### பிரான்சியப் புரட்சிக்கான அரசியல் காரணங்கள்

புரட்சிக்கு முன் பிரான்சில் முடியாட்சி நிலவியது. புரட்சியின்போது பிரான்சை ஆட்சி செய்த அரச மரபினர் பூர்போன் வம்சத்தவராவர். 14 ஆம் லூயி, 16 ஆம் லூயி ஆகியோர் அந்த மரபில் குறிப்பிடத்தக்க மன்னர்களாவர். பிரான்சின் மன்னர்கள்,

இப்பதவி தமக்குக் கடவுளால் கொடுக்கப்பட்டதெனக் கருதிச் செயற்பட்டனர். சட்டம், நிருவாகம், நீதி ஆகிய அனைத்துத் துறைகளினதும் அதிகாரங்கள் அரசனிடம் குவிந்து காணப்பட்டன. எண்ணிலடங்கா அதிகாரங்களைக் கொண்டிருந்த 14 ஆம் லூயி மன்னன் 'நானே அரசு' எனக் கூறினான். நான் விரும்பும் எதுவும் நடைபெறும் எனவும் அவன் கூறியுள்ளான். எதுவித விசாரணையுமின்றி எவரையும் கைதுசெய்து வாழ்நாள் முழுவதும் சிறையில் வைக்க அரசனுக்கு அதிகாரம் இருந்தது. இவ்வாறு மன்னனுக்கு இருந்த அதிகாரங்களைப் பிரான்சிய மக்கள் வெறுத்தனர். அரசன் இவ்வதிகாரங்களைத் தனிப்பட்ட, அரசியல் எதிரிகளைப் பழிவாங்கப் பயன்படுத்தியதுடன், அவர்கள் பஸ்டீல் சிறைச்சாலையில் சிறை வைக்கப்பட்டனர். இதனால் பிரான்சின் ஊழல் நிறைந்த ஆட்சியின் அடையாளமாக விளங்கிய பஸ்டீல் சிறைச்சாலை பிரான்சியப் புரட்சியின்போது முதன் முதலில் தாக்கப்பட்டது.


உரு 7.2 16ஆம் லூயி மன்னன்


உரு 7.3 வேர்சேல்ஸ் மாளிகை


உரு 7.4 மாளிகையின் பூங்கா


உரு 7.5 மாளிகையின் உட்புறம்


உரு 7.6 மாளிகையின் படுக்கை அறை

மன்னனின் எல்லையற்ற சுகபோக வாழ்வு மக்களின் வெறுப்புக்கு உள்ளானமை மற்றுமொரு காரணமாகும். மன்னன் வாழ்ந்த வேர்சேல்ஸ் மாளிகை பல ஏக்கர் நிலப்பரப்பில் பரவலடைந்து விளங்கியது. அங்கு நீர்வீழ்ச்சி, நீர்ப்பூங்கா, மலர்ப் பூங்கா மற்றும் அலங்கார நிருமாணங்கள் என்பன காணப்பட்டன. மன்னனின் மாளிகையைப் பார்க்கையில் அவன் வாழ்ந்த சுகபோக வாழ்க்கை பற்றி அறியலாம். இவ்வாறு

சுகபோக அம்சங்களைக் கொண்ட சிறப்பு வாய்ந்த மாளிகையில் வாழ்ந்தமையால் மன்னனுக்கும் மக்களுக்கும் இடையிலான உறவில் விரிசல் காணப்பட்டது. மாளிகைக்குள் நுழைவதற்குச் சாதாரண மக்களுக்கு அனுமதி கிடைக்கவில்லை. குருமாரும் பிரபுக்களும் மாத்திரமே அங்கு செல்ல அனுமதிக்கப்பட்டனர். மன்னன் நாட்டின் நிலைமை பற்றிப் பிரபுக்கள் மூலமே அறிந்து கொண்டான். பிரபுக்கள் நாட்டைப் பற்றியும் மக்கள் பற்றியும் தவறான கருத்துக்களையே முன்வைத்தனர்.



உரு 7.7. வேர்சேல்ஸ் மாளிகையின் முன்பக்க வாயில்

மன்னனுக்கும் மக்களுக்கும் இடையே தொடர்பின்மையானது புரட்சி வரை செல்ல வழிவகுத்தது.



உரு 7.8 16 ஆம் லூயி மன்னனின் மனைவி மாரி அன்டொயினட்டும் பிள்ளைகளும்.

தலைக்கனம் கொண்ட வெளிநாட்டுப் பெண்ணான இவள் மன்னனின் அதிகாரத்தையும் அவனது பலவீனத்தையும் பயன்படுத்தி அரசியலில் அதிகம் தலையிட்டாள்.

பிரான்சின் முடியாட்சி, அரசனை முதன்மையாகக் கொண்ட ஆலோசனைச் சபையையும் அந்த ஆலோசனைச் சபையின் ஆலோசனைப்படி செயற்பட்ட அமைச்சரவையையும் உள்ளடக்கியதாக விளங்கியது. இந்த முடியாட்சி ஊழல் நிறைந்ததாகவே காணப்பட்டது. பிரபுக்களின் கீழிருந்த பிரதேச நிருவாகம் செயலற்றுக் காணப்பட்டது. இதனால் அரசன் பிரதேச நிருவாகத்தின் பொருட்டு ‘இன்டென்டன்’ என்ற அதிகாரிகளை நியமித்தான். எனினும் பிரபுக்களுக்கும் புதிய அதிகாரிகளுக்குமிடையிலான மோதல் காரணமாக நிலைமை மோசமடைந்ததுடன் மக்கள் மேலும் துன்பத்திற்கு உள்ளாகினர்.

பலவித துன்பங்களை அனுபவித்தபோதிலும் மன்னனின் சர்வதிகாரத்திற்கும் முடி யாட்சியின் நிருவாகத்திற்கும் எதிராக செயற்படவும் தமது துயர்களைக் கூறவும் சந்தர்ப்பமின்றி மக்கள் துன்புற்றனர்.

மக்களின் குறைகளை முன்வைக்கும் மக்கள் பிரதிநிதிகளைக் கொண்ட ஸ்டேட் ஜெனரல் என்ற பிரான்சியப் பாராளுமன்றம் 175 ஆண்டுகள் கூட்டப்படவில்லை. இதனால் முடியாட்சியின் செயற்பாடுகளும் ஊழல்களும் பிரான்சில் புரட்சி ஏற்படுவதற்குக் காரணமாயின.

## பிரான்சியப் புரட்சிக்கான சமூகக் காரணிகள்

புரட்சியின்போது பிரான்சில் மானிய முறை நிலவியது. மானிய முறை என்பது பரந்த நிலப்பரப்பை உரிமையாக்கிக் கொண்டிருந்த பிரபுக்களின் தலைமையில் முன்னெடுத்துச் செல்லப்பட்ட முடியாட்சியாகும்.

புரட்சியின் ஆரம்ப காலத்தில் பிரான்சிய சமூகத்தில் அரச குடும்பம் தவிர்ந்த குருமார், பிரபுக்கள், சாதாரண மக்கள் என முப்பிரிவினர் காணப்பட்டனர். குருமாரும் பிரபுக்களும் சமுதாயத்தில் செல்வாக்குக் கொண்ட பிரிவினராக விளங்கினர். சாதாரண மக்கள் மத்திய வகுப்பினர், விவசாயிகள், தொழிலாளர் ஆகிய முப்பிரிவினரை உள்ளடக்கியோராய் விளங்கினர். பிரபுக்களும் குருமாரும் சனத்தொகையில் சிறு பான்மையாக விளங்கியதுடன் சாதாரண மக்களே பெருந்தொகையினராக விளங்கினர். மத்திய வகுப்பினர் வர்த்தகம் முதலான செயற்பாடுகளில் ஈடுபட்ட செல்வந்தராவர். எனினும் அரசியல்ரீதியாக அவர்கள் முக்கியத்துவம் பெறவில்லை.

பிரித்தானியா போன்ற நாடுகளில் இக்கால கட்டத்தில் மத்திய வகுப்பினர் அரசியல் அதிகாரங்களைப் பெற்றிருந்தனர். எனினும் பிரான்சில் பிரபுக்களின் அதிகாரத்தில் மத்திய வகுப்பினர் மனம் தளர்ந்திருந்தனர்.

பிரபுக்களும் குருமாரும் பொது மக்களிடமிருந்து வரியைப் பெறும் குழுவினராக இருந்தனர். இதனால் அனேகமான குருமார் செல்வந்தர்களாக விளங்கினர். சலுகைகளைப் பெற்ற பிரபுக்களின் கீழ் பிரான்சின் நிலத்தில் பெரும்பகுதி இருந்தது. அவர்கள் அனுபவித்த சலுகைகளாவன :

- ❖ நாட்டின் எந்த இடத்திலும் வேட்டையாட உரிமை
- ❖ பிரபுக்களுக்குச் சொந்தமான தானிய ஆலைகள், வைன் வடிசாலைகள், வெதுப்பகங்கள் போன்றவற்றில் விவசாயிகள் தமது தேவையை நிறைவு செய்ய வேண்டியிருந்ததுடன் இதன் பொருட்டு அதிக பணம் செலுத்த வேண்டியிருந்தது.
- ❖ விவசாயிகளின் நிலங்களிலிருந்து வரி அறவிடும் உரிமையும் அவர்களுக்கு இருந்தது.
- ❖ அரசாங்கத்திற்கு செலுத்த வேண்டிய வரிகளிலிருந்து அவர்களுக்கு விலக்கு அளிக்கப்பட்டிருந்தது.

பிரான்சிய சமுதாயத்தில் கல்வியில் முன்னின்றவர்கள் நடுத்தர வகுப்பினராவர். எனினும் சமுதாயத்தில் அவர்களுக்கு உரிய இடம் இருக்கவில்லை. கல்வியில் முன்னணியில் இருந்தாலும் அரசியலில் எவ்வித முக்கிய பதவிகளும் அவர்களுக்குக் கிடைக்கவில்லை. கல்வியில் பின்தங்கிய பிரபுக்களுக்கு இவை உரிமையாகின. ஒருவரின் நிலையைப் பிறப்பினைக் கொண்டல்லாது, திறமையையும் செல்வத் தையும் கொண்டே மதிப்பிட வேண்டும் என்ற கருத்து இதன் மூலமே தோற்றம் பெற்றது. சமத்துவம் என்ற எண்ணக்கரு இதன் மூலம் தோற்றம் பெற்றதுடன் அது ஜனநாயகத்தின் அடிப்படையாக அமைந்தது.

பிரான்சின் சலுகையற்ற சாதாரண மக்களிடையே பெரும் இன்னல்களுக்கு உள்ளானோர் விவசாயிகள் ஆவர். அவர்கள் பிரான்சின் மக்கள் தொகையில் 92% மானோராவர். கடினமாக உழைக்கும் மக்களான அவர்களுக்கு நிலங்களில் உரிமை இருந்த போதிலும் பிரபுக்களுக்கு அவர்கள் வரி செலுத்த வேண்டிய நிலை இருந்தது. வரிச்சுமையால் அவர்களது வாழ்க்கை கடினமானது.

## பிரான்சியப் புரட்சிக்கான பொருளாதாரக் காரணிகள்

பிரான்சியப் புரட்சியின்போது பிரான்சின் திறைசேரி முற்றிலும் வெறுமையாகி இருந்தது. அதற்கான காரணங்கள்.

- அரசினதும் அரச குடும்பத்தினரதும் ஆடம்பர வாழ்க்கையினால் ஏற்பட்ட அதிக செலவு
- தேவையற்ற யுத்தச் செலவு

பிரித்தானியருக்கும் பிரான்சியருக்குமிடையே நடைபெற்ற ஏழாண்டுப் போர், அமெரிக்க சுதந்திரப் போருக்குப் பிரான்ஸ் உதவியமை ஆகிய காரணங்களால் பிரான் சின் பொருளாதாரம் வீழ்ச்சியுற்றது.

### விளைத்திறனற்ற வரி முறை

பிரான்சில் நிலவிய அதிக வரி, பிரான்சியப் புரட்சிக்கு மற்றுமொரு முக்கிய காரண மாகும். பிரான்சின் சாதாரண குடிமக்கள் தமது வருமானத்தில் 60 வீதத்தை வரியாக செலுத்த வேண்டி இருந்தது. டெலி, கெபல், கெப்பிடேசன் என்ற மூன்று வரிகள் இதற்கு உதாரணமாகும்.

**டெலி** - இது பொதுமக்களின் வீடுகள், நிலங்கள், என்பவற்றிலிருந்து பெறப்பட்ட வரிகள் பிரதேசத்திற்குப் பிரதேசம் வேறுபட்டது. லியோன், பாரிஸ் போன்ற நகரங்கள் இந்த வரியிலிருந்து நீக்கப்பட்டிருந்தன.

**கெபெல்** - இது உப்பிலிருந்து பெறப்பட்ட வரியாகும். வளர்ந்த அனைவரும் ஆண்டொன்றிற்கு ஏழு இறாத்தல் உப்பை விலை கொடுத்து வாங்க வேண்டியிருந்தது. உப்பின் விலை பிரதேசத்திற்குப் பிரதேசம் வேறுபட்டது. இதனால் விலை குறைந்த

இடங்களிலிருந்து விலை கூடிய பிரதேசத்திற்கு இரகசியமாக உப்பு கொண்டு செல்லப்பட்டது. உப்பை விற்பனை செய்தல் அரசின் ஏகபோக உரிமையாக இருந்ததனால் இரகசியமாக உப்பை வேறு இடங்களுக்குக் கொண்டு சென்ற ஆயிரக்கணக்கானோர் சிறை வைக்கப்பட்டனர்.

**கெப்பிடேஷன் -** அனைவரிடமிருந்தும் அறவிட வேண்டிய வரியாக 1695 ஆம் ஆண்டு அறிமுகம் செய்யப்பட்டது. எனினும் செயற்படுத்தும்போது அந்த வரிச் சுமையும் பொது மக்கள் மீது சுமத்தப்பட்டது.

அக்காலத்தில் பிரதேசங்களை அடிப்படையாகக் கொண்ட ஆட்சி முறை பிரான்சில் நிலவியதால் பிரதேசத்திற்குப் பிரதேசம் நடைமுறையிலிருந்த சட்டங்கள், வரி முறைகள் என்பவற்றில் வேறுபாடுகள் காணப்பட்டன. இது பிரான்சின் உள்நாட்டு, வெளிநாட்டு வர்த்தகத்திற்கும் பொருளாதார அபிவிருத்திக்கும் பெருந் தடையாகியது. வர்த்தகத்தில் ஈடுபட்ட மத்திய வகுப்பினருக்கு இந்தச் சட்டங்கள், வரிமுறைகள் காரணமாக அதிகமாக வரி செலுத்த வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. தென் பிரான்சிலிருந்து பாரிசுக்கு வைன் கொண்டு வருகையில் நாற்பது இடங்களில் வரி செலுத்த வேண்டி இருந்ததுடன் இதன் பொருட்டு இரண்டு வாரங்கள் எடுத்தன. பிரான்சின் வர்த்தகம் மற்றும் பொருளாதாரம் தொடர்பாக மத்திய வகுப்பினர் செயற்பட்ட போதிலும் வர்த்தக ஏகபோக உரிமை அரசிற்கு உரியதாக இருந்தது. அரச திறைசேரி வெறுமையானதால் மத்திய வகுப்பினர் வைப்பிலிட்ட பணத்திற்குப் பாதுகாப்பு இருக்கவில்லை. இது மத்திய வகுப்பினரின் முன்னேற்றத்திற்குத் தடையாக இருந்தது. அரச தலையீடில்லாப் பொருளாதார முறையை மத்திய வகுப்பினர் எதிர்பார்த்தனர். எனினும் அவர்கள் எதிர்பார்த்த செயற்பாடான நிருவாகத்தையும் பொருளாதார பாதுகாப்பையும் வழங்கிட பிரான்சிய முடியாட்சி தவறிவிட்டது. இதனால் மத்திய வகுப்பினர் புரட்சிக்கு தலைமை வகித்தனர்.

## பிரான்சியப் புரட்சிக்கு தத்துவஞானிகளின் பங்களிப்பு

உருவாகிக் கொண்டிருந்த எதிர்ப்பு உணர்வுகளுக்கு பிரான்சியத் தத்துவஞானிகளின் கருத்து மேலும் வலுவூட்டியது. மொன்டெஸ்கியூ, வோல்டேயர், ரூசோ ஆகிய தத்துவ ஞானிகளின் கருத்துக்கள் புரட்சி பற்றியெரிய எண்ணையாக விளங்கியது.

**மொன்டெஸ்கியூ -** ''சட்டத்தின் சாரம்'' என்ற தனது நூலின் மூலம் தனிப்பட்ட ஒருவரிடம் அதிகாரங்கள் குவிந்திருப்பது பொருத்தமற்றது எனவும், இதன் மூலம் சர்வாதிகார ஆட்சி கட்டியெழுப்பப்படும் என்றும் விளக்கினார். ஆதலால் சட்டம், நிருவாகம், நீதி ஆகிய மூன்று துறைகளுக்கும் அதிகாரங்கள் பகிர்ந்தளிக்கப்பட வேண்டும் என்றும் இதனால் சர்வாதிகார ஆட்சி ஏற்படுவது தவிர்க்கப்படும் எனவும் கூறினார்.



உரு 7.9 மொன்டெஸ்கியூ

**வோல்டேயர்** - சுதந்திரமாகக் கருத்து வெளியிடும் உரிமை பற்றிக் கருத்து வெளி யிட்டார். முடியாட்சியினதும் திருச்சபையினதும் சர்வாதிகார ஆட்சியை அவர் கடுமை யாக விமர்சித்தார்.

**ரூசோ** - 'சமூக ஒப்பந்தம்' என்ற நூலின் மூலம் மக்களின் சுதந்திரம் தொடர்பான எண்ணக்கருவை முன்வைத்தார். மன்னன் மக்களின் நலன் கருதி செயற்பட வேண்டுமெனவும் அவ்வாறு செய்யாத ஆட்சியாளரைத் துரத்தி விடுவது மக்களது பொறுப்பு எனவும் கூறினார். அவரது இக்கருத்து சமத்துவம், மக்கள் ஆதிக்கம் என்ற எண்ணக்கருக்களின் அடிப்படை யானது.



உரு 7.10 ரூசோ

இவற்றிற்கு மேலாக அமெரிக்க சுதந்திரப் போருக்கு உதவிடச் சென்ற பிரான்சியப் படை வீரர்கள் அந்தப் போராட்டத்தின் மூலம் சுதந்திரம் தொடர்பான எண்ணக்கருவை அறிந்ததுடன், அதனைப் பிரான்சில் செயற்படுத்த ஒன்று சேர்த்தமையும் பிரான்சியப் புரட்சிக்குக் காரணமாகியது.

## புரட்சி ஏற்படல்

1789 ஆம் ஆண்டாகும்போது இவ்வாறு எதிர்ப்புக்கள் தோற்றம்பெற்று இருந்த பிரான் சில் புரட்சி ஏற்படுவதற்கு உடனடிக் காரணமாக அமைந்தது அரசின் நிதி நிலைமை சீரற்று இருந்தமையால் ஏற்பட்ட நிலையாகும். அதற்கு மாற்று நடவடிக்கையாக வரிச் சீர்த்திருத்தம் செய்ய வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. இதன் பொருட்டு எஸ்டேட் ஜெனரல் எனப்பட்ட பாராளுமன்றத்தை 16 ஆம் லூயி மன்னன் கூட்டினான். இது 175 ஆண்டுகள் கூட்டப்படவில்லை. இதனால் அதன் செயற்பாடுகள் பற்றி எவரும் அறிந்திருக்கவில்லை. பல்வேறு கருத்துக்கள் காரணமாக செயற்பாடுகள் தொடர்பாக சிக்கல்கள் எழுந்தன. பிரபுக்கள் குருமார், பொதுமக்கள் ஆகியோர் இதில் அடங்கினர். பிரபுக்களும் குருமாரும் (மேல் சபையினராகத்) தனியாகக் கூட வேண்டுமெனப் பிரபுக்கள் தெரிவித்தனர். பிரபுக்களும் குருமாரும் இணைந்து மூன்றாவது பிரிவினரின் சிபாரிசுக்களைத் தோற்கடிக்க வேண்டுமென்பதே பிரபுக்களின் நோக்கமாக இருந்தது. மன்னன் பிரபுக்களின் கருத்துக்களுக்குச் சார்பாக இருந்ததுடன் மூன்றாம் வகுப்பினர் அதனை எதிர்த்தனர். இந்த மோதல் காரணமாக பொதுமக்களைப் பிரதிநிதிப்படுத்திய மூன்றாவது பிரிவினரின் பிரதிநிதிகள் வேறாகக் கூடினர்.



உரு 7.11 பஸ்டீல் சிறைச்சாலை தாக்கப்படல்

பிரபுக்களின் தலையீட்டினால் அவர்கள் கூடிய மண்டபத்தை மூடிவிட நடவடிக்கை எடுத்ததால் தேசிய சபை என அறிமுகமான அக்குழுவினர் டெனிஸ் மைதானத்தில் ஒன்றுகூடி பிரான்சிற்குப் புதிய அரசியல் யாப்பினைத் தயாரிக்காது வெளியேறு வதில்லை என உறுதிமொழி அளித்தனர். இது ''டெனிஸ் மைதான உறுதி மொழி'' எனப்படுகின்றது. இவர்களுக்குப் பிரான்சியப் பொது மக்களின் ஒத்துழைப்புக் கிடைத்தது. முடியாட்சியில் வெறுப்புக் கொண்ட பாரிஸ் நகர மக்கள் ஆயுதங்களுடன் நகரில் ஒன்றுகூடினர். அவர்கள் 1789 ஆம் ஆண்டு ஜுலை மாதம் 14ஆந் திகதி பிரான்சிய முடியாட்சியின் அநீதியின் சின்னமாகக் கருதப்பட்ட பஸ்டீல் சிறைச் சாலையைத் தாக்கி அங்கிருந்த சிறைக் கைதிகளை விடுவித்தனர். இது பிரான்சியப் புரட்சியின் ஆரம்பமாகும்.

பாரிஸ் நகரில் ஏற்பட்ட புரட்சி நாடு முழுவதும் பரவியது. 16ஆம் லூயி மன்னனால் இதனைக் கட்டுப்படுத்த முடியவில்லை. இதனால் மன்னனின் ஆட்சி வீழ்ச்சியுற்று மத்திய நிருவாகமும் பிரதேச நிருவாகமும் புரட்சியாளர் கைக்கு வந்தது. புரட்சியாளர் லாபெயிற் என்ற தலைவரின் கீழ்த் தேசிய பாதுகாப்புப் படையை நிறுவி நாடு முழுவதும் புரட்சிக் குழுக்களை அமைத்து நாட்டை அமைதிப்படுத்தினர். புரட்சியாளரின் ஆட்சியின் கீழ் 16 ஆம் லூயி மன்னனுக்கும் அவன் மனைவி மாரி அன்டனோயிட்டுக்கும் மரண தண்டனை விதிக்கப்பட்டது.

### பிரான்சியப் புரட்சியின் விளைவுகள்

பிரான்சியப் புரட்சியின் விளைவாகப் பிரான்சில் அரசியல், பொருளாதார, சமூக மாற்றங்கள் பல ஏற்பட்டன. முடியாட்சிக்கும் அநீதியான பொருளாதார முறைக்கும் எதி ராகத் திரண்டெழுந்த பொதுமக்கள் இந்தப் புரட்சியின் மூலம் உலக அரசியலில் பாரிய அனுபவத்தையும் முன்மாதிரியையும் பெற்றனர். இந்த புரட்சியின் விளைவுகளில் சில கீழே தரப்படுகின்றன :

⁂ அடிப்படை உரிமை தொடர்பாக உலகம் முழுவதும் ஆர்வம் ஏற்பட்டது.

பிரான்சியப் புரட்சியாளர்களால் 1791 ஆம் ஆண்டு அடிப்படை உரிமைகள் தொடர்பான பிரகடனம் வெளியிடப்பட்டது. அடிப்படை உரிமைககள் இயற்கை யிலயே மனிதனுக்கு உள்ள உரிமை என்பது இதன் மூலம் வெளிப்படுத்தப்பட்டது. மனித உரிமைகள் தொடர்பாக உள்ள அந்த வெளியீட்டில் காணப்பட்ட சில கருத்துக்கள் பின்வருமாறு,

- ❖ எல்லா மனிதரும் சுதந்திரமாகப் பிறப்பதால் அவர்கள் அனைவருக்கும் சம உரிமை உரித்தாக வேண்டும்.
- ❖ அனைத்துப் பிரசைகளுக்கும் சட்டம் இயற்றும் செயற்பாட்டில் பங்கு கொள்ள உரிமையுண்டு.
- ❖ அனைத்துக் குடிமக்களுக்கும் சுதந்திரமாகக் கருத்து வெளியிடவும் தாம் விரும்பும் மதத்தைப் பின்பற்றவும் உரிமையுண்டு.

பிரான்சியப் புரட்சியின் பிரதான தாரக மந்திரமான சுதந்திரம், சமத்துவம், சகோதரத்துவம் என்ற எண்ணக்கருக்களிற்கு மேலே கூறப்பட்ட மனித உரிமைப் பிரகடனத்தில் வரவேற்புக் கிடைத்தது. உலகம் முழுவதும் சமூக அநீதிகளினால் துன்புற்ற மக்களுக்கு இது பெரும் ஆறுதலாக அமைந்தது. இதனால் பிற்காலத்தில் உலகில் பல நாடுகள் அடிப்படை மனித உரிமைகள் தொடர்பான எண்ணக் கருவை அரசியல் யாப்பின் மூலம் சட்டமாக்க முன்வந்தன.

பிரான்சியப் புரட்சியின் விளைவாகப் பிரான்சிலும் பல மாற்றங்கள் ஏற்பட்டன. அவை புரட்சியின் விளைவுகளாகக் கருதப்படுகின்றன. அவற்றில் சில பின்வருவனவாகும்.

⁂ பிரான்சின் முடியாட்சி வீழ்ச்சியுற்றமை.
⁂ பிரான்சிய விவசாயத் தொழிலாள மக்களுக்குச் சலுகை கிடைத்தமை.
⁂ பிரான்சில் உறுதியற்ற அரசியல் முறை தோன்றியமை.

பிரான்சியப் புரட்சிக்குத் தலைமை தாங்கியோர் பலவித அரசியல் கொள்கைகளை உடையோராக இருந்தமையால் புரட்சியின் பின்னர் இடையிடையே அரசியல் மாற்றங்கள் ஏற்பட்டன. 1789 - 1799 வரை இந்நிலைமை நிலவியது. இவ்வாறு உறுதியற்ற அரசியல் நிலைமை காரணமாக 1799 ஆம் ஆண்டு இராணுவ அதிகாரியான நெப்போலியன் பொனாபட் பிரான்சின் அதிகாரத்தைக் கைப்பற்றினான். அன்று முதல் பிரான்சில் புதிய அரசியல் நிலைமை உதயமானது.

செயற்பாடு

பிரான்சிய மக்கள் வென்றெடுத்த மனித உரிமைகள் என்ற தலைப்பில் கட்டுரை ஒன்று எழுதுக.

## 7.3 ரஷ்யப் புரட்சி

இருபதாம் நூற்றாண்டில் உலக நிலப்பரப்பில் ஆறில் ஒரு பங்கினை உள்ளடக்கிய பேரரசாக ரஷ்யா விளங்கியது. இப்பரந்த பேரரசை நிருவகிக்க முறையான அமைப்புத் தேவைப்பட்டது. அக்காலத்தில் இருந்த ஆட்சியாளர்கள் இராணுவம், காவல் படை, இரகசிய பொலிஸ் ஆகியோரைக் கொண்டு இந்த பரந்த பேரரசை ஆட்சி செய்தனர். இவர்களது ஆட்சி முறை கடினமாக இருந்தது. இந்த ஆட்சிக்குத் திருச்சபையின் தெய் வீகக் கொள்கை மிகவும் சாதகமாக இருந்தது. இந்நிலையில் ரஷ்ய ஆட்சியாளர்களான சார் மன்னர்கள் சர்வாதிகார ஆட்சியாளர்களாகச் செயற்பட்டனர். ரஷ்யாவில் நிலவிய மானிய முறை சமூகப் பொருளாதார முறையில் சனத்தொகையில் 97% மான விவ சாயிகளும் பத்தொன்பதாம் நூற்றாண்டில் ஏற்பட்ட கைத்தொழில் முன்னேற்றம் காரணமாக தோற்றம் பெற்ற தொழிலாள வர்க்கத்தினரும் ஆட்சியாளர்களதும் திருச்ச பையினதும் பிரபுக்களினதும் துன்புறுத்தல்களுக்கு உள்ளாகினர். படை வீரர்களின் உதவி புரட்சியாளர்களுக்குக் கிடைத்தமை இப்புரட்சியின் சிறப்பம்சமாகும். முதலாம் உலக மகாயுத்தம் இடம்பெற்றுக் கொண்டிருந்த இக்காலக்கட்டத்தில் ரஷ்யாவும் இந்த யுத்தத்தில் ஈடுப்பட்டமையானது மக்களை மேலும் துன்பத்திற்கு உள்ளாக்கியது. இதனால் இந்தப் புரட்சியின் தாரக மந்திரமாக ''உணவு, நிலம், சமாதானம்'' என்னும் சுலோகம் அமைந்தது. இதனடிப்படையில் 1917 ஆம் ஆண்டு மார்ச், ஒக்டோபர் ஆகிய மாதங்களில் இரு புரட்சிகள் இடம்பெற்றன. வர்க்க பேதமற்ற சமுதாயத்தைக் கட்டி யெழுப்பும் நோக்கில் வளர்ச்சியடைந்த இந்தப் புரட்சி பற்றி இப்போது பார்ப்போம்.

### புரட்சிக்கான காரணங்கள்

இருபதாம் நூற்றாண்டளவில் பிரான்சைப் போலவே ரஷ்யாவிலும் ஊழல்கள் நிறைந்த சர்வாதிகார முடியாட்சி முறையே நிலவியது. ரஷ்யாவை ஆட்சிசெய்த சார் மன்னர்கள் அரச பதவியானது கடவுள் கொடுத்த வரம் எனக் கருதி செயற்பட்டோராவர். தமது நன்மையை மட்டுமே கருத்திற் கொண்டு மிகவும் ஊழல் நிறைந்த ஆட்சியை நடத்தினர். அரசாங்க வருமானத்தை அதிகரிக்கும் பொருட்டு மக்களை கொடுமைப் படுத்தி வரி அறவிட்டனர். சமய படிப்பினையின்படி தெய்வீகக் கோட்பாட்டிற்கு அமையச் செயற்பட்ட மன்னர்கள் சமயத்தில் அதிக கவனம் செலுத்தியதுடன் மக்களின் பொருளாதார, சமூகப் பிரச்சினைகளுக்குத் தீர்வு காண முயலவில்லை.

ரஷ்யாவின் பொருளாதார, சமூக முறையை நோக்கில், மானிய முறையை அடிப்படையாகக் கொண்ட விவசாயப் பொருளாதாரமே அங்கு நிலவியது. பாரம்பரிய நில உரிமை பிரபுக்களுடையதாக இருந்தது. நாட்டின் சாதாரண மக்களான விவசாயிகள்

நில அடிமைகளாக விவசாயத்தில் ஈடுபட்டனர். பிரபுக்கள் செல்வந்தராக இருந்த துடன் நில அடிமைகள் அவர்களது சொத்தாகக் கருதப்பட்டனர். விவசாயிகள் பிரபுக்களின் நிலங்களில் பயிர் செய்வதன் மூலம் பெறப்படும் விளைச்சலில் ஒரு பகுதியை வரியாக அரசாங்கத்திற்கும் திருச்சபைக்கும் பிரபுக்களுக்கும் செலுத்த வேண்டியிருந்தமையால் அவர்கள் பொருளாதார ரீதியாக மிகவும் இன்னல்களுக்கு உள்ளாகினர். 19 ஆம் நூற்றாண்டில் ரஷ்யாவில் பரவிய கைத்தொழில் காரணமாக தொழிலாளர் வர்க்கமொன்றும் அங்கு உருவாகியிருந்தது. தொழிலாளர்களின் நிலை விவசாயிகளின் நிலையை விட உயர்வாகக் காணப்பட்டது. எனினும் அவர்கள் சிறு தொகையினராகவே காணப்பட்டனர். நடுத்தர வகுப்பினரும் சிறு தொகையினராக இருந்ததுடன் அவர்களில் அதிகமானோர் அரசாங்க சேவையாளர் ஆவர். இவ்வாறான நிலைமை அங்கு காணப்படும்போது 1904 - 1905 காலப்பகுதியில் யப்பானுடன் நடை பெற்ற யுத்தத்தில் ரஷ்யா தோல்வியடைந்தது. 1905 ஆம் ஆண்டு எதிர்ப்பு நடவடிக்கை ஏற்பட அது உடனடிக் காரணமாக அமைந்தது. விவசாயிகளின் கிளர்ச்சி, தொழிலாளர் வேலை நிறுத்தம் என 1905 ஆம் ஆண்டு ஏற்பட்ட அரச விரோத செயற்பாடுகளில் கடற்படைக் கிளர்ச்சியாளர்களும் சேர்ந்து கொண்டனர். இந்தப் போராட்டத்தில் கிளர்ச்சியாளர்கள் வெற்றி பெறாத போதிலும் அது அரச விரோத போராட்டங்களுக்கு முன்னோடியாக அமைந்தது.

மக்கள் அரசாங்கத்திற்கு எதிராக இணைந்து செயற்படுவதை உணர்ந்த சார் ஆட்சியாளர்கள் அரசியல் சீர்திருத்தங்கள் சிலவற்றை மேற்கொண்ட போதிலும் அவற்றால் திருப்தியடையாத மக்களின் அமைதியின்மை மென்மேலும் அதிகரித்தது. அவ்வேளையில் மன்னன் சீர்திருத்தங்களை செயற்படுத்தியதுடன் கடின அடக்கு முறையையும் மேற்கொண்டான். இதனால் கிளர்ச்சியை முன்னெடுத்துச் சென்ற லெனினின் தலைமையிலான போல்ஷெவிக் கட்சி பாராளுமன்றத்திலிருந்து விலகி தமது செயற்பாடுகளை இரகசியமாக மேற்கொண்டன. இதற்கிடையில் 1914 ஆம் ஆண்டு முதலாம் உலக யுத்தம் ஆரம்பமாகியது. ரஸ்யா நேச நாடுகளின் பங்காளியாக யுத்தத்தில் இணைந்தது. இதனால் ரஷ்யாவுக்குப் பல பாதகமான விளைவுகள் ஏற்பட் டன. பெருந்தொகையான விவசாயிகளும் தொழிலாளர்களும் படையில் சேர்த்துக் கொள்ளப்பட்டனர். இது அவர்களின் (விவசாயிகள் , தொழிலாளர்கள்) விருப்பப்படி நடைபெறவில்லை. விவசாயம் செய்வதற்குப் போதிய விவசாயிகள் இல்லாமை காரணமாக விவசாயம் வீழ்ச்சியடைந்தது. இக்கால கட்டத்தில் தொழிற்சாலைகளில் அதிகமாக ஆயுதங்கள் உற்பத்தி செய்யப்பட்டதால் உணவு, மருந்து, உரம் போன்ற அத்தியாவசியப் பொருள்களின் உற்பத்தி குறைவடைந்தது. இதனால் நாடு முழுவதும் உணவுப் பற்றாக்குறையும் பொருள்களின் விலை உயர்வும் ஏற்பட்டன. இவற்றில் பாண் விலை அதிகரிப்பானது மக்களை மிகவும் இன்னல்களுக்கு உள்ளாக்கியது. அதன் தாக்கம் 1917 ஆம் ஆண்டு புரட்சியாக வெளிப்பட்டது.

### 1917 ஆம் ஆண்டு மார்ச் மாதப் புரட்சி

1917 ஆம் ஆண்டு மார்ச் மாதம் இடம்பெற்ற புரட்சிக்கு புடைவைத் தொழிற்சாலை ஒன்றில் ஏற்பட்ட வேலை நிறுத்தமே காரணமாக அமைந்தது. மூன்று நாட்களாகும்

போது அது பாரிய வேலை நிறுத்தமாக மாறியது. துன்புற்ற அனைத்துப் பிரிவினரும் அதில் இணைந்து கொண்டனர். வீதி முழுவதும் பாண் கேட்டு மக்கள் ஆர்ப்பாட்டம் செய்தனர். சார் மன்னனின் படையும் ஆர்ப்பாட்டத்தில் இணைந்து கொண்டது. மன்னரால் மக்களின் எதிர்ப்பைக் கட்டுப்படுத்த முடியவில்லை. இதனால் 1917ஆம் ஆண்டு மன்னன் பதவி துறக்க வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. கெரென்ஸ்கி என்ற தலைவரின் கிளர்ச்சி அணியின் கைக்கு ஆட்சி மாறியது. எனினும் அவர்களால் நாட்டின் அத்தியாவசியத் தேவைகளுக்குத் தீர்வு காண முடியவில்லை.

விவசாயிகளுக்கு நிலம், படை வீரர்களுக்கு அமைதி, நாட்டில் அனைவருக்கும் உணவு என்பனவே நாட்டின் அத்தியாவசிய தேவையாக இருந்தன. இதனால் விவசாயிகள் நிலங்களை எரித்து, கொள்ளையடித்து, உரிமையாளர்களை அழித்துப் பயங்கரவாத செயல்களில் ஈடுபட்டனர். புதிய அரசின் ஆட்சியாளர்கள் செல்வந்தருடன் இணைந்து செயற்பட்டமையால் ஏழைகளின் எதிர்பார்ப்பு ஏமாற்றமாகியது. அவ்வாறே அரசாங்கம் யுத்த செயற்பாடுகளை முன்னெடுத்துச் செல்வதற்கு நடவடிக்கை எடுத்தமையால் படைவீரர்களின் எதிர்பார்ப்பும் நிறைவேறவில்லை.

## 1917 ஆம் ஆண்டு அக்டோபர் புரட்சி

இதற்கிடையில் லெனினின் தலைமையிலான போல்ஷெவிக் கட்சி சோவியட் மண்டலம் என்ற அமைப்பினை நாடு முழுவதும் நிறுவி விவசாய, தொழிலாள அரசாங்கத்தை அமைக்க நடவடிக்கையை மேற்கொண்டது. ரஷ்யப் புரட்சி ஆரம்பிக்கும்போது மென்ஷவிக், போல்ஷெவிக் என்ற இரு அரசியல் குழுவினர் தோற்றம் பெற்றிருந்தனர். பல்வேறு சீர்த்திருத்தங்களின் மூலம் மக்களின் பிரச்சி னைகளைத் தீர்க்க முடியும் என்று கருதிய சிறு தொகையினர் மென்ஷவிக் எனப்பட்டனர். பொதுவுடைமைவாதத்தை ஏற்றுக் கொண்ட போல்ஷவிக் வாதிகள் பெரும்பான்மையாக இருந்தனர். முதலாளித்துவ முறையைத் தவிர்த்தெறிந்து பொதுவுடமைக் கருத்துக்களைக் கொண்ட சமுதாயத்தை தோற்றுவிப்பதே போல்ஷெவிக்வாதிகளின் நோக்கமாக இருந்தது. லெனினதும் ரொஸ்கியினதும் தலைமையில் செயற்பட்ட இந்த அமைப்பிற்கு தொழிலாளர், விவசாயிகள், படைவீரர் முதலான துன்புற்ற மக்களின் ஒத்துழைப்புக் கிடைத்தது. மார்ச் மாதப் புரட்சியின் பின்னர் அமைக்கப்பட்ட தற்காலிக அரசாங்கத்தால் மக்களின் பிரச்சினைகளைத் தீர்க்க முடியாது போனமையால் குறுகிய காலத்திலேயே அது பொது மக்களின் வெறுப்புக்கு உள்ளானது. தற்காலிக அரசாங்கத்திற்கு எதிராக எழுந்து வரும் மக்களின் எதிர்ப்பைக் கண்ட வீ. ஐ. லெனின் ''இந்த சந்தர்ப்பத்தில் நாம் அதிகாரத்தைக் கைப்பற்றாவிட்டால் வரலாறு எமக்கு இரக்கம்காட்டமாட்டாது.'' எனக் கூறினான். இதற்கமைய 1917 ஆம் ஆண்டு ஒக்டோபர் மாதம் புரட்சி ஆரம்பமானது. ஆயுதந்தரித்த படை அரசாங்கத்தின் முக்கிய மத்திய நிலையங்களைக் கைப்பற்றியது. (புகையிரதம், வங்கி, தபால் நிலையங்கள்) வீதிகளெங்கும் ஆர்ப்பாட்டக்காரர்கள் அமைதி, நிலம், உணவு என்ற அடிப்படையில் ஆர்ப்பாட்டம் நடாத்தினர்.

தமக்கு அரசாங்கத்தால் பாதுகாப்பு இல்லையென்பதை அறிந்த மத்திய வகுப்பினரும் படை வீரர்களும் ஆர்ப்பாட்டத்திற்கு எவ்வித எதிர்ப்பும் காட்டவில்லை. இந்த எதிர்ப்பிற்கு ஆட்சியாளர்கள் தவிர்ந்த ஏனைய அனைத்துப் பிரிவினரினதும் ஒத்துழைப்புக் கிடைத்தது. இதிலிருந்து ரஷ்ய மக்கள் அனுபவித்த துன்பத்தை அறியக்கூடியதாய் உள்ளது. இதனால் கடுமையான போரின்றி புரட்சியை வெற்றிக் கொள்ளக்கூடியதாக இருந்தது. உலகில் நடைமுறையிலுள்ள நாட்காட்டியின்படி இந்த நிகழ்வு நடைபெற்றது நவம்பர் மாதமாகும். எனினும் அக்காலத்தில் ரஷ்யாவில் நடைமுறையிலிருந்த பழைய நாட்காட்டியின்படி அது அக்டோபர் மாதமாகும். எனவே இந்தப் புரட்சி 1917 ஆம் ஆண்டு அக்டோபர் புரட்சி எனப்படுகின்றது.


உரு 7.12 வீ.ஐ. லெனின்


உரு 7.13 லியோன் ட்றொஸ்கி

## புரட்சியின் விளைவுகள்

கெரன்ஸ்கியின் தலைமைத்துவத்திலான அரசைக் கவிழ்த்து லெனினின் தலைமைத் துவத்திலான போல்ஷெவிக்குகளின் அரசைத் தோற்றுவித்தமை இந்தப் புரட்சியின் முக்கிய விளைவாகும். போல்ஷெவிக்கட்சி பின்னர் பொதுவுடைமைக்கட்சியாக மாறியது. லெனினின் தலைமையிலான புதிய அரசாங்கம் ஜேர்மனியுடனான யுத்தத்தை நிறுத்தி சமாதானத்தை ஏற்படுத்துவதில் வெற்றி கண்டது. இதன்மூலம் ரஷ்யாவில் சமாதானம் உதயமானது. அது படை வீரரின் எதிர்பார்ப்பாகும். லெனின் தலைமைத்துவத்திலான புதிய அரசாங்கம், நிலமானிய முறையின் கீழ் இருந்த தனிப்பட்ட நிலவுரிமையை நீக்கியது. அரசுடைமையாக்கப்பட்ட அந்த நிலங்கள் ஆரம்பத்தில் விவசாயிகளுக்கு சிறு பண்ணையாகப் பயிரிட அனுமதியளித்த போதிலும் பின்னர் அவற்றை பாரிய விவசாயப் பண்ணையாக மாற்ற நடவடிக்கை எடுக்கப்பட்டது. இதற்கமைய விவசா யிகள் கூட்டு உரிமையின் கீழ் பயிர் செய்தனர். இதன்படி விவசாயிகள் எதிர்பார்த்த நிலம் அவர்களுக்குக் கிடைத்தது. பொதுவுடைமை நிருவாகத்தின்கீழ் ரஷ்யாவின் அனைத்துத் தொழிற்சாலைகளும் அரசுடைமையாக்கப்பட்டதுடன் அதன் நிருவாகம் பொதுவுடைமைக் கட்சியின் வழிகாட்டலின் கீழ் தொழிலாளர்களைக் கொண்ட சோவியற் மண்டலத்திடம் ஒப்படைக்கப்பட்டது. இவை தவிர வங்கி, போக்குவரத்து என்பனவும் அரசுடைமையாக்கப்பட்டது.

சார் மன்னர்களின் ஆட்சியை முற்றும் ஒழித்து அதற்குப் பதிலாகத் தொழிலாளர்க ளினதும் விவசாயிகளினதும் பிரதிநிதிகளைக் கொண்ட சோவியற் சபையின்

அடிப்படையில் தெரிவுசெய்யப்பட்ட புதிய அலுவலர்கள் நியமிக்கப்பட்டனர். இதன்படி ரஷ்யப் புரட்சியின் பின்னர் ரஷ்யா சோவியற் சமவுடைமைக் குடியரசு என்ற பெயரில் அறிமுகமானது. இதன்படி ரஷ்யா சமவுடைமைக் கருத்துக்களை ஏற்றுக் கொண்ட நாடாக மாறியது.

## சமவுடைமைக் கொள்கை

சமவுடைமை என்பது சமுதாயத்தின் செல்வம் தொடர்பான பொது உரிமை அனைத்துப் பிரசைகளுக்கும் உரியதாகும். தமது திறமையை மேம்படச் செய்யும் பொருட்டு சமமான சந்தர்ப்பம் வழங்குதல், உற்பத்தியின் பயனை அனைவருக்கும் சமமாகப் பகிர்ந்தளித்தல் என்பன உட்பட அரசியல், சமூக, பொருளாதார முறையை ஏற்றுக் கொண்ட ஒரு அரசியல் தத்துவமே இதுவாகும். அதன்படி,

- ❖ தனிநபர் தேவையை விட சமூக முன்னேற்றத்திற்கும் சமூகத் தேவைகளுக்கும் முன்னுரிமை வழங்குதல்.
- ❖ சமுதாயத்தில் அநீதியையும் ஏற்றத்தாழ்வினையும் அகற்றுதல்.
- ❖ சமுதாயத்தில் வகுப்புப் பாகுபாடுகளை அகற்றி, அனைவரையும் சகோதரர்களாக எண்ணும் உயர் மானிட சமுதாயத்தைக் கட்டியெழுப்புதல்.

ரஷ்யாவில் ஆரம்பமான சமவுடைமைக் கொள்கை உலகம் முழுவதும் பரவியமை ரஷ்யப் புரட்சியின் மற்றுமொரு விளைவாகும். இரண்டாம் உலக யுத்தத்தின் பின்னர் உலகின் முக்கிய அணியாக விளங்கியது பொதுவுடைமை அணியும் முதலாளித்துவ அணியுமாகும். இதற்கமைய உலகின் பல நாடுகள் ரஷ்யாவில் தோற்றம் பெற்ற சமவுடைமைக் கொள்கைக்கு அமையத் தமது அரசியல் யாப்பினை அமைத்துக் கொண்டன.

உதாரணம் : சீனா, கிழக்கு ஜேர்மன், கியூபா என்பன அவற்றில் சிலவாகும்.

இந்தப் பாடத்தின் ஆரம்பத்தில் குறிப்பிட்ட அமெரிக்க சுதந்திரப் போரின் பின்னர் ஐக்கிய அமெரிக்க நாடு என்ற வலிமை வாய்ந்த அரசு தோற்றம் பெற்றதுடன் அமெரிக்காவை மையமாகக் கொண்ட முதலாளித்துவ முறையை ஏற்றுக் கொண்ட அணி உலகில் தோற்றம் பெற்றது.

மேலே குறிப்பிட்ட ரஷ்யப் புரட்சியின் பின்னர் ரஷ்யாவை மையமாகக் கொண்ட சமவுடைமை அணி உலகில் தோற்றம் பெற்றது. அந்த இரு அணிகளிலும் சேராத, நாடுகள் பல அணி சேரா அமைப்பில் இடம் பெறுகின்றன. இலங்கையும் அணி சேரா அமைப்பின் கொள்கைகளுக்கு மதிப்பளிக்கும் நாடாகும்.

### செயற்பாடு

சமவுடைமைக் கொள்கையின் சிறப்பியல்புகள் பற்றிக் கட்டுரை ஒன்று எழுதுக.



# உலக மகாயுத்தங்களும் இணக்கப்பாடுகளும்

## அறிமுகம்

இருபதாம் நூற்றாண்டின் முன்னரைப் பகுதியில் அகில உலகத்திற்கும் பெரும் பாதிப்பை ஏற்படுத்திய இரு மகாயுத்தங்கள் இடம்பெற்றன. இவ்விரு யுத்தங்களும் ஐரோப்பாவில் ஆரம்பித்து பின் ஏனைய கண்டங்களுக்கும் பரவின. உலகில் பலம் பொருந்திய நாடுகள் பலவும் இந்த யுத்தத்தில் ஈடுபட்டு முழு உலகிலும் தாக்கத்தை ஏற்படுத்தியமையால் இவை உலக மகாயுத்தங்கள் என அழைக்கப்படுகின்றன. இவ்விரு யுத்தங்களினால் ஏற்பட்ட பேரழிவின் காரணமாக மீண்டும் உலக மகாயுத்தம் ஒன்று ஏற்படுவதைத் தவிர்க்கும் பொருட்டு உலகத் தலைவர்கள் பல்வேறு கலந்துரையாடல்களை நடத்தினர். உலக மகாயுத்தங்கள் ஏற்படுவதற்கான காரணங்கள், அவற்றின் போக்கு மற்றும் விளைவுகள் குறித்து ஐக்கிய நாடுகள் தாபனமும் அதன் முக்கியத்துவமும் இப்பாடத்தில் விளக்கப்பட்டுள்ளது.

## 8.1 முதலாம் உலக மகாயுத்தம்




தேசப்படம் 8.1 முதலாவது உலக மகாயுத்தம் உலகம் முழுவதும் பரவிய விதம்

1914 - 1918 வரையிலான காலப் பகுதியில் உலகம் முழுவதும் பரவிய யுத்தம் முதலாவது உலக மகாயுத்தம் என அழைக்கப்படுகின்றது. இதற்கு முன்னர் உலகின் சகல கண்டங்களுக்கும் வியாபித்த யுத்தம் ஒன்று குறித்து வரலாற்றில் குறிப்பிடப் படவில்லை. இந்த யுத்தம் ஐரோப்பாவில் ஆரம்பித்து பின் ஐரோப்பியர் கட்டியெழுப்பிய குடியேற்ற நாடுகளுக்கும் பரவியது. இறுதியில் ஐக்கிய அமெரிக்காவும் யுத்தத்தில் ஈடுபட்டமையால் சகல கண்டங்களுக்கும் பரவிய உலக மகாயுத்தமாக இது மாறியது.

**முதலாம் உலக யுத்தத்திற்கான காரணங்கள்.**

- **ஜேர்மனியை ஐக்கியப்படுத்தும் நடவடிக்கையின்போது பிரான்சும் ஜேர்மனியும் பகைமை நாடுகளாக உருவெடுத்தமை.**


உரு 8.1ஒட்டோவொன் பிஸ்மார்க்

19 ஆம் நூற்றாண்டின் ஆரம்பத்தில் ஜேர்மன் மொழி பேசிய மக்கள் வாழ்ந்த 350 சிறிய நாடுகள் இருந்தும் ஜேர்மனி என அழைக்கக்கூடிய ஒரு நாடு இருக்கவில்லை. இத்தகைய பின்னணியில் மேலே குறிப்பிடப்பட்ட சிறிய நாடுகள் அனைத்தையும் ஒன்றிணைத்து ஜேர்மனி என்னும் நாடொன்றை ஒட்டோவொன் பிஸ்மார்க் என்னும் திறமையான தலைவன் உருவாக்கினான். 1870 இல் பிஸ்மார்க் ஐக்கிய ஜேர்மனியை உருவாக்கி அதனைப் பலம் வாய்ந்த நாடாக்குவதற்காக பிரான்சு டன் யுத்தத்தில் ஈடுபட்டான். அந்த யுத்தத்தில் பிரான்ஸ் பெரும் தோல்வியைச் சந்தித்தது. அன்று முதல் அயல் நாடுகளான பிரான்சும் ஜேர்மனியும் பரஸ்பர பகைமை நாடுகளாக மாறின.

- **ஜேர்மன் பேரரசனாகிய இரண்டாம் வில்லியத்தின் செயற்பாடுகள்**


உரு 8.2 இரண்டாம் வில்லியம்

ஜேர்மனியினை உருவாக்கிய பிஸ்மார்க் ஜேர்மன் பிரதேசத்தில் பலமானதொரு ஜேர்மனியை உருவாக் கியதில் மனநிறைவு கொண்டான். ஜேர்மனிக்கு வெளியே குடியேற்ற நாடுகளை உருவாக்குவதில் அவன் அக்கறை காட்டவில்லை. எனினும் 1887இல் ஜேர்மன் பேரரசனான் (கெய்சர்) இரண்டாம் வில்லியம் ஜேர்மன் பிரதேசத்தோடு மாத்திரம் திருப்தி அடையவில்லை. பிஸ்மார்க்கின் நோக்கங்களுக்கு மாறாக ஜேர்மனிக்குக் குடியேற்றங்களை அமைத்து ஜேர்மன் பேரரசு ஒன்றை உருவாக்குவதே அம்மன் னனின் நோக்கமாக இருந்தது. அதனால் ஜேர்மனியின் வெளிநாட்டுக்கொள்கை உலகின் ஏனைய நாடுகளுக் குச் சந்தேகத்தை ஏற்படுத்தியது.

ஜேர்மன் பேரரசு ஒன்றை உருவாக்குவதற்காக ஜேர்மனி இராணுவத்தை பலப்படுத்த நடவடிக்கை எடுத்தான். அதனால் கவலையடைந்த பிரித்தானியாவும் ஜேர்மனிக்குப் போட்டியாகப் படைப் பலத்தை அதிகரித்தது. இதனால் ஐரோப்பாவில் யுத்த மேகங்கள் படிப்படியாகக் கருக்கொண்டன.

## ❖ குடியேற்றங்கள் குறித்த போட்டி

19 ஆம் நூற்றாண்டின் நடுப்பகுதியில் ஐரோப்பாவில் பலம் பொருந்திய நாடுகள் ஆசியாவிலும் ஆபிரிக்காவிலும் குடியேற்றங்களை அமைப்பதற்கான போட்டியில் ஈடுபட்டமையை அவதானிக்கக்கூடியதாக இருந்தது. இதில் அதிக குடியேற்ற நாடுகளுக்குப் பிரித்தானியா உரிமையாளராக இருந்தது. பெல்ஜியம், பிரான்ஸ், போர்த்துக்கல், ஸ்பெயின் மற்றும் ஒல்லாந்து ஆகிய நாடுகள் வரிசைக்கிரமப்படி அதற்கடுத்த இடங்களை வகித்தன. ஐக்கிய ஜேர்மனி உருவானபின் கைத்தொழில் துறையில் துரித வளர்ச்சியடைந்தது. ஜேர்மனி தனது முடிவுப் பொருள்களை விற்பனை செய்து கொள்வதற்காக வர்த்தகச் சந்தைகளைத் தேடுவது அவசியமாகியது. ஆசிய, ஆபிரிக்கப் பிரதேசங்களில் ஜேர்மனியின் இத்தகைய வருகை ஏனைய நாடுகளுக்கு அச்சத்தை ஏற்படுத்தியது. அதுவரை வல்லரசாக இருந்த பிரித்தானியா இதனை மிகுந்த அச்சுறுத்தலாக எண்ணியது. இவ்வாறு குடியேற்ற நாடுகள் தொடர்பான போட்டி எதிர்த் தரப்பு சக்திகள் ஒன்றோடொன்று பகைமையை வளர்ப்பதில் பெரும் பங்காற்றியது.

## ❖ ஆயுதப் போட்டிகளும் தேசியவாதம் வளர்ச்சியடைதலும்

19 ஆம் நூற்றாண்டின் நடுப்பகுதியிலிருந்து ஐரோப்பாவில் அனைத்து முக்கிய நாடுகளும் (ஜேர்மனி, பிரித்தானியா, பிரான்ஸ், ரஷ்யா) தமது தேசிய பலத்தை விருத்தி செய்வதற்காகப் போர் ஆயுதங்கள் சகிதம் இருப்பதில் அதிக நம்பிக்கைக் கொண்டன. ''ஆயுத பலத்தால் ஐந்து வருடங்களில் பெற்றவைகளைப் பாதுகாக்க மேலும் 50 வருடங் கள் ஆயுதம் தரித்த நிலையில் இருக்க வேண்டி வரும்'' என ஜேர்மனிய சேனாதி பதியாகிய வொன் வோல் கே கூறியுள்ளார். ஜேர்மனிக்கு ஆயுத பலத்தின் மீது இருந்த நம்பிக்கையை இக்கூற்று தெட்டத் தெளிவாக்குகின்றது. இவ்வாறு ஒவ்வொரு நாடும் ஆயுதத்தின் மீது நம்பிக்கை வைத்ததால் ஐரோப்பிய நாடுகளிடையே ஆயுதப் போட்டிகள் தீவிரமடைந்தன.

அத்தோடு இத்தாலி மற்றும் ஜேர்மனியில் தேசியவாதத்தின் மூலம் அந்நாட்டை ஐக்கியப்படுத்தியதோடு ஐரோப்பாவில் தேசியவாத எழுச்சி வளர்ச்சி அடைந்தது. இதன் முக்கிய இலட்சணம் என்னவெனில் தமது நாட்டின் மீது பற்றுக் கொள்வதும் ஏனைய நாடுகளை ஒழிப்பதுவுமாகும். இந்நிலை நாடுகளிடையே மோதல்களை ஏற்படுத்துவதற்குரிய பின்புலத்தை ஏற்படுத்தியது.

❖ **பிரான்சை ஐரோப்பாவில் தனிமைப்படுத்துவதற்குப் பிஸ்மார்க் பின்பற்றிய வெளிநாட்டுக் கொள்கை**

1870 இல் பிரான்சை யுத்தத்தில் தோற்கடித்த ஜேர்மனியின் பிஸ்மார்க், பிரான்சிடம் இருந்த அல்சேஸ் மற்றும் லொரையின் ஆகிய வளமான இரு பிரதேசங்களையும் கைப்பற்றினான். இதனால் எதிர்காலத்தில் என்றோ ஒரு நாள் பிரான்ஸ் ஜேர்மனியைப் பழிவாங்கும் பொருட்டு யுத்தம் புரியும் என்றும் அல்சேஸ் மற்றும் லொரைன் பிரதேசங்களை மீளப் பெற்றுக் கொள்ளும் என்றும் ஜேர்மனிக்கு அச்சம் ஒன்றிருந்தது. இதனால் ஐரோப்பாவின் வல்லரசுகளுடன் ஜேர்மனி நட்புறவுகளை ஏற்படுத்திக் கொள்வதும் பிரான்சுக்கு ஐரோப்பாவில் நட்புக் கொள்ள எதுவும் இல்லாமல் செய்வதுமே 1870 க்குப் பின் ஜேர்மனியின் வெளிநாட்டுக் கொள்கையாக இருந்தது. இதனால் தனிமையடைந்த பிரான்ஸ் ஐரோப்பாவில் நண்பர்களைத் தேடிச் சென்றமையால் ஜேர்மனி மற்றும் பிரான்ஸ் ஆகிய நாடுகளின் தலைமையில் இரு முகாம்கள் உருவாகின. இதன் விளைவாக ஜேர்மனி, ஆஸ்திரியா, இத்தாலி உள்ளிட்ட நாடுகளின் முகாம் ஒன்றும் பிரித்தானியா பிரான்ஸ், ரஷ்யா உள்ளிட்ட முகாம் ஒன்றும் என இரு அணிகள் உருவாகின. இதன்போது ஜேர்மனி உள்ளிட்ட நாடுகள் மத்திய ஐரோப்பிய (வல்லரசு) அணி நாடுகள் எனவும் பிரான்ஸ் உள்ளிட்ட நாடுகள் நேச நாடுகள் எனவும் அழைக்கப்பட்டன. ஏனைய நாடுகள் அவர்களின் தேவைகளைக் கருதி இந்த இரு முகாம்களில் ஒன்றில் இணைந்து கொண்டன. அன்றுமுதல் 1914 வரை இவ்விரு அணிகளிடையேயும் முரண்பாடுகள் அதிகரித்தன.

❖ **ஆஸ்திரிய முடிக்குரிய இளவரசனின் கொலை**





உரு 8.3 பிரான்சிஸ் பேர்டினன்ட்டும் அவரின் மனைவியும் கொல்லப்படுவதை சித்திரிக்கும் ஓவியமும் அவர்கள் பயணம் செய்த வாகனமும்

மேற்குறிப்பிட்டபடி யுத்ததிற்காக ஐரோப்பாவில் பெரும் ஆயத்தங்கள் முன்னெடுக்கப்பட்ட வேளையில், ஆஸ்திரியாவின் முடிக்குரிய இளவரசனாகிய பிரான்சிஸ் பேர்டினன்ட்டும் அவரது மனைவியும் பொஸ்னியாவின் தலைநகராகிய சரஜிவோ நகரத்தில் சுற்றுலா மேற்கொண்டபோது கொலை செய்யப்பட்டார்கள். இந்தக் கொலைகளை இரு சேர்பியர்களே செய்தனர். இந்த நிகழ்வு தமக்கு எதிராக

மேற்கொள்ளப்பட்ட சூழ்ச்சி எனத் தீர்மானித்த ஆஸ் திரியா நிபந்தனைகள் சிலவற்றை முன்வைத்து சேர்பியாவிடம் நட்டஈடு கேட்டது. சேர்பியா அதனை நிராகரித்தமையால் கி.பி. 1914 ஜூலை மாதம் 28 ஆந் திகதி ஆஸ்திரியா சேர்பியாவுக்கெதிராக யுத்தப் பிரகடனம் செய்தது. ''சராஜிவோ நிகழ்வு'' என அழைக்கப்படும் இது, முதலாவது உலக மகாயுத்தம் ஆரம்பமாவதில் தாக்கத்தை ஏற்படுத்திய உடனடிக் காரணமாகக் கருதப்படுகின்றது.



உரு 8.4 இளவரசன் பிரான்சிஸ் பேர்டினைட்

### முதலாம் உலக மகாயுத்தத்துடன் தொடர்புபட்ட நாடுகள்

| நேச நாடுகள் | மத்திய ஐரோப்பிய அணி நாடுகள் |
|---|---|
| பிரான்ஸ், பிரித்தானியா, ரஷ்யா, ஐக்கிய அமெரிக்க அரசுகள் | ஜேர்மனி, ஆஸ்திரியா, இத்தாலி, துருக்கி, பல்கேரியா, ஹங்கேரி |

### முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தின் பரவல்

சராஜிவோ சம்பவத்தில் ஆஸ்திரியா சேர்பியாவுக்கு எதிராக யுத்தப் பிரகடனம் செய்ததை ஆஸ்திரியாவின் நட்பு நாடாகிய ஜேர்மனியும் அனுமதித்தது. அதன்படி ஆஸ்திரியாவும் அதேபோல் சேர்பியாவும் யுத்தம் புரிவதற்காக தமது நட்பு நாடுகளின் உதவிகளைப் பெறும் நிலை உருவாகியது. ஆஸ்திரியாவின் போர்ப் பலத்தைக் கண்டு அச்சமடைந்து சேர்பியா ரஷ்யாவின் உதவியைக் கோரியது. ரஷ்யா அதற்கு உதவி அளிக்க ஆயத்தமாகியது.

அச்சந்தர்ப்பத்தில் ஆஸ்திரியாவுக்குச் சார்பாக செயல்பட்ட ஜேர்மனி சேர்பியாவுக்கு உதவி வழங்க வேண்டாமென கோரிய போதிலும் அது நடைபெறவில்லை. இதனால் ஆஸ்திரியாவின் சார்பு நாடு என்ற ரீதியில் ஜேர்மனியும் யுத்தத்தில் இறங்கியது. அதன் விளைவாக 1914 ஆகஸ்ட் முதலாம் திகதி ஜேர்மனி ரஷ்யாவுக்கெதிராக யுத்தப் பிரகடனம் செய்தது.

இந்நிலையில் ரஷ்யாவுக்கும் பிரான்சுக்கும் இடையில் நட்புறவு நிலவியதால் ஜேர்மனி ரஷ்யாவைத் தாக்கும்போது பிரான்ஸ் ரஷ்யாவுக்கு உதவலாமென எண்ணிய ஜேர்மனி சற்றும் சிந்திக்காமல் பிரான்சுக்கெதிராக யுத்தப் பிரகடனம் செய்தது. ஜேர்மனி ஐக்கியமடைந்த காலம் தொட்டு ஜேர்மனிக்கும் பிரான்சுக்கும் இடையில் கடுமையாக பகைமை உணர்வு தொடர்ந்தன. இதனால் பிரான்ஸ் யுத்தத்தில் இறங்குவதற்கு முன்பாக அதனைத் தாக்குவதற்கு எண்ணிய ஜேர்மனி பெல்ஜியத்திற்குள் புகுந்து பெல்ஜியம்

வழியாக பிரான்சைத் தாக்க ஆரம்பித்தது. ஜேர்மனியின் இந்தத் தான்தோன்றித்தனமான செயற்பாட்டினால் இங்கிலாந்தின் பாதுகாப்பிற்குப் பெரும் அச்சுறுத்தல் என்பதாலும் பிரித்தானியா, பிரான்ஸ் ஆகிய நாடுகளுக்கிடையே நட்புறவு நிலவியமையாலும் பிரித்தானியா ஜேர்மனிக்கெதிராக யுத்தப் பிரகடனம் செய்து பிரான்சுக்கு உதவிக் கரம் நீட்டியது. பிரித்தானியா என்பது அக்காலகட்டத்தில் உலகமெங்கும் குடியேற்ற நாடுகளுக்கு உரிமை கொண்டாடியதொரு நாடாகும். அதனால் பிரித்தானியா யுத்தத்தில் இறங்கியதோடு அதன் குடியேற்ற நாடுகளை நோக்கியும் யுத்தம் விரிவடைந்தது.

இரு அணிகளுக்கிடையேயும் தரைவழிப் போரோடு கடற் போரும் ஏற்பட்டது. அதி நவீன போர் ஆயுதங்களைப் பயன்படுத்தி நீண்ட யுத்தம் ஏற்பட்டது. ஜேர்மனி தொடர்ந்து நீர்மூழ்கித் தாக்குதல்களை நடத்தியது. அதனால் பிரித்தானியத் துறை முகத்திலிருந்து புறப்படும் நான்கு கப்பல்களில் ஒன்று வீதம் ஜேர்மனியின் நீர்மூழ்கித் தாக்குதலுக்கு இரையாகியது.

**ஐக்கிய அமெரிக்க அரசு யுத்தத்தில் ஈடுபடுதல்**

இக்காலகட்டத்தில் வல்லரசாகத் திகழ்ந்த ஐக்கிய அமெரிக்கா ஆரம்பத்தில் நடுநிலை வகித்தது. ஆனால் அமெரிக்கர்கள் பயணம் செய்த லூசிடானியா என்னும் பயணிகள் கப்பலொன்று ஜேர்மனியின் நீர்மூழ்கிக் கப்பலின் மூலம் மூழ்கடிக்கப்பட்டமையால் ஐக்கிய அமெரிக்கா யுத்தத்தில் இறங்கியது. ஐக்கிய அமெரிக்கா நட்பு நாடுகளின் வல்லரசுகளுடன் இணைந்தமை ஜேர்மனியின் தோல்விக்கு மிக முக்கிய காரணியாக அமைந்தது. அந்நாட்டின் வசம் இருந்த பெருந்தொகையான உணவு கையிருப்பு இரு மில்லியனைக் கொண்ட காலாட்படை மற்றும் கடற்படை என்பவற்றோடு புத்தம் புதிய நவீன போர் ஆயுதங்கள் என்பன எதிரணிக்கு பெரும் நெருக்கடியைக் கொடுப்பதில் வெற்றி கண்டது.

ஆரம்பத்தில் மத்திய ஐரோப்பிய வல்லரசு நாடுகளின் பக்கம் இருந்த இத்தாலி இரகசிய ஒப்பந்தம் ஒன்றின் மூலம் நட்பு நாடுகளின் பக்கம் இணைந்து கொண்டு ஜேர்மனிக்கெதிராகப் போர் பிரகடனம் செய்தமை ஓர் முக்கிய நிகழ்வாகும். இத்தாலியின் இச்செயற்பாட்டால் ஜேர்மனி மற்றும் ஆஸ்திரியாவுக்கிடையில் இருந்த போர் இரகசியங்கள் எதிரிகள் கைகளுக்குச் சென்றமை ஜேர்மனிக்குப் பேரிழப்பாக அமைந்தது.




உரு 8.5 லுசிடானியாக் கப்பல்

நேசநாடுகள் தொடர்ச்சியாக நடத்திய தாக்குதல்களின் காரணமாக ஜேர்மனியின் படைப் பலம் ஒடுங்கியது. போரிடும் சக்தி பலவீனமடைந்தது. நாட்டில் உணவு நெருக்கடி ஏற்பட்டதோடு அது இராணுவத்தின் மத்தியில் அமைதி இன்மையைத் தோற்றுவித்தது. அதோடு மக்கள் கிளர்ச்சியும் ஏற்பட்டு நாடுமுழுவதும் கலவரங்கள் உச்சநிலை அடைந்தன. ஜேர்மனியின் கடற்படையினர் கிளர்ச்சி செய்து பேரரசனை நீக்குவதற்கு ஆர்ப்பாட்டங்கள் புரிந்த காரணத்தால் அவன் சிங்காசனத்தைக் கைவிட, ஜேர்மனியின் தோல்வி விரைவுபடுத்தப்பட்டது. இவ்வாறு 1914 முதல் 1918 வரை நடந்த முதலாவது உலக மகாயுத்தம் ஜேர்மனியின் தலைமையிலான அச்சு நாடுகளின் தோல்வியுடன் முடிவுக்கு வந்தது.

➢ ***முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தின் விளைவுகள்***

❖ யுத்தத்தில் மத்திய ஐரோப்பிய அணி நாடுகள் தோல்வியைத் தழுவி நட்பு நாடுகள் வெற்றி பெற்றமை முக்கிய விளைவாகும்.

❖ யுத்த ஆயுதப் பாவனையால் பெருந்தொகையான மனித உயிர்களும் சொத்துக்களும் அழிந்தன. லட்சக்கணக்கான மக்கள் ஊனமுற்றனர்.

❖ வேர்சேல்ஸ் உடன்படிக்கை ஏற்படல்.

போரின் முடிவில் சமாதான ஒப்பந்தம் ஒன்றைச் செய்வதற்காகப் 1919 ஜனவரி மாதம் பிரான்சின் பரிஸ் நகரில் நடைபெற்ற பேச்சுவார்த்தையில் பல நாடுகளின் பிரதிநிதிகள் பங்கேற்றனர்.

அத்தலைவர்களின் பெயர்கள் கீழே குறிப்பிடப்பட்டுள்ளன.

| | |
|---|---|
| ஐக்கிய அமெரிக்க அரசுகளின் ஜனாதிபதி | வூட்ரோ வில்சன் |
| பிரித்தானிய பிரதமர் | லொயிட் ஜோர்ஜ் |
| பிரான்ஸ் பிரதமர் | க்ளெமன் ஷோ |
| இத்தாலியப் பிரதமர் | விட்டோரியோ ஒலெண்டோ |

இந்தச் சமாதானப் பேச்சுவார்த்தைகளின் விளைவாகத் தோல்வி அடைந்த அணிகளுடன் சில ஒப்பந்தங்கள் செய்து கொள்ளப்பட்டன. அவற்றில் ஜேர்மனியுடன் கைச்சாத்திடப் பட்ட வேர்சேல்ஸ் ஒப்பந்தமும் அடங்கும். போருக்கான மூலகர்த்தா என்ற ரீதியில் ஜேர்மனிக்கு வேர்சேல்ஸ் ஒப்பந்தத்தின்படி கடுந்தண்டனைகள் விதிக்கப்பட்டன.

வேர்செல்ஸ் உடன்படிக்கையின் மூலம் ஜேர்மனிக்கு விதிக்கப்பட்ட கடுந்தண் டனைகளாவன.

- வெற்றி பெற்ற நாடுகளுக்குப் பெருந்தொகையான பணத்தை நட்ட ஈடாகக் கொடுக்க வேண்டிய நிலை ஜேர்மனிக்கு ஏற்பட்டது.
- இராணுவத்தை வைத்துக்கொள்ளல் மற்றும் போர்த் தளபாடங்களைத் தயாரிக்கும் விடயத்தில் ஜேர்மனிக்கு வரையறை விதிக்கப்பட்டது.
- பிரான்சிடமிருந்து ஜேர்மனி கைப்பற்றி வைத்திருந்த அல்சேஸ் லொரையின் பிரதேசங்களை மீண்டும் பிரான்சுக்கு வழங்கவேண்டி ஏற்பட்டது.
- ஐரோப்பாவிற்கு வெளியே ஜேர்மனி வசமிருந்த குடியேற்ற நாடுகள் வெற்றிபெற்ற நாடுகளிடையே பகிர்ந்தளிக்கப்பட்டன.

- ஐரோப்பாவில் நிலவிய சர்வாதிகார மன்னராட்சி வீழ்ச்சியடைந்தமை. முதலாவது உலக மகாயுத்தத்தின் காரணமாக ஜேர்மன் பேரரசு, ஆஸ்திரிய ஹங்கேரிப் பேரரசு, துருக்கிப் பேரரசு போன்ற சர்வாதிகார முடியாட்சிகள் வீழ்ச்சியடைந்தன. அதன் விளைவாகப் பல்வேறு இனங்களை அடிப்படையாகக் கொண்ட சுதந்திர அரசுகள் பல இப்பிரதேசங்களில் தோன்றின.

  **உதாரணம் :** பின்லாந்து, போலந்து, செக்கோஸ்லோவேக்கியா.

- முழு ஐரோப்பாவும் பொருளாதாரத் துறையில் முழுமையாக வீழ்ச்சியடைந்தது. உற்பத்தித்திறன் பலவீனமடைந்ததாலும் பொருள்களின் விலை அதிகரித்தமை யாலும் பொருளாதார நெருக்கடிக்கு முகங்கொடுக்க வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. யுத்த முடிவில் ஐக்கிய அமெரிக்காவும் பிரித்தானியாவும் உலக வல்லரசுகள் எனத் தலை நிமிர்ந்தன. பிரித்தானியாவின் கடற்படை மேலும் பலப்படுத்தப்பட்டதோடு அவர்களுக்குச் சொந்தமான குடியேற்ற நாடுகளின் எண்ணிக்கையும் அதிகரித்தது.

❖ எதிர்காலத்தில் இத்தகையதொரு பேரழிவிலிருந்து உலகைப் பாதுகாக்கும் பொருட்டு நாடுகளின் அமையம் என்னும் பெயரில் சர்வதேச சங்கம் ஒன்றை அமைப்பதற்கு நடவடிக்கைகள் மேற்கொள்ளப்பட்டன.

## 8.2. சர்வதேச சங்கம்

1919 இல் நடத்தப்பட்ட பரிஸ் சமாதானப் பேச்சுவார்த்தைகளில் உலக சமாதானம் மற்றும் பாதுகாப்பை நிலைநிறுத்தவும் மீண்டும் இத்தகையதொரு யுத்தம் ஏற்படு வதைத் தவிர்ப்பதற்காகவும் சர்வதேச அமைப்பொன்றை அமைப்பதன் தேவை உணரப்பட்டது. ஐக்கிய அமெரிக்காவின் ஜனாதிபதி வூட்ரோ வில்சன் அதற்காக முனைப்புடன் செயற்பட்டார். அதன்படி 1920. 01. 10 ஆந் திகதி அவ்வமைப்பு உருவானது அதன் பெறுபேறே ஆகும். ஆரம்பத்தில் இவ்வமைப்பில் 42 நாடுகள் அங்கம் வகித்தன.

**சர்வதேச சங்கம் உருவாக்கியதன் நோக்கம்.**

- நாடுகளிடையே ஏற்படும் கருத்து வேறுபாடுகளை சமாதானமாகத் தீர்த்தல்.
- எதிர் காலத்தில் உலக யுத்தம் ஒன்று ஏற்படுவதைத் தவிர்த்தல்.
- சர்வதேசப் புரிந்துணர்வையும் ஒத்தழைப்பையும் கட்டி எழுப்புதல்.
- சிறிய நாடுகளின் சுதந்திரம், சுயாதீனம் என்பவற்றைப் பாதுகாத்தல்.
- மனித குல ஒற்றுமை மூலம் உலக சமாதானத்தைப் பாதுகாத்தல்.

### சர்வதேச சங்கம் சமாதானத்திற்காக மேற்கொண்ட முயற்சிகள்

சர்வதேச சங்கம் உருவாகி 20 வருடகாலம் போர் நிகழாமல் தவிர்த்ததில் இச்சங்கம் வெற்றி கண்டது. இச்சங்கம் உருவாக்கப்பட்ட ஆரம்பகாலத்தில் சிறிய நாடுகளும் பெரிய நாடுகளும் தமது பிரச்சினைகளைத் தீர்ப்பதில் சர்வதேச சங்கம் எடுக்கும் தீர்மானங்களுக்கு மதிப்பளித்தமையே அதற்குக் காரணமாகும். சர்வதேச சங்கத்தின் முயற்சிகள் வெற்றியளித்த சில சந்தர்ப்பங்கள் கீழே குறிப்பிடப்பட்டுள்ளன.

❖ சுவீடனுக்கும் பின்லாந்துக்கும் ஜேர்மனிக்கும் போலந்திற்கும் கிரேக்கத்திற்கும் பல்கேரியாவிற்கும் ஈரான் மற்றும் துருக்கிக்குமிடையே ஏற்பட்ட யுத்த முரண்பாடு களைத் தவிர்த்தமை.

❖ அகதிகள் புனர்வாழ்விற்காக நடவடிக்கை எடுத்தமை.

❖ முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தின் பின் சர்வதேச சங்கத்தின் நம்பிக்கைப் பொறுப்பின் கீழிருந்த குடியேற்ற நாடுகள் குறித்த மேற்பார்வை நடவடிக்கைகளை வெற்றி கரமாகச் செய்தமை.

❖ சட்டவிரோதமான அடிமை வியாபாரத்தையும் போதைப்பொருள் வர்த்தகத்தையும் ஒழிப்பதற்குத் தேவையான நடவடிக்கைகளை மேற்கொண்டமை.

### சர்வதேச சங்கத்தின் தோல்விக்கான காரணங்கள்

உலக சமாதானத்தைப் பாதுகாப்பதும் மீண்டும் யுத்தம் மூள்வதைத் தவிர்ப்பதுமே சர்வதேச சங்கத்தை அமைத்ததின் அடிப்படை நோக்கமாக இருந்தது. எனினும் சங்கம் அமைக்கப்பட்டு 20 வருடங்கள் கழிவதற்கு முன் முதலாவது உலக மகா யுத்தத்தின் காரணகர்த்தாவான ஜேர்மனியின் தலைமையில் இரண்டாம் உலக யுத்தம் ஏற்பட்டது. மீண்டும் யுத்தம் ஏற்படுவதைத் தவிர்ப்பதில் சர்வதேச சங்கத்தின் நோக்கம் தோல்வி அடைந்தமை இதன் மூலம் தெளிவாகின்றது. இவ்வாறு சர்வதேச சங்கம் தோல்வியடைந்தமைக்கான காரணங்கள் பின்வருமாறு.

⏭ உலகின் செல்வந்த நாடாகவும் போர்ப் பலமிக்க வல்லரசாகவும் திகழ்ந்த ஐக்கிய அமெரிக்க அரசுகள் சர்வதேச சங்கத்தில் இடம்பெறாதது அதன் தோல்வியில் தாக்கத்தை ஏற்படுத்தியது. சர்வதேச சங்கம் அங்கத்துவ நாடுகளின் தேவைகளைக் கருதி உருவாக்கப்பட்ட சங்கத்தின் சில கொள்கைகளை ஏற்றுக்கொள்ள அமெரிக்காவின் செனட் சபை விரும்பவில்லை. இதனால் வல்லரசான அமெரிக்கா சர்வதேச சங்கத்தில் அங்கத்துவம் பெறாமையால் அதன் கொள்கைகளைப் பாதுகாப்பதற்கான தேவை அதற்கு இருக்கவில்லை. இது சங்கத்தின் தோல்விக்குக் காரணமாக அமைந்தது. அதேபோல் உலகின் மற்றொரு வல்லரசாகிய ரஷ்யாவை சர்வதேச சங்கத்தில் இருந்து தூர ஒதுக்கி வைத்தமை அதன் பலவீனத்துக்குக் காரணமாக அமைந்தது.

⏭ சர்வதேச சங்கம் எடுத்த தீர்மானங்களைச் செயற்படுத்துவதற்காக அங்கத்தவ நாடுகளை நிர்ப்பந்திப்பதில் சர்வதேச சங்கம் தோல்வி அடைந்தது. சங்கத்தின் தீர்மானத்தை அங்கத்துவ நாடுகளை நிர்ப்பந்தித்து நிறைவேற்றிக் கொள்வதற்கு தேவையான சக்தி அதனிடம் இல்லாமையே இதற்கான பிரதானமான காரணமாகும். இதற்காகப் பயன்படுத்தக்கூடிய இராணுவமொன்று சங்கத்திடம் இல்லாமையும் ஏதாவதொரு சமாதானப் படையைப் பயன்படுத்துவதற்குத் தேவையான பொது இணக்கப்பாடு ஏற்படுத்தப்படாமையும் முக்கிய குறைபாடாகும்.

⏭ சர்வதேச சங்கத்தில் அங்கத்துவம் வகித்த பலம் வாய்ந்த நாடுகளுக்கிடையே ஒற்றுமை இன்மையும், சில காரணங்களினால் அவர்கள் பொதுத் தேவைகளுக்கு முன்னுரிமை வழங்கி தமது நோக்கங்களைப் பின்தள்ளுவதற்கு விரும்பாமையும் சங்கம் முகங்கொடுத்த பெரும் சவாலாகும். இரண்டாம் உலக யுத்தத்திற்கு முன் ஜேர்மனி சர்வதேச சங்கத்தில் இருந்து விலகும் பொழுது சங்கத்தின் அங்கத்துவ நாடுகள் அதனைப் பெரிதும் பொருட்படுத்தவில்லை. ஜேர்மனியின் கம்யூனிசக் கொள்கையை நசுக்கும் செயற்பாட்டிற்கு ஏனைய மேற்குலக நாடுகள் மகிழ்ச்சி அடைந்தமையே அதற்கான காரணமாகும்.

⏭ உலக சமாதானம் மீறப்பட்ட சில சந்தர்ப்பங்களில் அந்நாடுகளுக்கு எதிராக நடவடிக்கை மேற்கொள்ள சங்கத்தால் முடியாமல் இருந்தது. இத்தாலி அபிசீனியாவை

ஆக்கிரமித்தபோது இத்தாலிக்கு எதிராகப் பொருளாதாரத் தடை விதிக்கப்பட்டது. எனினும் அதனைச் சரியாக நடத்தச் சங்கத்தால் முடியாமல் போனது.

⏭ ஜப்பான் மஞ்சூரியாவை ஆக்ரமித்தபோது ஜப்பானுக்கு எதிராக எந்தவித நடவடிக்கைகளையும் மேற்கொள்ளாமை இதற்குச் சிறந்த உதாரணமாகும்.

இவ்வாறு சர்வதேச சங்கத்தின் தோல்விகளின் விளைவாக மீண்டும் ஒரு முறை உலக யுத்தமொன்று ஏற்பட்டது. அதுவே இரண்டாம் உலக மகாயுத்தமாகும்.

செயற்பாடு

1. முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தில் தொடர்புபட்ட நாடுகளை உலகப் படத்தில் குறிக்குக.
2. முதலாம் உலக மகாயுத்தத்திற்கான மூன்று காரணங்களை விவரிக்க.
3. முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தின் விளைவுகளைக் குறிப்பிடுக.



## 8.3 இரண்டாம் உலக மகாயுத்தம்

1918 ஆம் ஆண்டில் முதலாம் உலக மகாயுத்தம் முடிவுற்றதாக இதற்கு முன் நாம் கற்றோம். முதலாம் உலக மகாயுத்தம் முடிவுற்று இரு தசாப்தங்கள் கழியுமுன் மீண்டுமொரு உலக மகாயுத்தம் ஏற்படுவதற்கான அடித்தளம் இடப்பட்டிருந்தது. அதன் விளைவாக மீண்டும் உலக மகாயுத்தமொன்று ஏற்பட்டது. 1939 செப்டெம்பர் மாதம் முதல் 1945 ஆகஸ்ட் வரை 6 வருடங்கள் தொடர்ந்து உலகம் முழுவதும் நடைபெற்ற இந்த பயங்கரமான யுத்தத்தை இரண்டாம் உலக மகாயுத்தம் என அழைப்பர்.

### இரண்டாம் உலக மகாயுத்தத்திற்கான காரணிகள்

இரண்டாம் உலக மகாயுத்தமானது 1939 ஆம் ஆண்டில் ஆரம்பமாகிய பொழுதிலும் அது திடீரென ஏற்பட்ட ஒரு நிகழ்வு அல்ல. முதலாம் உலக மகாயுத்தம் முடிவுற்று ஒரு தசாப்தம் சென்றபின் ஐரோப்பாவில் குறிப்பிட்ட சில நாடுகளின் செயற்பாடுகளும் வல்லரசுகளிடையே நிலவிய போட்டியும் மீண்டும் யுத்தமொன்றுக்கு அடித்தளமிட்டது. இந்நிலைமையை ஆராய்ந்து பார்க்கும்பொழுது இரண்டாம் உலக யுத்தத்திற்கு உரமிட்ட காரணிகள் பலவற்றை அடையாளம் காணலாம். அக்காரணிகளைச் சற்று ஆராய்வோம்.

## 1. ஜேர்மனியில் ஹிட்லரின் எழுச்சியும் அவரின் நடவடிக்கைகளும்.


உரு 8.6 அடோல்ப் ஹிட்லர்

முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தின் பின் மேற்குலக நாடுகளின் தலையீட்டால் ஜேர்மனியில் புதிய அரசொன்று அமைக்கப் பட்டதோடு அதனை வைமார் கூட்டரசு என அழைத்தனர். அக்காலத்தில் ஜேர்மன் முகங்கொடுத்த பிரச்சினைகளுக்குத் தீர்வு காண்பதில் வைமார் அரசிடம் காணப்பட்ட பலவீனத் தால் ஜேர்மனியில் ஹிட்லர் அதிகாரத்திற்கு வரக்கூடிய நிலையொன்று ஏற்பட்டது. வேர்சேல்ஸ் ஒப்பந்தத்தின்படி ஜேர்மனி யுத்த நட்ட ஈடாகப் பெருந்தொகைப் பணத்தை செலுத்தவேண்டி ஏற்பட்டது. 1920 ஆம் ஆண்டுக்குப் பின் ஜேர்மனியின் வருமானம் முழுமையாக யுத்த நட்ட ஈட்டை வழங்குவதற்குச் செலவழிக்கவேண்டிய நிலை ஏற்பட்டமையால் வைமார் அரசு விரைவாகப் பணம் அச்ச டிக்க ஆரம்பித்தது. இதனால் பணத்தின் பெறுமானம் விரைவாக வீழ்ச்சியடைந் தமையால் நாட்டில் பெரும் வறுமை ஏற்பட்டது. நாட்டின் பொருள்களின் விலை மிகவும் அதிகரித்ததோடு வேலையற்றோர் பெருந்தொகையினராக உருவாகினர். ஹிட்லரின் ஆதரவாளர்கள் இந்நிலைமையைத் தமக்குச் சாதகமாக்கிக் கொண்டனர். 1929 இல் உலகப் பொருளாதார நெருக்கடி ஏற்பட்டபொழுது அது ஜேர்மனியை மிக மோசமாகப் பாதிப்படையச் செய்தது. இதனால் ஜேர்மனியில் வேலை வாய்ப்பின்மை மிக அதிகரித்ததோடு பொருள்களின் விலை மேலும் அதிகரித்தது. சில நகரங்களில் தொழிலாளர்களின் வேலை நிறுத்தங்கள் கூட ஏற்பட்டன. உலகில் அதிகமான நாடுகள் இந்தப் பொருளாதார நெருக்கடிக்கு முகங்கொடுத்த பொழுதிலும் ஹிட்லரின் ஆதரவா ளர்கள் ஜனநாயக வைமார் அரசுக்குப் பிரச்சினைகளைத் தீர்ப்பதற்கு ஆற்றல் இல்லை எனத் திரிபுபடுத்தினர்.

அடோல்ப் ஹிட்லர் என்பவர் ஓர் ஆஸ்திரியர். முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தின்போது அவர் ஜேர்மனிக்காகப் போரிட்டார். வைமார் ஆட்சிக் காலத்தில் அரசுக்கு எதிராகச் சூழ்ச்சி செய்தமையால் சிறையிலிடப்பட்டார். சிறை வாழ்க்கையின்போது அவர் தனது புகழ்பெற்ற ''எனது போராட்டம்'' (Main - Kampf) என்ற நூலை எழுதினார். அந்த நூலில் ஜேர்மனிய நாசிசவாதம் குறித்து அவர் தமது கருத்தை வெளியிட்டார். சிறையில் இருந்து சுதந்திரம் அடைந்த பின் ஜேர்மனியில் உச்ச இனவாதத்தைப் பரப்பிய ஹிட்லர் 1933 இல் அந்நாட்டின் பாராளுமன்றத்தின் (ரிஷ்டாக்) அதிகாரத்தைக் கைப்பற்றி ஜேர்மனியின் சான்சலரானார். ஹிட்லரின் கட்சி தேசிய சோசலிசக் கட்சி (National Socialist) என அழைக்கப்பட்டது. இப்பெயரிலிருந்தே நாசி என்ற சொல் உருவாக்கப்பட்டது.

**நாசிச வாதம்**

- ஜனநாயகவாதம், சமவுடைமைவாதம், முதலாளித்துவவாதம் என்பவற்றிற்கு எதிரான நாசிசவாதத்தின் அடிப்படை நோக்கம் ஜேர்மன் இனமானது மாசற்ற ஆரியர்களைக் கொண்ட உலகின் உன்னதமான இனம் என்பதாகும்.
- யூதர்களைப் புறக்கணிப்பது நாசிசவாதத்தின் முக்கிய இயல்பாகும்.
- ஹிட்லரால் எழுதப்பட்ட மெயின்காம்ஃப் (எனது போராட்டம்) என்னும் நூலில் நாசிச வாதம் பற்றி விவரிக்கப்பட்டுள்ளது.
- நாசிசவாதம் என்பது சர்வாதிகாரத்தை அடிப்படையாகக் கொண்ட அரசியல் முறையாகும்.

ஹிட்லர் தனது பிரசாரங்களின் முன்னிலையில் சொற்பொழிவாற்றி மக்களின் மனதினைக் கவரும் விதத்தில் மக்கள் முன் உரையாற்றுவதற்குப் பயிற்சிகள் கூடப் பெற்றதாகத் தகவல்கள் தெரிவிக்கின்றன. ஹிட்லர் 1933 இல் பாராளுமன்றத்தின் ஏனைய உறுப்பினர்களின் ஆதரவுடனேயே அதிகாரத்திற்கு வந்தார். எனினும் படிப்படியாகத் தனது அதிகாரத்தை உறுதிப்படுத்திக் கொண்டதோடு சர்வாதிகாரியாகத் தன்னை நிலைநிறுத்திக் கொண்டார். அவர் ஜேர்மனியின் சான்சலர் பதவிக்கு நியமிக்கப்படும்போது வொன் ஹின்டன் பர்க் என்பவர் ஜேர்மனியின் ஜனாதிபதியாகப் பதவி வகித்தார். வயோதிப ஜனாதிபதியாகிய ஹின்டன் பர்க் சிறிது காலத்தில் இறக்கவே ஹிட்லர் ஜனாதிபதியின் அதிகாரங்கள் அனைத்தையும் தன்வசப்படுத்திக் கொண்டார். தேர்தல் நெருங்கும் சமயத்தில் ஆதரவாளர்களைப் பயன்படுத்தி ஜேர்மன் பாராளுமன்றக் கட்டடத்துக்குத் தீ வைத்ததோடு அக்குற்றத்தைக் கம்யூனிஸ்டுக்கள் மீது சுமத்தினார். அதனைத் தொடர்ந்து அவர் சகல அரசியல் கட்சிகளையும் தடை செய்ததோடு சமவுடைமைவாதிகளையும் யூதர்கள் போன்ற எதிரிகளையும் கூண்டோடு கொலை செய்ய ஆரம்பித்தார். இதன்போது ஹிட்லரின் எஸ். எஸ் (S.S) இராணுவமும் கெஸ்டாபோ என்னும் இரகசிய பொலிசாரும் மிலேச்சத் தனமான கொலைகளில் ஈடுபட்டனர். ஹிட்லர் ஊடகங்களைத் தனக்கு வாய்ப்பாக உச்சமாக பயன்படுத்திய ஒருவர். அவரின் ஊடக நடவடிக்கைகளுக்குப் பொறுப்பாக இருந்த கொபெல்ஸ் என்ற அமைச்சர் ஊடக தர்மங்கள் அனைத்தையும் அத்துமீறித் தலையிட்டு ஹிட்லருக்குச் சார்பான மக்கள் கருத்தை ஏற்படுத்துவதில் ஊடகங்களை முழுமையாகப் பயன்படுத்தினார். ஜேர்மனியின் ஜனநாயக சுதந்திரம் முழுமையாக அத்துமீறப்பட்டன. பத்திரிகை சுதந்திரம், கூட்டம் கூடும் சுதந்திரம், கருத்து வெளியிடும் சுதந்திரம் அனைத்தும் தடைசெய்யப்பட்டன. ஹிட்லர் வாக்குறுதி அளித்த உன்னத ஜேர்மனியைக் கட்டியெழுப்புவதற்காக அக்கால ஜேர்மனியர்கள் இவ்வாறு பொறுமை காத்தனர். ஹிட்லர் ஜேர்மனியில் கம்யூனிசவாதத்தை நசுக்குவதைக் கண்ணுற்ற மேலைத்தேய முதலாளித்துவ நாடுகள் கம்யூனிசவாதம் அழிவடைவதில் மனநிறைவடைந்து ஹிட்லருக்கு எதிராக நடவடிக்கைகளை மேற்கொள்வதைத் தவிர்த்துக் கொண்டனர். இதனால் ஹிட்லர் மேலும் பிடிவாதம் நிறைந்த கடினமுள்ள மனிதரானார்.

1934 இல் சர்வதேச சங்கத்தில் இருந்து விலகிய ஹிட்லர் ஜேர்மனியை மீண்டும் யுத்தத்தை நோக்கி இட்டுச் சென்றார். 1938 இல் அயல் நாடாகிய ஆஸ்திரியாவை ஆக்கிரமித்த ஹிட்லர் அதனை ஜேர்மனியுடன் இணைத்துக் கொண்டு அங்கு நாசிச வாத ஆட்சியொன்றை ஆரம்பித்தார். அதனைத் தொடர்ந்து செக்கொஸ்சிலோ வேக்கியா மீது தனது அவதானத்தைச் செலுத்திய ஹிட்லர் அங்கிருந்த மக்களை செக்கொஸ்லோவேக்கியர், ஜேர்மனியினர் என அவர்களை இனரீதியாகப் பிரித்து சுடேட்டன்லாந்து என்னும் பெயரில் தனிநாடு ஒன்றை உருவாக்க உதவினார். அதனைத் தொடர்ந்து சுடேட்டன்லாந்தை மட்டுமல்ல செக்கொஸ்லோவேக்கியாவையும் ஆக்கிரமித்த ஹிட்லர் அந்நாட்டை ஜேர்மனியின் ஆதிக்கத்தின் கீழ்க் கொண்டு வந்தார். ஹிட்லர் போலந்தை ஆக்கிரமிக்கும் வரை மேற்குலக நாடுகளில் இருந்து குறிப்பிடக்கூடிய எதிர்ப்புகள் எதுவும் கிளம்பவில்லை. எனினும் ஹிட்லர் போலந்தை ஆக்கிரமித்ததோடு பிரித்தானியா, பிரான்ஸ் போன்ற நாடுகள் ஹிட்லருக்கு எதிராக யுத்தத்தை ஆரம்பித்தன. அதுவே இரண்டாம் உலக மகாயுத்தத்தின் ஆரம்பமாகும். 1933 இல் ஆட்சிக்கு வந்த ஹிட்லர் 6 வருடங்கள் ஜேர்மனியைப் பலப்படுத்தி இரண்டாம் உலக மகா யுத்தத்தை ஆரம்பித்ததோடு ஹிட்லரைத் தோற்கடித்து ஜேர்மனியின் நாசிச வாதத்தை உலகில் இருந்து துடைத்தெறிய ஐக்கிய அமெரிக்கா, இங்கிலாந்து, ரஷ்யா உள்ளிட்ட நட்பு நாடுகளுக்கு ஆறு வருடங்களாக தொடர்ந்து ஹிட்லரோடு போராட வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது.

இக்காலகட்டத்தில் ஹிட்லரால் வதை முகாம்கள் அமைக்கப்பட்டு அப்பாவி யூதர்களும் ரஷ்யர்களும் இலட்சக்கணக்கில் கொலை செய்யப்பட்டனர். அவுட் விட்ஸ், பர்கன் பெல்ஷன், பெல்ஷெக், சொபிபோர் போன்றவை அத்தகைய முகாம்களுக்குச் சில உதாரணங்களாகும். இவ்வாறு ஹிட்லர் மற்றும் நாசிச வாதிகளின் தலைவர்கள் கொண்டு சென்ற ஆக்கிரமிப்புக் கொள்கையால் இரண்டாம் உலக மகாயுத்தத்தின் போது முழு உலக மக்களும் துயரங்களை அனுபவிக்க வேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. முழு உலகமும் யுத்தத்திற்கு முன்னுரிமை கொடுத்ததால் முழு உலக முன்னேற்றமும் பல வருடங்களுக்குப் பின்தள்ளப்பட்டது. முதலாம் உலக மகாயுத்தத்தின் பின் நிகழ்ந்த மாபெரும் அழிவு இரண்டாம் உலக மகா யுத்த காலத்திலும் நிகழ்ந்தது. அந்த பேரழிவிற்குப் பொறுப்புக் கூற வேண்டிய நபர் ஹிட்லர் என்பதில் எந்த வாதப் பிரதிவாதமும் இல்லை.



உரு 8.7 நாசி முகாம்களில் கொலை செய்யப்பட்டோரின் மோதிரங்களும் காலணிகளும்





உரு 8.8 கைதிகளாக நாசி முகாம்களில் அடைத்து வைக்கப்பட்ட அப்பாவிச் சிறுவர்கள்

## 2. இத்தாலியில் முசோலினியின் செயற்பாடுகள்

முதலாம் உலக யுத்தத்தில் இத்தாலி வெற்றி பெற்ற அணியில் இருந்தாலும் யுத்தத்தின் பின் ஏற்படுத்திய சமாதான ஒப்பந்தங் களின்படி அந்நாட்டிற்குப் பெரிதும் நன்மை எதுவும் கிடைக் கவில்லை. இந்த ஒப்பந்தத்தின் மூலம் அந்நாடு எதிர்பார்த்த அளவிற்கு குடியேற்ற நாடுகளைப் பெறும் வாய்ப்புக் கிடைக்கவில்லை. அதனால் இத்தாலியில் யுத்தத்தின் பின் வேலையின்மை, உணவுத் தட்டுப்பாடு போன்ற பொருளாதாரப் பிரச்சினைகள் உக்கிரமடைந்தன. வேலைநிறுத்த அலை நாடெங்கும் வீசியது. இத்தாலியில் நிலவிய இத்தகைய உறுதியற்ற நிலையைத் தனக்குச் சாதகமாக்கிக் கொண்ட பெனிடோ முசோ லினி 1922 இல் பாசிசவாத அரசியல் கட்சி ஊடாக இத்தாலி யின் அரசியல் அதிகாரத்தைக் கைப்பற்றிக் கொண்டார். முசோலினியின் அரசியல் முறை பாசிசவாதம் என அழைக்கப்படுகின்றது. பாசிச வாதம் என்பது ஹிட்லரின் நாசிசவாதத்தைப் போல் தனிக்கட்சி சர்வாதிகார ஆட்சி முறையாகும். இத்தாலியின் அதிகாரத்தைக் கைப்பற்றிக் கொண்ட முசோலினி கருஞ்சட்டை இராணுவம் என்னும் பெயரில் ஆயுதப் படையை அமைத்துப் பாசிச வாதத்திற்கு எதிரானவர்களை அழித்தான். இவ்வாறு சர்வாதிகார ஆட்சியின் மூலம் முசோலினி இத்தாலியின் பொருளாதாரத்தை ஓரளவு பலப்படுத்தினாலும் 1929 ஆம்



உரு 8.9 பெனிடோ முசோலினி

வருடம் ஏற்பட்ட உலக பொருளாதார நெருக்கடிக்கு முன் அவரின் முயற்சி தோல்வி அடைந்தது. உள்நாட்டு அரசியல் அதிகாரத்தை எல்லாத் துறைகளிலும் தனது கைக்குள் கொண்டு வந்த முசோலினி அடுத்து இத்தாலியின் அதிகாரங்களை வெளிநாடுகளுக்கு விஸ்தரிக்கும் இயக்கத்தில் கால் பதித்தார். ஜேர்மனியைப் போலவே இத்தாலியும் 1870 இல் ஐக்கியம் அடைந்தது. அவ்வேளையில் உலகின் பெரும்பாலான வளம் நிறைந்த பிரதேசங்களை ஐரோப்பிய நாடுகள் கைப்பற்றி இருந்தன. இதனால் இத்தாலி குடியேற்ற நாடுகளை உருவாக்க முயற்சித்தபோது ஐரோப்பிய நாடுகளிடையே மோதல் ஏற்படும் சூழ்நிலை உருவாகியது. 1936 இல் முசோலினி ஆபிரிக்காவின் அபிசீனியா அல்லது இன்றைய எத்தியோப்பியாவைக் கைப்பற்றிக் கொண்டான். பின்னர் ஹிட்லருடன் இணைந்து கொண்ட முசோலினி பாசிச அதிகாரத்தை மேன்மேலும் வியாபிக்கும் நோக்குடன் இரண்டாம் உலக யுத்தத்தில் இணைந்தார். அப்போது நாசிசவாத, பாசிச வாத முகாம்கள் இங்கிலாந்து, ஐக்கிய அமெரிக்கா, ரஷ்யா உள்ளிட்ட சில நாடுகளுக்கு எதிராக யுத்தம் புரிந்தன. இரண்டாம் உலக மகாயுத்தத்தின் இறுதிக் கட்டத்தில் கைது செய்யப்பட்ட முசோலினி அதன் பின் கொல்லப்பட்டான்.

### 3. ஜப்பானின் நடவடிக்கைகள்

19 ஆம் நூற்றாண்டின் இறுதி அரைப்பகுதியில் இருந்து ஆசிய நாடுகளில் ஜப்பான் முன்னேற்றகரமான நாடாக வளர்ச்சியடைந்தது. இந்நாட்டின் பொருளாதார நடவடிக் கைகளை முன்னெடுத்துச் செல்லும்போது உற்பத்திக்குத் தேவையான மூலப் பொருள்களைப் பெறவும் முடிவுப் பொருள்களை விற்பனை செய்யவும் வர்த்தகச் சந்தைகளைத் தேடவேண்டிய தேவை ஏற்பட்டது. எனினும் அப்போது ஆசியாவின் பெரும்பாலான பிரதேசங்கள் ஐரோப்பியர்களின் குடியேற்ற நாடுகளாக இருந்தன. அதனால் ஜப்பானின் மேற்கூறிய பொருளாதாரத் தேவைகளை நிறைவேற்றிக் கொள்ள முயலும்போது அல்லது ஆசியாவில் ஜப்பானிய பேரரசு ஒன்றைக் கட்டியெழுப்பும் போது கண்டிப்பாக ஐரோப்பிய நாடுகளுடன் மோதல்களை ஏற்படுத்தும் பின்புலம் உருவாகி இருந்தது. 1934 இல் ஜப்பான் வட சீனாவில் மஞ்சூரியாவை ஆக்கிரமித்து அதனைத் தனது ஆதிக்கத்தின் கீழ்க் கொண்டு வந்தது. ஜப்பானின் ஆக்கிரமிப்புக் கொள்கை சர்வதேச சங்கத்தின் கலந்துரையாடலில் முன்வைக்கப்பட்ட பொழுது ஆக்கிரமிப்பு சம்பந்தமாக சர்வதேச சங்கத்தின் முன் ஜப்பான் குற்றவாளியாகியது. இச்சந்தர்ப்பத்தில் சர்வதேச சங்கத்திலிருந்து விலகிய ஜப்பான் சீனாவின் முக்கியத் துறைமுகங்கள் மற்றும் நகரங்கள் சிலவற்றைக் கைப்பற்றித் தனது ஆக்கிரமிப்புக் கொள்கையைத் தொடர்ந்தது. ஹிட்லரினதும் முசோலியினதும் நடவடிக்கைகள் ஐரோப் பாவில் ஆரம்பத்தில் எவ்வாறு தாக்கத்தை ஏற்படுத்தினவோ அதேபோன்றதொரு தாக்கத்தை ஜப்பானின் நடவடிக்கைகள் ஆசியாவில் ஏற்படுத்தின.

இதனால் இரண்டாம் உலக மகாயுத்தம் ஆரம்பிக்கும் பொழுது ஜப்பான் ஆசிய நாடுகளின் ஆக்கிரமிப்பாளராக உருவெடுத்தது. இவ்வாறு போர் என்னும் கொடும் நெருப்பு ஆசியாவில் விரைவாகப் பற்றுவதற்கு ஜப்பானின் நடவடிக்கைகள் காரண மாக அமைந்தன.

4. சர்வதேச சங்கத்தின் பலவீனம்

சர்வதேச சங்கம் அமைத்ததன் அடிப்படை நோக்கம் உலக அமைதியைப் பேணுவதும் யுத்தங்களைத் தவிர்ப்பதுமே என்று மேலே விளக்கமளிக்கப்பட்டது. எனினும் யுத்தமொன்றைத் தடுப்பதற்குத் தேவையான அதிகாரமோ சக்தியோ அச்சங்கத்திடம் இருக்கவில்லை.

உலக அமைதியைப் பேணுவதற்காக உலக நாடுகளைத் திரட்டி அமைக்கப்பட்ட சர்வதேச சங்கமானது அதனைச் சாதிப்பதில் தோல்வி அடைந்தமையால் பல்வேறு நாடுகள் நட்பு உடன்படிக்கையை செய்ய ஆரம்பித்தன. இதன் விளைவாகப் பலம் வாய்ந்த நாடுகள் தமது அணியின் பாதுகாப்புக் கருதி ஆயுதந்தரிக்க ஆரம்பித்தன. இவ்வாறு பல்வேறு நாடுகளாகப் பிரிந்து ஆயுதமயத்தின் மூலம் யுத்தத்தை நோக்கிய பின்புலம் ஒன்று தோன்றியது.

## இரண்டாம் உலக யுத்த அணிகள்




இரண்டாம் உலக யுத்தம் என்பது ஒன்றுக்கொன்று பகைமையான நாடுகளிடையே ஏற்பட்ட பயங்கரமான யுத்த மோதல்களாகும். இங்கு யுத்தத்தில் சம்பந்தப்பட்ட இரு அணிகளை நட்பு நாடுகள் மற்றும் அச்சு நாடுகள் என அழைத்தனர். நட்பு நாடுகள் பிரித்தானியா, பிரான்ஸ், ஐக்கிய அமெரிக்கா உள்ளிட்ட மேற்கு லிபரல்வாத நாடுகள் பல இந்த அணியில் சேர்ந்தன. கம்யூனிச ரஷ்யாவும் நட்பு நாடுகள் அணியைச் சேர்ந்த ஒரு நாடாகும்.

அச்சு நாடுகளில் ஜேர்மன், இத்தாலி ஆகிய ஐரோப்பிய நாடுகள் இரண்டும் 1937 இல் ஜப்பானுடன் இரகசிய ஒப்பந்தம் ஒன்றைச் செய்தன. அந்நாடுகள் மூன்றினதும் தலைநகரின் பெயர்களின்படி இந்த அணியினர் பெர்லின், ரோம், டோக்கியோ ஆகிய அச்சுப் பெயரால் அழைக்கப்பட்டனர். பின் இந்நாடுகள் மூன்றையும் அச்சு வல்லரசுகள் என்ற சொல்லால் அழைத்தனர்.



உரு 8.10 ஜேர்மனியின் தாக்குதல் நீர்மூழ்கிக் கப்பல்



உரு 8.11 ஹிட்லரால் யூதர்கள் மற்றும் யுத்தத்தின்போது கைதுசெய்த சிறைக்கைதிகளை அழிப்பதற்காக பயன்படுத்தப்பட்ட வாயு அடுப்பு

## இரண்டாம் உலக யுத்தத்தின் பரவல்

ஜேர்மனியில் ஹிட்லர் கி.பி. 1939 செப்டெம்பர் முதலாந் திகதி போலந்தை ஆக்கிரமித்ததோடு இரண்டாம் உலக யுத்தம் ஆரம்பமாகியது. போலந்தை பாதுகாக்க ஒப்பந்தம் செய்திருந்த பிரித்தானியா மற்றும் பிரான்ஸ் ஜேர்மனிக்கு எதிராக யுத்தப் பிரகடனம் செய்ததோடு இரண்டாம் உலக மகாயுத்தத்தில் பிரவேசித்தன. ஜேர்மனி நான்கு வாரங்களுக்குள் போலந்தை தோற்கடித்தது. தனது போர் நடவடிக்கைகளை முன்னெடுத்த ஹிட்லர் நோர்வே, டென்மார்க், ஒல்லாந்து, பெல்ஜியம் ஆகிய நாடுகளைக் கைப்பற்றினான். 1940 ஜுன் மாதத்தில் பிரான்ஸைத் தாக்கி அதன் தலைநகர் பரிஸ் நகரைக் கைப்பற்றினான்.

ஜேர்மன் படைகள் பரிஸ் நகரினுள் புகுந்ததோடு முசோலினியும் யுத்தத்தில் ஈடுபட்டு இத்தாலி நாட்டின் எல்லையைக் கடந்து பிரான்சின் பல்வேறு பிரதேசங்களை ஆக்கிரமிக்கும் நடவடிக்கையில் ஈடுபட்டான். இவ்வாறு ஜேர்மனும் இத்தாலியும் பிரான்சை அடிபணிய வைத்தபின் ஏற்படுத்தப்பட்ட ஒப்பந்தத்தின்படி பிரான்ஸ் ஜேர்மனியின் கீழ் வந்தது.



உரு 8.12 பிரித்தானிய தாக்குதல் விமானங்கள்

பிரான்சின் தோல்வி பிரித்தானியா மீது மேற் கொண்ட பலமிக்க அடி எனக் கருதிய பிரதமர் வின்சன்ட் சேர்ச்சில் அடுத்து நடக்கப்போகும் ஆபத்துக்களுக்கு முகம் கொடுப்பதற்காகத் தந்திரோபாயமாக நடவடிக்கைகளை மேற் கொள்ளவேண்டியதன் முக்கியத்துவத்தைப் புரிந்து கொண்டார். சிறந்த பேச்சாற்றலோடு திறமையான தலைவராகவும் திகழ்ந்த சேர்ச் சில் ஒட்டுமொத்த பிரித்தானிய மக்களையும் நாசி களுக்கெதிரான போரில் ஈடுபடுத்துவதில் வெற்றி கண்டார். அத்தோடு அவர் பிரித்தானிய பேர ரசுக்குச் சொந்தமான கனடா, அவுஸ்திரேலியா, நியுஸிலாந்து, தென் ஆபிரிக்கா, இந்தியா, இலங்கை போன்ற நாடுகளையும் பங்குபற்ற வைத்து ஜேர்மனிக்கு எதிரான யுத்த முன்னெடுப்புகளைக் கட்டியெழுப்பினார். இதற்கு மேலதிகமாக ஐக்கிய அமெரிக்க அரசும் பிரித்தானியாவுக்குப் பாரிய உதவிகளை வழங்கியது.



உரு 8.13 வின்ஸ்சன்ட் சேர்ச்சில்

## ஐக்கிய அமெரிக்கா யுத்தத்தில் ஈடுபடுதல்

ஜேர்மனியும் இத்தாலியும் ஐரோப்பிய நாடுகளைக் கைப்பற்றிக் கொண்டிருக்கும்போது ஜப்பான் ஆசியாவின் பேரரசைக் கட்டியெழுப்பும் பொருட்டு ஆக்கிரமிப்புக்களை மேற்கொண்டமை பற்றி முன்னர் குறிப்பிடப்பட்டுள்ளது. யப்பான் இவ்வேளையில் பிரித்தானியா, பிரான்ஸ், அமெரிக்கா ஐக்கிய நாடுகளுடன் மோதவேண்டிய நிலை ஏற்பட்டது. இந்த மோதல்களின்போது பேர்ள் துறைமுகத்தின் இராணுவ முகாம் ஜப்பானுக்குப் பெருந்தடையாக இருந்தது. இதனால் 1941 ஆம் ஆண்டு நவம்பர் மாதம் 7 ஆம் திகதி ஜப்பான் பேர்ள் துறைமுகத்தின் கடற்படை முகாமைக் குண்டு வீசித் தாக்கியது. இந்த நிகழ்வினால் அமெரிக்க ஐக்கிய நாட்டின் ஜனாதிபதியான பிராங்ளின் ரூஸ் வேல்ட் ஜப்பானுக்கு எதிராக யுத்தப் பிரகடனம் செய்தார். அதன்படி ஜப்பானுடன் இணைந்திருந்த ஜேர்மன், இத்தாலி ஆகிய நாடுகள் அமெரிக்காவுக்கு எதிராக யுத்தப் பிரகடனம் செய்தன. எனவே 1941 ஆம் ஆண்டின் இறுதிவரை ஐரோப்பாவிற்கு மாத்திரம் மட்டுப்படுத்தப்பட்டிருந்த யுத்தம் உலக மகாயுத்தமாக மாறியது.

ஜேர்மனியின் அடுத்த இலக்காக பிரித்தானியா இருந்தது. ஹிட்லர் விமானப் படைகள் மூலம் பிரித்தானியாவை ஆக்கிரமிக்கத் தீர்மானித்தார். அதன்பின் ஜேர்மன் விமானப் படைகள் பிரித்தானிய விமான நிலையங்களையும் நகரங்களையும் குண்டு மழை பொழிந்து அதிரவைத்தன. பிரித்தானியாவிடம் பலம் வாய்ந்த கடற் படையும் விமானப்படையும் இருந்தன. பிரித்தானியாவும் அந்தப் பலத்தைப் பயன்படுத்தி எதிரிகளின் விமானங்களை அழிப்பதற்காகத் தாக்கும் விமானங்களைப் பயன்படுத்தியது. 1940 செப்டெம்பர் மாதம் 14 ஆம் திகதி இரு அணியினரிடையேயும் மிகவும் கொடிய வான்போர் நிகழ்ந்தது. அதன் பொழுது பிரித்தானிய விமானப்

படையினரால் ஜேர்மனியின் 56 விமானங்கள் சுட்டு வீழ்த்தப்பட்டதாகத் தகவல்கள் உள்ளன. பிரித்தானியாவின் போர்ப் பலம் ஹிட்லர் நினைத்ததை விட மிகவும் முன்னிலையில் இருப்பதையும் அதன் வீரமிக்க செயல்திறனையும் உணர்ந்து கொண்ட ஹிட்லர் பிரித்தானியாவைத் தாக்கும் தனது முயற்சியை நிறுத்தினான்.



உரு 8.14 பேர்ள் துறைமுகத்தைத் தாக்குதல்

## ஜேர்மனி ரஷ்யாவை ஆக்கிரமித்தல்

அதனைத் தொடர்ந்து ஹிட்லரால் தெளிவான காரணங்கள் எதுவுமில்லாமல் ரஷ்யா ஆக்கிரமிக்கப்பட்டது. எவ்வித சிரமமுமின்றி ரஷ்யாவைக் கைப்பற்ற முடியும் என்று ஹிட்லர் எண்ணினார். பிரான்சின் சக்கரவர்த்தியான நெப்போலியன் பொனாபட் இதற்கு முன் ரஷ்யாவை ஆக்கிரமிக்கச் சென்று படுதோல்வி அடைந்து பல்லாயிரத்துக்கும் அதிகமான காயமடைந்த வீரர்களுடன் பின்வாங்கினான். இந்நிகழ்விற்கு 125 வருடங்களின் பின் ஹிட்லரும் அத்தகைய தோல்வியைத் தழுவினான். சோவியத் படைகளும் காத்திருந்து ஜேர்மனியுடன் இத்தகைய யுத்தமொன்றை மேற்கொள்ள ஆயத்தமாக இருந்தன. அதனால் எதிரியை சிக்க வைப்பதற்குத் தேவையான சகல தந்திரோபாயங்களையும் பயன்படுத்தின. கடும் குளிர் பருவம் ஆரம்பமாகும் வரை ஜேர்மன் படைகளைத் தக்க வைப்பது ரஷ்யா கடைப்பிடித்த அத்தகையதோர் தந்திரோபாயமாகும். அன்று நெப்போலியனின் படைகள் கடும் குளிர் பருவத்தில் முகங்கொடுத்த தலைவிதியையே நாசிப் படைகளுக்கும் முகங்கொடுக்கவேண்டி ஏற்பட்டது. ஜேர்மன் படைகளோ நீண்ட கடுங்குளிர் பருவத்திற்கு ஆயத்தமாக இருக்கவில்லை. இதனால் அதிக குளிரும் உணவுத் தட்டுப்பாடும் நோய் நொடிகளும் ஜேர்மனியப் படையில் பெருந்தொகையானோர் இறப்பதற்குக் காரணமாக அமைந் தன. தந்திரோபாயமாக தமது படைகளைப் பின்வாங்கச் செய்யும் புத்தி சாதுரியம் ஹிட்லரிடம் இருக்கவில்லை. ரஷ்ய மண்ணில் தனது இராணுவம் முகங்கொடுத்துள்ள உண்மையான நெருக்கடிகளைப் புரிந்துகொள்ளாத ஹிட்லர் தனது படைகள் முன்னோக்கிச் சென்று தாக்குதல் நடத்தக் கட்டளையிட்டான். அங்கு ஜேர்மன் படைகளுக்கு மோசமான தோல்வியை ஏற்படுத்துவதில் ரஷ்யாவின் செம் படைகள் வெற்றிகண்டன.

## ஜேர்மனி அடிபணிதல்

ரஷ்யப் படைகள் போரைத் தொடர்ந்து நடத்தி முன்னோக்கிச் சென்று கிழக்கு ஐரோப்பாவில் நாசி ஆட்சியின் கீழ் இருந்த பிரதேசங்களை விடுவித்துக் கொண்டு ஜேர்மனியை நோக்கி விரைந்தன. இதற்கிடையில் பிரான்ஸ் மற்றும் அமெரிக்கப் படைகள் மேற்குத் திசையில் தாக்குதல்களை நடத்தின. 1945 மார்ச் மாதமளவில் ஜேர்மனிக்கு வருகை தந்த நேச நாடுகளின் படைகள் மே மாதமளவில் பேர்ளின் நகருக்குள் பிரவேசித்தன. தோல்வி நெருங்கி விட்டது என்பதை உணர்ந்த ஹிட்லர் உள்ளிட்ட அவனின் கட்டளைத் தளபதிகள் பலர் தற்கொலை செய்து கொண்டனர். அதன்படி 1945 மே மாதம் ஜேர்மனி நிபந்தனையின்றிச் சரணடைந்தது.

## ஜப்பான் சரணடைதல்

ஜப்பான் தனது போர்ப்பலத்தை நிரூபித்து சிங்கப்பூர், மலேசியா, பர்மா, ஹொங்கொங் முதலிய பிரித்தானியக் குடியேற்ற நாடுகளைக் கைப்பற்றியது. அடுத்ததாகப் போர்னியோ, ஜாவா , சுமாத்திரா, பிலிப்பைன்ஸ் ஆகிய நாடுகளையும் கைப்பற்றியது. இவ்வாறு கி.பி. 1942 அளவில் இலங்கை, இந்தியா ஆகிய நாடுகளைத் தவிர முழு தென் மற்றும் தென்கிழக்காசிய நாடுகளையும் ஜப்பான் கைப்பற்றியது.



கிரோசிமா மீது போடப்பட்ட அணுகுண்டு



உரு 8.15

அணுகுண்டு போடப்பட்ட பின் பெரும் புகைமண்டலம் மேலே எழும்பிய விதம்

1942 ஏப்பிரல் 05 ஆந் திகதி கொழும்புக்கும் ஏப்பிரல் 7 ஆந் திகதி திருகோணமலைக்கும் குண்டு வீசப்பட்டன. இதனால் ஜப்பான் இராணுவம் இலங்கையை ஆக்கிரமிக்கலாம் என எண்ணிய பிரித்தானியர்கள் தமது படை அணிகள் சிலவற்றை இலங்கைக்கு நகர்த்தினர். எனினும் இரு அணிகளுக்குமிடையே எவ்வித மோதல்களும் இலங்கையில் நடைபெறவில்லை.

ஜப்பானுக்கும் நட்பு நாட்டு படைகளுக்கும் இடையே கடுமையான போர் மூண்டதோடு அந்தப் போர்களின் மூலம் ஜப்பான் தோல்வியடைந்தது. தோல்வியடைந்த வண்ணம் இருந்த ஜப்பானுக்கு நட்பு நாடுகள் மூலம் விடுக்கப்பட்ட இறுதி அறிவித்தல்களையும் ஜப்பான் நிராகரித்தமையால் கி.பி. 1945 ஆகஸ்ட் 6 ஹிரோசிமா மீதும் ஆகஸ்ட் 9 ஆந் திகதி நாகசாக்கி நகர் மீதும் ஐக்கிய அமெரிக்காவினால் அணுகுண்டுகள் வீசப்பட்டன. சில விநாடிகளில் இரு நகரங்களும் அழிந்ததோடு ஒரு இலட்சத்

திற்கும் அதிகமான மக்கள் உயிரிழந்தனர். அதனை விடப் பெருந்தொகையானோர் காயமடைந்தனர். அணுகதிர் வீச்சின் தாக்கத்தால் பெருந்தொகையானோர் பரம்பரை ரீதியான நோயாளர்கள் ஆனார்கள். இந்தப் பேரழிவைக் கண்ணுற்ற ஜப்பானின் ஹிரோஹித்தோ பேரரசன் 1945 ஆகஸ்ட் 14 ஆந் திகதி நிபந்தனையற்ற விதத்தில் சரணடைய இணங்கியதோடு இரண்டாம் உலக மகாயுத்தம் முடிவுக்கு வந்தது.



உரு 8.16 ஹிரோசிமா பேரழிவு

### இரண்டாம் உலக மகா யுத்தத்தின் விளைவுகள்

❖ இரண்டாம் உலக மகா யுத்தத்தினால் ஜேர்மனி, இத்தாலி மற்றும் ஜப்பான் ஆகிய அச்சு நாடுகளின் அணி தோல்வியைத் தழுவின.

❖ இந்த யுத்தம் உலக வரலாற்றில் இதுவரை ஏற்பட்ட யுத்தங்களில் மிகவும் பயங்கரமானது. இந்த யுத்தத்தின்போது சுமார் 50 மில்லியனுக்கும் அதிகமான மனித உயிர்கள் கொல்லப்பட்டதாகக் கருதப்படுகின்றது. சொத்துக்கள் மற்றும் செல்வங்களின் அழிவு கணக்கிட முடியாதவை.

❖ யூதர்களைக் கொலை செய்யும் ஹிட்லரின் வேலைத்திட்டத்தின்படி ஜேர்மனி, போலந்து, ஹங்கேரி போன்ற ஜேர்மனியின் ஆதிக்கம் பரவிய நாடுகளில் யூதர்கள் மில்லியன் கணக்கில் நாசிப்படையினரால் வதை முகாம்களில் அடைக்கப்பட்டுக் கொல்லப்பட்டனர்.

❖ அணுகுண்டு போர் ஆயுதமாகப் பயன்படுத்தப்பட்டதோடு இதனால் ஏற்பட்ட பயங்கரவாத அழிவினால் தோல்வியடைந்தவர்கள் மட்டுமல்ல வெற்றிப் பெற்றவர்களும் மிகவும் கவலை அடைந்தனர். அணுகுண்டு வீசப்பட்டதால் அச்சந்தர்ப்பத்தில் பெருந்தொகையான மக்கள் கொல்லப்பட்டதோடு அதன் பயங்கர விளைவுகள் எதிர்காலப் பரம்பரையினரையும் பாதித்தன.

❖ இதுவரை காலமும் உலக வல்லரசாக இருந்த பிரான்சும் பிரித்தானியாவும் அந்த இடத்தை இழக்க வேண்டி ஏற்பட்டதோடு அவர்களின் பேரரசு எண்ணம் தகர்ந்தது. இதனால் பிரித்தானியா மற்றும் பிரான்ஸ் வசமிருந்த இலங்கை, இந்தியா, இந்தோனேசியா உள்ளிட்ட குடியேற்ற நாடுகள் பலவும் சுதந்திரம் அடைந்தன.

❖ அழிவுக்குள்ளான தோல்வியடைந்த ஐரோப்பிய நாடுகளைக் கட்டியெழுப் புவதற்காக ஐக்கிய அமெரிக்கா முன்வந்தது. இந்த உதவும் செயல் திட்டமானது அப்போதைய ஐக்கிய அமெரிக்காவின் அரச செயலாளர் பதவியை வகித்த ஜோன் மார்சல் என்பவரின் பெயரில் மார்சல் திட்டம் என அழைக்கப்பட்டது.

❖ உலக மகா யுத்தத்தின் பின் ஐக்கிய அமெரிக்காவும் சோவியத் ரஷ்யாவும் உலக வல்லரசுகளாக எழுச்சி பெற்றன. ஐக்கிய அமெரிக்கா ஜனநாயகத்தின் பாதுகாவலனாக உருவெடுத்தது. அதே வேளை சோவியத் ரஷ்யா சமவுடைமையின் பாதுகாவலனாகத் திகழ்ந்தது. இவ்விரு வல்லரசுகளின் தலைமையில் உலகின் வேறுபல நாடுகள் இணைந்து இரு முகாம்களாகப் பிரிந்தன. ஐக்கிய அமெரிக்கா தலைமையிலான நாடுகள் முதலாளித்துவ முகாம் என்றும் சோவியத் ரஷ்யாவின் தலைமையிலான நாடுகள் சமவுடைமை முகாம் என்றும் அழைக்கப்பட்டன.



உரு 8.17 ஹிட்லரின் படையினால் அழித்தொழிக்கப்பட்ட கிராமமொன்றில் இறந்துபோன பிள்ளைகளை ஞாபகமூட்டுவதற்கு நிர்மாணிக்கப்பட்ட நினைவுச் சின்னம்

இரண்டாம் உலக மகாயுத்தத்தின் பின் உலகம் இவ்வாறு இரு முகாம்களாகப் பிரிந்து போர் ஆயுதங்களைப் பயன்படுத்தாவிட்டாலும் தமது முகாமை வெற்றி பெறச் செய்வதற்காக பல்வேறு உபாயங்களைப் பயன்படுத்தி போராட்டமொன்றை முன்னெடுத்தது. இதனைப் பனிப்போர் அல்லது கெடுபிடிப் போர் என அழைப்பர். இரண்டாம் உலக யுத்தத்தின் பின் நான்கு தசாப்தங்களாக இது தொடர்ந்தது. இதற்காக இவர்கள் பயன்படுத்திய முக்கிய உபாயங்கள்,

⏭ இரகசிய உளவுச் சேவை

⏭ அமைப்புகளை அமைத்தல்

⏭ உதவும் செயல்திட்டங்களை விரிவுபடுத்தல்.

இரண்டாம் உலக மகா யுத்தத்தின் பின் ஆசிய, ஆபிரிக்க நாடுகள் குடியேற்ற நாடுகள் என்ற நிலையிலிருந்து நீங்கி சுயாதீன நாடுகளாக உருவெடுக்கத் தொடங்கின. அந்நாடுகளின் சமூக, பொருளாதார மேம்பாடுகளைக் கட்டியெழுப்ப உதவிகளை வழங்க ஐக்கிய அமெரிக்காவும் சோவியத் ரஷ்யாவும் முன் வந்தன. அதன் மூலம் அந்நாடுகளைத் தத்தமது முகாம்களுக்குள் உள்வாங்குவதற்கு அவர்கள் எதிர்பார்த்தனர். அப்பொழுது

உதவி வழங்கும் பகுதியினருக்கு நேரடியாகவோ அல்லது மறைமுகமாகவோ சார் பாகும் நிலை நிகழ்வது இந்நாடுகளின் சுயாதீனத்திற்குப் பிரச்சினையாக இருந்தன. இதனால் எந்தவொரு முகாமையும் சேராமல் செயற்படும் நோக்குடன் கி.பி. 1961 இல் கூட்டுச் சேரா (அணி சேரா) நாடுகளின் மகாநாடு நிறுவப்பட்டது. இந்தியாவின் பிரதமர் ஜவகர்லால் நேரு அவர்கள் இதற்கு வழிகாட்டியாகத் திகழ்ந்தார்.

அப்போதைய யூகோஸ்லேவியாவின் ஜனாதிபதி மார்ஷல் டிட்டோ மற்றும் எகிப்திய ஜனாதிபதி அப்துல் கமால் நசார் ஆகிய தலைவர்களும் இதற்காகப் பேருதவி புரிந்தனர்.

**செயற்பாடு**

*கீழே உள்ள தலைப்புகளில் அட்டவணையைத் தயாரித்துப் பூரணப்படுத்துக.*

| முதலாம் உலகப் போருக்கான காரணிகள் | இரண்டாம் உலகப் போரின் விளைவுகள் |
|---|---|
| | |

## 8.4 ஐக்கிய நாடுகள் சபை

இரண்டாம் உலக யுத்தம் நடைபெற்றுக்கொண்டிருக்கும் வேளையில் இடை நடுவில் பிரித்தானியப் பிரதமர் வின்ஸ்டன் சேர்ச்சில் மற்றும் ஐக்கிய அமெரிக்க ஜனாதிபதி பிராங்லின் ரூஸ்வெல்ட் 1941 ஆகஸ்ட் மாதம் அத்திலாந்திக் பிரகடனத்தில் கையொப்பம் இட்டனர். நட்பு நாடுகள் யுத்தத்தில் ஈடுபட்டதற்கான காரணங்களைத் தெளிவுபடுத்திய இந்த ஆவணங்கள் சமாதானத்திற்காக சர்வதேச ஒத்துழைப்புகளைப் பெற்றுக் கொள்ளுதல், நாடுகளின் சுயாதீனம் மற்றும் சுயாதிபத்தியத்தைப் பாதுகாப்பது தொடர்பாக அவதானம் செலுத்தப்பட்டது. இதனை அடிப்படையாகக் கொண்டு 1942 ஆம் ஆண்டு ஜனவரி மாதம் வாசிங்டன் நகரில் அச்சு நாடுகளுக்கு எதிராகச் சண்டையிட்ட 26 நாடுகளின் பெயர்கள் வெளியிடப்பட்டது. அதன்போது இந்த நாடுகளை அழைப்பதற்கு ஐக்கிய நாடுகள் என்ற சொல் முதன்முதலாகப் பயன்படுத்தப்பட்டது. அதனைத் தொடர்ந்து 1943 ஒக்டோபர் மாதம் ரஷ்யா, பிரித்தானியா, ஐக்கிய அமெரிக்கா மற்றும் சீனா ஆகிய நாடுகளின் வெளிவிவகார அமைச்சர்கள் மொஸ்கோ நகரில் நடைபெற்ற பேச்சுவார்த்தையில் உலக சமாதானத்தை ஏற்படுத்துவதற்காகச் சர்வதேச நாடுகளின் அமைப்பொன்றை அமைப்பது குறித்துக் கலந்துரையாடினர்.



உரு 8.18 நியூயோர்க்கில் அமைந்துள்ள ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் தலைமையகக் கட்டடம்



உரு 8.19 ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் உத்தியோகபூர்வ சின்னம்

கி.பி. 1943 டிசெம்பர் மாதத்தில் டெஹரான் நகரில்

- ⋆ அமெரிக்க ஜனாதிபதி பிரேங்களின் டி. ரூஸ்வெல்ட்
- ⋆ பிரித்தானிய பிரதமர் வின்சன்ட் சேர்ச்சில்
- ⋆ ரஷ்யத் தலைவர் ஜோசப் ஸ்டாலின்

ஆகிய உலக வல்லரசுகள் மூன்றின் தலைவர்கள் இது குறித்து மென்மேலும் பேச்சுவார்த்தைகள் நடத்தினர். உலக சமாதானத்தை நிலைநிறுத்துவதற்காக உலக அமைப்பொன்றை அமைக்க வேண்டும் என்ற யோசனையை மேற்குறித்த தலைவர்கள் ஏற்றுக் கொண்டனர். அதன்படி ஐக்கிய நாடுகள் சபையை உருவாக்கும் கொள்கையாக ஐக்கிய நாடுகளின் கொள்கைப் பிரகடனத்தை வடிவமைப்பதற்காக 1945 ஜுன் மாதத்தில் ஐக்கிய அமெரிக்காவின் சான் பிரான்சிஸ்கோ நகரில் பேச்சுவார்த்தை நடைபெற்றது. இதற்காக 50 நாடுகளின் பிரதிநிதிகள் பங்குபற்றினர். மகாநாட்டில் பங்குபற்றாத போலந்தும் பின்னர் பிரகடனத்தில் கைச்சாத்திட்டது. இதன்படி ஆரம்ப அங்கத்தவர் தொகை 51 ஆகும். 1945 ஒக்டோபர் 24 ஆந் திகதி பிரகடனம் உத்தியோக பூர்வமாக ஏற்றுக் கொள்ளப்பட்டு ஐக்கிய நாடுகள் சபை உத்தியோக பூர்வமாக உதயமாகியது. அதனால் ஒக்டோபர் 24 ஆந் திகதி ஐக்கிய நாடுகளின் தினம் எனக் கருதப்படுகின்றது.

### ஐக்கிய நாடுகள் சபை அமைக்கப்பட்டதன் நோக்கங்கள்

- ⏭ சர்வதேச சமாதானத்தையும் பாதுகாப்பையும் நிலை நிறுத்தல்
- ⏭ நாடுகளிடையே நட்புறவை வளர்த்தல்
- ⏭ மனித உரிமைகள் மற்றும் அடிப்படைச் சுதந்திரத்தை உறுதிசெய்து சர்வதேச ஒத்துழைப்பை விரிவுபடுத்தல்

### ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் கட்டமைப்பு

ஐக்கிய நாடுகள் சபை பிரதான ஆறு நிறுவகங்களைக் கொண்டதாகும்.

| | |
|---|---|
| 1. பொதுச் சபை | 2. பாதுகாப்புச் சபை |
| 3. சமூகப் பொருளாதார சபை | 4. நம்பிக்கை பொறுப்புச் சபை |
| 5. சர்வதேச நீதிமன்றம் | 6. செயலகம் |

## பொதுச் சபை

ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் அனைத்து நாடுகளையும் பிரதிநிதித்துவப்படுத்தும் அமைப்பே பொதுச் சபையாகும். இதன் அங்கத்துவ நாடுகளின் தொகை 193 ஆகும். ஒவ்வொரு வருடமும் செப்டெம்பர் மாதத்தில் இந்தச் சபை கூடும். பொதுச் சபையில் அனைத்து நாடுகளும் சம அந்தஸ்து உடையவையாகும். ஒவ்வொரு அங்கத்துவ நாட்டிற்கும் ஒரு வாக்கு உரித்துடையது. பொதுச் சபையின் பிரதான செயற்பாடுகளும் அதிகாரங்களும் :



உரு 8.20 ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் பொதுச்சபை கூடும் மண்டபம்

- சர்வதேச சமூகத்தின் சமாதானத்திற்கும் பாதுகாப்பிற்கும் தேவையான எந்தவொரு பிரச்சினை குறித்தும் பேச்சுவார்த்தை நடத்துவதோடு அது பற்றிய சிபாரிசு அறிக்கையை முன்வைத்தல். மற்றும் அங்கத்துவ நாடுகளின் பொருளாதார, சுகாதார, மனித உரிமைகள் போன்ற துறைகளின் முன்னேற்றத்திற்கான ஆலோசனைகளை முன்வைத்தல்.

- ஐக்கிய நாடுகளின் வரவு செலவுத் திட்டத்தை ஆராய்ந்து அனுமதி வழங்குவதோடு வழங்க வேண்டிய உதவி (சந்தா) நிதியை அங்கத்தவரிடையே பகிர்ந்து ஒதுக்குதல்.

- பாதுகாப்புச் சபையின் சிபாரிசின்படி செயலாளர் நாயகத்தைத் தெரிவு செய்தல், சர்வதேச நீதிமன்றத்திற்குரிய நீதிபதிகளை நியமித்தல் மற்றும் புதிய அங்கத்துவ நாடுகளைச் சேர்த்துக் கொள்ளுதல்.

## பாதுகாப்புச் சபை

இந்தச் சபையில் 15 நாடுகள் அங்கத்துவம் பெறுகின்றன. ஐக்கிய அமெரிக்கா, சோவியத் ரஷ்யா, ஐக்கிய இராச்சியம், பிரான்ஸ் மற்றும் சீனா ஆகிய ஐந்து நாடுகளும் நிரந்தர உறுப்புரிமை நாடுகளாகும். ஏனைய 10 நாடுகளின் உறுப்புரிமை இரண்டு வருடங்களுக்கு மட்டுப்படுத்தப்பட்டுள்ளது. பாதுகாப்புச் சபையின் நிரந்தர உறுப்புரிமை நாடுகள் ஐந்திற்கும் வீற்றோ எனப்படும் இரத்துச் செய்யும் அதிகாரம் உண்டு. இரத்துச் செய்யும் அதிகாரம் என்பது நிரந்தர உறுப்புரிமை நாடுகளில் ஒரு நாடு விரும்பாவிட்டாலும் எதிர்த்து வாக்களித்து அத்தீர்மானத்தை இரத்துச் செய்யும் உரிமையாகும். பாதுகாப்புச் சபையின் தீர்மானங்களை ஏற்றுக் கொண்டு செயற்படுவதற்கு ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் அனைத்து அங்கத்தவர்களும் பொறுப்புடையவர்களாவர்.



உரு 8.21 பாதுகாப்புச் சபையில் அங்கத்தவர் வாக்களிக்கும் சந்தர்ப்பம்

சர்வதேச சமாதானத்திற்கும் பாதுகாப்பிற்கும் அச்சுறுத்தலாக அமையும் மோதல்கள் குறித்து ஆராய்ந்து பார்த்து அவற்றை சமாதானமாகத் தீர்ப்பதற்கு சிபாரிசுகளை முன் வைப்பது பாதுகாப்புச் சபையின் பிரதான கடமையாகும். ஏதாவதொரு ஆக்கிரமிப்பு நடவடிக்கைக்கு எதிராகப் பொருளாதாரத் தடை விதிப்பதும் தேவையேற்பட்டால் போர்ப்பலத்தை உபயோகிப்பது போன்ற செயற்பாடுகள் இச்சபையின் முக்கிய கடமைகளாகும்.

## சமூக பொருளாதார சபை









உரு 8.22 பொருளாதார சமூக சபை கூடியிருக்கும் சந்தர்ப்பம்

இச்சபையின் உறுப்பினர் எண்ணிக்கை 54 ஆகும். அங்கத்துவக் காலம் மூன்று வருடங் களாகும். சர்வதேச நாடுகளின் ஒத்துழைப்புடன் உலக மக்களின் பொருளாதார, சமூக, கலாசார, கல்வி மற்றும் சுகாதார அபிவிருத்தியை மேற்கொள்வதே இதன் முக்கிய நோக்கமாகும். இச்சபையானது தனது பணியை நிறைவேற்றிக் கொள்வதற்கு இணை நிறுவனங்கள் பலவற்றின் உதவியினைப் பெற்றுக் கொள்கின்றது.

சர்வதேசத் தொழிலாளர் அமைப்பு (ILO), உணவு விவசாயத் தாபனம் (FAO) ஐக்கிய நாடுகளின் கல்வி, விஞ்ஞான மற்றும் கலாசார தாபனம் (UNESCO), சர்வதேச நாணய நிதியம் (IMF), உலக சுகாதார தாபனம் (WHO), ஐக்கிய நாடுகளின் சர்வதேச சிறுவர் நிதியம் (UNICEF) என்பன அவற்றில் முக்கியமானவையாகும்.

### நம்பிக்கை பொறுப்புச் சபை

இச்சபையின் பிரதான கடமை ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் சர்வதேச நம்பிக்கை பொறுப்பின் கீழ் கொண்டு வரப்பட்ட பிரதேசங்களை நிருவகித்தலாகும். ஐக்கிய நாடுகள் சபை ஆரம்பிக்கப்பட்ட காலத்தில் நம்பிக்கை பொறுப்பின் கீழ் 11 நாடுகள் இருந்தன. 1994 ஆம் ஆண்டளவில் சகல நம்பிக்கை பொறுப்புப் பிரதேசங்களும் தமது சுதந்திரத்தை நிலைநாட்டிக் கொண்டன. அன்று முதல் இச்சபை செயலற்றுக் காணப்படுகின்றது. செயலாளர் நாயகத்தின் சிபாரிசின்படி நம்பிக்கைப் பொறுப்புச் சபையை அகற்றுவதற்கு 2005 இல் உலகத் தலைவர்களின் மகாநாடு தீர்மானித்துள்ளது.

### சர்வதேச நீதிமன்றம்

ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் பிரதான நீதிமன்றம் சர்வதேச நீதிமன்றமாகும். நெதர்லாந்தின் ஹேக் நகரில் அது அமைந் துள்ளது. அங்கத்துவ நாடுகளின் நீதி மன்றங்களில் உயர் பதவி வகித்தோர் சர்வதேச சட்டம், தொடர்பான சிறப்புத் தேர்ச்சி பெற்றோர் ஆகியோரிலிருந்து நீதிபதிகள் தெரிவு செய்யப்படுவார்கள்.



உரு 8.23 ஹேக் நகரில் அமைந்துள்ள சர்வதேச நீதிமன்றக் கட்டடம்

ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் பல்வேறு நிறுவனங்களுக்குத் தேவையான சட்ட ஆலோசனைகளை வழங்கல் சர்வதேச நீதிமன்றத்தின் பிரதான செயற்பாடாகும். அவ்வாறே அங்கத்துவ நாடுகளிடையே எழும் சிக்கல்கள் தொடர்பாக சட்டரீதியான தீர்வினைப் பெற்றுக் கொள்ளுவதற்கும் இந்த நீதிமன்றத்தின் உதவியை நாடலாம்.

### செயலகம்

ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் பிரதான நிருவாக அலுவலகம் செயலகம் ஆகும். ஐக்கிய அமெரிக்காவில் நியூயோர்க் நகரில் இது அமைந்துள்ளது. பாதுகாப்புச் சபையின் சிபாரிசிற்கு அமைய பொதுச் சபையால் 5 வருட காலம் பதவிக்காக தேர்ந்தெடுக்கபடும் செயலாளரே இதன் பிரதான நிருவாகி ஆவார். சர்வதேச சமாதானத்திற்கு அச்சுறுத் தலாக அமையக்கூடிய எந்தவொரு பிரச்சினைகளையும் பாதுகாப்புச் சபைக்கு

முன்வைப்பதற்கு செயலாளருக்கு அதிகாரம் உண்டு. இச்செயலகத்திற்குரிய பல செயலகங்கள் உலகெங்கும் இயங்கி வருகின்றன. அவற்றின் அங்கத்தவர் தொகை ஒன்பதாயிரம் ஆகும்.

### ஐக்கிய நாடுகள் சபை உலக சமாதானத்தைப் பாதுகாப்பதற்காக எடுத்த முயற்சிகள்

எதிர்காலச் சந்ததியினரைப் பேரழிவுமிக்க யுத்த அச்சுறுத்தலிலிருந்து விடுவிக்கும் நோக்குடன் அமைக்கப்பட்ட ஐக்கிய நாடுகள் சபை அணுவாயுத ஆணைக் குழுவை அமைத்து தனது பணியை ஆரம்பித்தது. இரண்டாம் உலக யுத்தத்தின்போது அணுகுண்டினால் ஏற்பட்ட பேரழிவு காரணமாக அணுசக்தியைக் கட்டுப்படுத்தும் தேவையை உலகிற்கு உணர்த்த ஆரம்பத்திலேயே இத்தகைய செயலில் இறங்கி இருக்க வேண்டும்.

இரண்டாம் உலக மகாயுத்தம் முடிவடைந்த பின் ஐக்கிய அமெரிக்காவும் சோவியத் ரஷ்யாவும் தமது தலைமையில் உருவாக்கிய இரு முகாம்களைத் தத்தமது வெற்றிக்காக தந்திரோபாயங்களை கடைபிடித்து நடவடிக்கைகளை முன்னெடுத்துச் செல்ல முனைந்தன. ஆயுதப் பாவனையைத் தவிர்த்து இவர்கள் மேற்கொண்ட இச்செயற்பாடானது பனிப் போர் அல்லது கெடுபிடி யுத்தம் என அழைக்கப்பட்டது. இந்நிலையின் கீழ் மோதல் ஏற்படவிருந்த பல சந்தர்ப்பங்களில் ஐக்கிய நாடுகள் சபை அவற்றில் தலையிட்டு மோதலில்லாமல் பிரச்சினைகளுக்குத் தீர்வுகண்டது. அத்தகைய சம்பவங்களுக்கு சில உதாரணங்கள் கீழே கொடுக்கப்பட்டுள்ளன.

- **சுயஸ் கால்வாய் நெருக்கடி**

எகிப்திய மிசிர் ஜனாதிபதி அப்துல் கமால் நாசர் சமவுடைமைப் பொருளாதார முறையைப் பின்பற்றி சுயஸ் கால்வாயை மக்கள் மயப்படுத்தினார். இதனால் பிரான்சிய நிறுவனம் நெருக்கடியைச் சந்தித்தமையால் இஸ்ரேல், பிரித்தானியா மற்றும் பிரான்சியப் படைகள் சுயஸ் கால்வாய் பிரதேசத்திற்கு அனுப்பப்பட்டன. ஐக்கிய நாடுகள் சபை இதில் தலையிட்டுப் பிரச்சினையை சுமுகமாகத் தீர்த்து வைத்தது.

- **வளைகுடா நெருக்கடி**

இந்த நெருக்கடிக்கு ஈராக் மற்றும் குவைட் என்பவற்றின் எல்லையில் அமைந்திருந்த எண்ணெய் படிவுகளே காரணமாக அமைந்தது. இதனால் ஈராக்கினால் குவைட் ஆக்கிரமிக்கப்பட்டது. உலக யுத்தத்திற்கு அடுத்த மிகப் பெரிய யுத்தம் என்பதால் பேரழிவுகள் ஏற்பட்டன. பின்னர் ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் தலையீட்டால் இந்த நெருக்கடியை சுமுகமாகத் தீர்க்க முடிந்தது.

- **கியூபாவின் ஏவுகணை நெருக்கடி**

கியூபாவில் புரட்சி ஏற்பட்ட சந்தர்ப்பத்தில் அந்நாட்டிலிருந்து ஐக்கிய அமெரிக்காவிற்கு தப்பிச் சென்ற குழுவினர் ஐக்கிய அமெரிக்காவில் யுத்தப் பயிற்சி பெற்று பிடெல் கெஸ்ரோவின் சமவுடைமை அரசுக்கு எதிராக ஆயுதம் தரித்து வருகை தந்தனர். கிளர்ச்சியாளர்களுக்கு ஐக்கிய அமெரிக்கா உதவி வழங்கியதாகக் கூறி அந்நாட்டை தாக்கக் கூடிய ஏவுகணைகள் ரஷ்யாவால் கியுபாவில் பொருத்தப்பட்டன. இதனால் அமெரிக்காவால் கியூபா சுற்றி வளைக்கப்பட்டு ரஷ்யாவை இலக்கு வைத்து துருக் கியில் ஏவுகணைகள் பொருத்தப்பட்டன. இந்தப் பிரச்சினை ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் செயலாளர் நாயகத்தின் தலையீட்டினால் தீர்க்கப்பட்டது.

## தற்கால உலகில் சமாதானத்தைப் பாதுகாப்பதற்காக ஐக்கிய நாடுகள் சபை எடுக்க வேண்டிய நடவடிக்கைகள்

இரண்டாம் உலக யுத்தத்தின் பின்னர் நாடுகளிடையே ஏற்பட்ட பல மோதல்கள் ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் தலையீட்டினால் தீர்த்து வைக்கப்பட்ட விதத்தை மேலே அவதானித்தோம். நாடுகளிடையே ஏற்படும் பிணக்குகளைத் தீர்த்து வைத்து உலக சமாதானத்தைப் பாதுகாக்கும் பொருட்டு ஐக்கிய நாடுகள் சபையால் மேற்கொள்ளக் கூடிய செயற்பாடுகள் பல உள்ளன. உலக சமாதானத்திற்கு அச்சுறுத்தலாக இருக்கக் கூடிய சந்தர்ப்பங்களில் பெரும்பாலும் ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் பாதுகாப்புச் சபையின் தலையீட்டினால் சிக்கல்களைச் சுமுகமாகத் தீர்த்துக் கொள்வதற்கு முயற்சி கள் மேற்கொள்ளப்படுகின்றன. சர்வதேசரீதியில் சமாதானம், பாதுகாப்பு என்பன நிலவுவதற்கான முக்கிய பொறுப்பு பாதுகாப்புச் சபையிடம் இருப்பது அதற்கான காரணமாகும்.

பாதுகாப்புச் சபையின் பரிந்துரையின்படி உலக சமாதானத்தைப் பாதுகாக்கும் பொருட்டு ஐக்கிய நாடுகள் சபையால் மேற்கொள்ளக்கூடிய செயற்பாடுகள் பல கீழே தரப்படுகின்றன.

### பொருளாதாரத் தடை விதித்தல்

ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் தீர்மானத்திற்கு எதிராகச் செயற்படும் நாடுகளுக்கு பொருளாதாரத் தடை விதிப்பதன் மூலம் அந்தத் தீர்மானத்தை செயற்படுத்த சம்பந்தப் பட்ட நாடுகளை இணக்கத்திற்கு உட்படுத்த முடியும்.

### அணு ஆயுதங்களைக் குறைக்கவும் அவற்றைக் கட்டுப்படுத்தவும் நடவடிக்கை எடுத்தல்.

குறிப்பிட்ட நாடுகளில் புதிதாக அணு ஆயுதங்களைத் தயாரிப்பதாகத் தகவல் கிடைத்ததும் ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் ஆணைக்குழுவை அனுப்பி நிலைமையைப் பரிசீலிக்கின்றது. வட கொரியா, ஈரான் ஆகிய நாடுகள் அணு ஆயுதங்கள் தயாரித்தபோது இவ்வாறான ஆணைக்குழுக்கள் நியமிக்கப்பட்டன.

**சமாதானப் படையை ஈடுபடுத்தல்**

இரு பிரிவினரிடையே கடும் போர் ஏற்படக்கூடிய சந்தர்ப்பத்தில் நிலைமையைக் கட்டுப்படுத்தும் பொருட்டு ஐக்கிய நாடுகள் சபையின் சமாதானப் படை ஈடுபடுத்தப் படுகின்றது.

**செயற்பாடு**

இரண்டாம் உலக மகா யுத்தம் தொடர்பாகப் பின்வரும் தலைப்புகளின் கீழ் சிறு கைந்நூல் ஒன்றினைத் தயாரிக்குக.

இரண்டாம் உலக யுத்தத்திற்கான காரணங்கள்

யுத்தத்தின் ஆரம்பமும் பரவலும்

யுத்த அணிகள்

யுத்தத்தின் விளைவுகள்